Heðin Brú

# Men lívið lær

Skaldsøga

Ritstjórnað og skrivað hevur
Bergljót av Skarði



Føroya Skúlabókagrunnur
2001



# Innihald

# Formæli

17. august í ár eru 100 ár liðin, síðan Heðin Brú varð borin í heim í Skálavík. Heðin Brú er skaldanavn fyri Hans Jacob Jacobsen, Hans Jákup í Stovuni. Bøkur hansara eru klassikarar í føroyskum bókmentum. Heðin Brú var triði føroyingur – eftir Regin í Líð og Hans A. Djurhuus – sum skrivaði skaldsøgu. Klassikararnir eiga altíð at vera til taks hjá lesarum í Føroyum – skúlaungdómi og fólki annars. Bókmentaarvurin skal røkjast, og hjá okkum er ikki talan um ovurhonds nógvar bøkur, so sum í mongum øðrum londum.

Bøkurnar hjá Heðini Brú mugu metast sum fremstu klassikarar føroyinga. Gamla siðvenjan, bygdasamfelagið og bygdamálið, sum eyðkennir meginpartin av skaldskapi hansara, hava givið yngri bókmentum eitt støði og ein samleika at byggja víðari á. Og lesarin fekk á fyrsta sinni í bókum hansara eina sannlíka lýsing av tí samfelagi, hann var vaksin upp í. Týdningurin hjá Heðini Brú kann neyvan metast ov høgt. Hann legði við sínum skaldskapi, helst meira enn nakar annar einstaklingur, støðið undir føroyskar prosabókmentir.

Henda útgáva av *Men lívið lær* er fyrst og fremst ætlað miðnámsskúlum og framhaldsdeild fólkaskúlans. Saman við tekstinum standa orðafrágreiðingar, og við summar av teimum er tilvísing til Móðurmálsorðabókina (M). Eftir hvørt kapittul eru ávegis spurningar, og aftast eru seks meira umfatandi uppgávur, sum t.d. kunna vera bólkauppgávur, eisini eru nøkur uppskot til skrivlig verkevni.

Útgávan er ognað skúlaungdómi okkara á 100 ára degnum, at Heðin Brú varð føddur.

Á summi 2001
Føroya Skúlabókagrunnur

# Inngangur

## Um høvundin og verk hansara

Bókaverkið Føroyar frá 1958 hevur í fyrra bindi eina grein eftir Heðin Brú, sum eitur "Hitt gamla bóndasamfelagið". Greinin er ein skaldslig lýsing av arbeiði og mentan í eini føroyskari bygd. Í øðrum bindi av sama bókaverki er grein eftir Hans Jacob Jacobsen, landbúnaðarráðgeva, greinin eitur "Landbúnaður" og er ein faklig lýsing. Sami maður hevur skrivað báðar greinirnar. Her síggja vit, hvussu Heðin Brú sjálvur nýtir ávikavist sítt skaldanavn og sítt borgaraliga navn. Eitt navn er enn, sum Heðin Brú nýtti, tað er Heðin Illi, men tað varð bert nýtt hendinga ferð, tá ið hann var ungur.

Á gamalsaldri gav Heðin Brú út *Endurminningar,* tað var í 1980. Bókin er næstan 400 síður og skipað í tíðarrøð, soleiðis at hon byrjar, tá ið høvundurin varð føddur og endar onkuntíð í fimmtiárunum. Størsti parturin av bókini er um barnaárini í Skálavík, ungdómsárini til skips og lærutíðina í Danmark.

Áhugavert er at kanna, hvat høvundurin sigur um sítt rithøvundavirksemi í *Endurminningunum.* Hóast heildarverk hansara fevnir um 6 skaldsøgur og 4 stuttsøgusøvn og fleiri stórar týðingar til føroyskt, fáa vit sera lítið at vita um henda partin av lívi hansara. Hvussu tað var at skriva, hvaðani hann fekk hugskotini, ella hvussu torført ella lætt tað var. Einki um hvussu samstarvið var við Varðan, tíðarritið, sum prent-

aði hansara fyrstu stuttsøgur, ella um hvussu tað kendist at síggja sínar egnu søgur á prenti.

Heldur minnist hann aftur á atfinningar og aga í barndóminum, soleiðis at vit fáa at vita um arbeiði, sum hann *ikki* dugdi so væl, eitt nú sjólívið, ella *ikki* orkaði, tí at hann var heilsuveikur, eitt nú jarðarbrúk. Merkisvert er, at hann sigur, at hann skrivaði *ikki* í næmingablaðið Tjaldrið, meðan hann var á háskúlanum. Ein sjálvsnoktandi ella smæðin hugburður, sum kanska vísir korini hjá listamanninum fult so væl sum tær søgur, ið hann skrivaði um júst hesi kor.

Kanska *Endurminningarnar*, sum eru skrivaðar rættiliga seint, eru ávirkaðar av, at menn illneittust um, at hann skrivaði, at hann í onkrum føri varð lagdur undir at skriva í arbeiðstíðini, meðan hann var skrivari í Føroya Búnaðarfelag. Tá ið hann hendinga ferð nevnir sína skriving, minkar hann hana við at nýta orð sum *putla við* ella *fjasast við*. Einans ferð síggja vit hann sita og skriva, tað er umborð á einum deksbáti, meðan hann bíðar eftir einum manni, sum skal føra hann til Eldnvíkar. Hann hevur eina stuttsøgu í gerð og er heilt burtur í skrivingini.

Kortini sigur hann ikki heilt einki um hetta evni í *Endurminningum*, t.d. høvdu Heðin Brú og tveir aðrir eina ferðabók, sum teir skrivaðu í, meðan teir vóru á háskúlanum. Hann sigur ikki, hvat teir skrivaðu, men nevnir, at tað varð funnist at einum teirra, tí at hann lænti ov nógv frá øðrum rithøvundum. Heðin Brú skrivar nógv um at lesa bøkur, um at fáa atgongd til bøkur á háskúlanum og um at læna bøkur á Landsbókasavninum, og sjálvsagt er hetta ein partur av hansara menning sum rithøvundur. Í *Endurminningum* verður sagt, at júst at lesa bøkur verður lítið umhildið í barnaheiminum og í bygdini. Tað verður sagt við hann, at hann

fer at lesa seg í ørviti, ella at hann kann ikki liva av at lesa.

Heðin Brú (1901-1987) var úr Skálavík, og ofta hevur verið sagt, at bygdarlívið fyrst í øldini er tað, sum hevur ávirkað hann mest. Foreldrini áttu jørð, men vóru ikki múgvandi fólk. Í endurminningum sínum sigur Heðin Brú, at foreldrini høvdu ikki ráð at lata hann ganga í skúla. Heðin Brú var til skips sum heilt ungur, seinni fór hann á Føroya Fólkaháskúla og síðani niður til Danmarkar at lesa búnaðarfrøði. Lívsstarvið hjá Heðini Brú gjørdist fyrst starvið sum hjálparmaður landbúnaðarráðgevans og síðani sum landbúnaðarráðgevi.

Hesin stovnur virkaði soleiðis, at ein skrivstova var í Havn, sum fólk kundu ringja ella skriva til um landbúnaðarviðurskifti, so skuldi landbúnaðarráðgevin geva ráð. Somuleiðis var landbúnaðarráðgevin myndugleikanna ráðgevi og útinti í verki tað, sum myndugleikarnir gjørdu reglugerðir um. Ein stórur partur av arbeiðinum var at ferðast um landið at sýna neyt, sýna veltur, hjálpa at leggja jørð sundur og annað mangt. Tá ið hann var úti á bygdunum, hevði hann altíð fund um kvøldið, har hann hevði fyrilestur um landbúnaðarmál. Har komu nógvir menn saman, og prátað var um mong viðurskifti. Tey fólk, hann hitti á sínum ferðum, vóru vanlig fólk í Føroyum, men eisini serskøltarnir, tey sum máttu hava myndugleikarnar uppí, tí at gásin hjá einum gekk inn á bøin hjá øðrum, ella tí at seyðurin hjá einum át rabarburnar hjá øðrum.

Hesi bæði: barnaárini í Skálavík og ferðingin um landið, hava havt allarstørsta týdning fyri skriving Heðins Brú. Fólkini og samfelagið, sum hann skrivar um, hava fyrimynd í fólki og samfelag, sum hann upplivdi sjálvur. Tvær av skaldsøgum hansara, *Men lívið lær* (1970) og *Tað stóra takið* (1972)

hava søgugongd úr eldri tíð. Báðar eru um landbúnaðarsamfelagið Føroyar, og tá ið Heðin Brú skrivar um samfelagið fyri ávikavist 200 og 100 árum síðani, styðjar hann seg eyðvitað til tað, hann hevur lisið um landbúnað í gomlum døgum eisini í sambandi við útbúgving sína, hann veit sera nógv um gamalt arbeiðslag og gamla mentan. Hann dugir sín Svabo[1]. Og heimbygdin Skálavík er ein forn bóndabygd, sum treyðugt slepti endanum á gamla bóndasamfelagnum, og har gomul mentan varð nógv vird.

Gjøgnum allan skaldskapin hjá Heðini Brú sæst tokki til forfedrarnar og virðing fyri teirra lívsáskoðan og hugburði, teirra gerandisstríði og teirra seiggi. Samstundis er ein framburðshugmyndafrøði ella trúgv upp á framtíðina til staðar í stórum parti av skaldskapinum. Broytingartíðir er eitt høvuðstema í skaldskapinum. Tær tríggjar skaldsøgurnar *Feðgar á ferð, Men lívið lær* og *Tað stóra takið* vísa allar á stórbroytingar í føroyska samfelagnum. Heðin Brú var sjálvur partur av stórum broytingum í Føroyum, hann fór til skips eins og Ketilssynir, hóast foreldrini hildu, at hann átti heldur at arbeitt jørðina, sum har var siður, og hann var sum landbúnaðarráðgevi við til at fremja nýggja traðalóg í verki nógv ímóti kongsbóndanna vilja umleið 100 ár eftir, at sonevnda trælalógin fór úr gildi.

Bæði handaligur og andaligur framburður verður virðismettur í bókunum, framstig sum betri amboð, betri hús og betri føði verður tikið fram um gamla vanahugsan og pátrúgv. Eisini er framstig í at beina burtur trøllaræðslu og undirbrotligheit. Tað er ein boðskapurin í verki Heðins Brú.

1
Sipað verður til bókina *Indberetninger fra en Reise i Færø 1781 og 1782* eftir Jens Christian Svabo. Hetta verk er ein frágreiðing um føroyska samfelagið, dýralív, fuglalív, vinnulív, mentan og annað. Frágreiðingin er gjørd til Rentukamarið, sum var tann stovnur, sum hevði føroysk viðurskifti um hendur.

# Søgulig skaldsøga

*Men lívið lær* er *skaldsøga.* Ein skaldsøga er long íspunnin frásøgn í óbundnum máli.

Men í bólkinum skaldsøgur eru aftur ymisk sløg, og eitt av teimum er søgulig skaldsøga. Onkur hevur sagt, at heitið søgulig skaldsøga er óhóskandi, tí at *er* teksturin søguligur, er hann ikki skaldsøga, og *er* hann skaldsøga, so er hann ikki søguligur. Men heitið verður kortini brúkt um skaldsøgu, sum fer fram í einum tíðarskeiði, sum í mongum førum hvørki høvundur ella lesari hava upplivað, og snýr seg um ella nemur við hendingar, sum søgufrøðin sigur frá. Men lívið lær er sostatt ein søgulig skaldsøga.

Hetta tekstaslag er sera væl umtókt, og vit hava í føroyska bókmentaheiminum nógvar søguligar skaldsøgur. Vit kunna nevna nøkur dømi: Fyrsta føroyska skaldsøgan *Bábelstornið* (1909) eftir Regin í Líð, hendingarnar í henni byrja í 1850-unum, *Det gode haab* (1964) hjá Williami Heinesen, sum fer fram í 1600 talinum, og hvørs høvuðspersónur er evnaður til við prestinum Lucasi Debes sum fyrimynd og *Úr támi tíðarinnar* (2000) hjá Sonna Jacobsen, hvørs hendingar fara fram í 1701. Hóast allar hesar hóska til allýsingina omanfyri eru tær sera ymiskar, líka frá ættarskaldsøgu um samfelagslýsandi-politiska skaldsøgu til siðsøguliga lýsing.

Tekstaslagið søgulig skaldsøga hevur sín uppruna í 19. øld, tá ið tað tjóðskaparromantiska rákið hevði við sær vaksandi áhuga fyri tjóðarinnar egnu søgu og hálovan av forntíðarhetjum. Fyrstu søguligu skaldsøgurnar vóru Waverly (1814) og Ivanhoe (1820) eftir skotska rithøvundin Walter Scott. Tær gjørdust metsølubøkur um alt Evropa.

Tann kendasta danska søguliga skaldsøgan man vera *Kongens fald* (1900-01) hjá Johannes V. Jensen, sum er um danska kongin Christian 2. og fer fram í 1500 talinum.

## Persónar

Stundum er ***høvuðspersónurin*** í søguligari skaldsøgu ein veruligur, søguligur persónur, og søgan kann byggja á brøv, kirkjubøkur ella onnur skjøl t.e. sannsøguligar keldur. Persónurin kann vera víðagitin úr søgubókunum ella púra ókendur. Vit hava t.d. barnaskaldsøguna *Lítli Páll úr Nólsoy* (1992) eftir Steinbjørn B. Jacobsen, sum er um Nólsoyar-Páll.

Ofta er høvuðspersónurin vanligt fólk, sum høvundurin hevur funnið upp, og kend fólk eru ***eykapersónar***, sum vísa heilt greitt, nær og hvar skaldsøgan fer fram, t.d. amtmaðurin Pløyen, sum hjálpir niðursetumonnunum í *...hvørt við sínar náðir* (1990) eftir D.P. Danielsen. Pløyen var amtmaður í Føroyum 1837-1848. Søgugranskarans eykapersónur – kanska bara eitt navn á einum dagfestum rættarúrskurði – er ofta skaldsins høvuðspersónur eins og Sára Tummasardóttir, dømd í Føroya rætti í 1741, sum er høvuðspersónur í "Suðar dýpið reyða" (1998) eftir Bergtóru Hanusardóttur. Í okkara skaldsøgu – *Men lívið lær* – eru eingir veruligir kendir persónar nevndir við navni, men fremst í bókini verður søgan tíðarfest, og tí ber eisini til at kanna, hvørjir embætismenn vóru í starvi tá, og hvussu viðurskiftini í Føroyum vóru síðst í 1700 talinum. Hendingarnar kunna eisini vera veruligar hendingar, sum tað at Hvítanes verður bygd eins og í *...hvørt við sínar náðir*, men staklutirnir og gerandislívið verða høvundsins egna uppfinning.

## Skrivihátttur

Skrivihátturin er vanliga realistiskur, og høvundar gera ofta stórt rannsóknararbeiði við at leita í skjølum og søgubókum. Søguligar skaldsøgur kunnu tá í ávísan mun vera *heimildarskaldsøgur*, t.e. byggja á próvfastar heimildir ella skjøl.

Eins og søgufrøðingurin roynir høvundurin at skapa eina mynd av farnari tíð, men høvundurin fær hildið fram, har søgufrøðin má gevast. Høvundurin skoytir uppí og leggur afturat, men alla tíðina má hann minnast til, at veruleikin í bókini skal vera trúligur. Um fyribrigdi eru í skaldsøguni, sum eru "skeiv" søguliga, rópa vit tað *tíðarvillu* ella anakronismu, slíkar tíðarvillur kunna vera, at klæði, amboð ella lutir eru í skaldsøguni, sum ikki vóru uppfunnin fyrr enn seinni, tað hevði t.d. ikki hóskað so væl at latið Nólsoyar-Páll nýtt teldupost ella fartelefon, uttan so at tú vildi nýtt hetta sum eina *neyðuga tíðarvillu* júst til at dýpa fatanina av sambandinum ímillum fortíð og nútíð, fatanina av fortíðini sum fortreyt fyri nútíðini.

Skaldsøgan verður til í høvdinum á høvundinum, høvundsins tankar og hugflog eru knýtt at hansara egnu samtíð, sostatt verður altíð nakað av sambandi ímillum nútíðina og skaldsøgutíðina. Hetta ger seg serstakliga galdandi í persónslýsingini, tí serliga torført er at ímynda sær sálarlív og atferð í eini farnari tíð. Tíðarvillur kunna sjálvsagt eisini finnast í tonkunum hjá persónunum, t.d. hevði verið óhugsandi, at mamma Nólsoyar-Páll hugsaði ella segði, at konufólk áttu at lært til skipara javnbjóðis mannfólki.

## Søgan og samtíðin

Søgulig skaldsøguskriving er sum at tala við fortíðina, at leita aftur til røturnar, at leita eftir samleika. Tað veri seg tjóðar-

samleika (Nólsoyar-Páll sum tjóðarímynd í bókini "Lítli Páll í Nólsoy"), bygdarsamleika (Sørvágur í "Úr támi tíðarinnar" og Hvítanes í "...hvørt við sínar náðir") ella kynssamleika (kvinnulagna í "Suðar dýpið reyða"). Søgulig skaldsøguskriving kann vera viðmerking til ella mótmæli ímóti søgugransking, sum ikki altíð tekur fram og lýsir tey fólk og fyribrigdi, sum vit halda eiga at vera við, kanska tí at keldur til júst hetta eru ikki tøkar.

Heðin Brú skrivaði bara eina skaldsøgu, sum ikki er um gamlar dagar á bygd, tað er *Leikum fagurt* (1963). Skaldsøgan fer fram í tríatiárunum – mest í Havn, og evnið er politikkur. Svíðandi keipumyndir eru av politisku flokkunum og politisku dagbløðunum. Tá ið kenningar skaldsins lósu handritið, ráddu teir Heðini Brú frá at skriva meiri av slíkum. Hann hevði ætlað at skrivað eitt framhald, men gjørdi tað ikki, av tí at hann væntaði, at fólk fór at taka sær tykni av bókini. Næsta bókin var *Men lívið lær*, og søgan varð løgd til 1790-árini. Her hava vit so eina grund til at skriva søguligar skaldsøgur: fráleikin ger, at høvundurin hevur betri arbeiðsnáðir, fær kanska betur verið atfinningarsamur, høvundurin fær eisini sæð alla heildina. Tað merkir ikki, at søguligar skaldsøgur eru ikki um nútíðina, ein góður høvundur (og lesari) dugir at síggja parallellirnar, træðrirnar, sum altíð eru millum fortíðina og nútíðina.

Tað søguliga tilfarið kann vera ein lykil til samtíðina og nútíðar menniskju. Summar søguligar skaldsøgur eru skrivaðar til at vísa høvundsins egnu tíð, men høvundurin hevur dult tað við at lata hendingarnar fara fram í fortíðini. Høvuðsmotivið í *Men lívið lær* at gerast við barn uttan fyri hjúnalag var í 1970, tá ið bókin kom út, eitt sera modernað evni, samstundis sum tað er klassiskt. Í 1970 varð hetta mál sera

nógv umrøtt, og talið av støkum mammum vaks við miklari ferð øll seksti- og sjeytiárini. So tað ber til at siga, at Heðin Brú skrivar um sína egnu samtíð, men nýtir søguligt umhvørvi – kanska tað var lættari at tosa um moralskar spurningar, tá ið teir tóktust vera 200 ára gamlir. Hansara hugburður mótvegis Duritu hevði fyri mong kenst sum ein provokasjón, um hann varð settur fram um gentu í somu støðu í 1970.

Eitt frálíkt dømi um skaldsøgu, sum fer fram í gomlum døgum, men kortini viðger samtíð sína, er *Íslandsklokkan* eftir Halldór Laxness. Hendingarnar í søguni fara fram í 1700 talinum, í einum tí daprasta tíðarskeiði í Íslands søgu, tá ið samfelagið, undir donskum einaveldiskongi og einahandli, varð rakt av umfarssjúkum og náttúruvanlukkum. Men bókin kom út í 1943, og Laxness leggur uppí og tulkar við brennandi eldhuga ta íslendsku samtíðina og stríðið fyri fullum tjóðarfrælsi, sum varð veruleiki í 1944.

Summir bókmentagranskarar skilja ímillum tvey sløg av søguligari skaldsøgu: annað nýtir søguna sum pallmynd ella leiktjald at seta søgu sína á, hitt slagið nýtir tað søguliga tilfarið sum evni. Skaldsøgan *Barbara* eftir Jørgen Frantz Jacobsen fer fram um 1760. Barbara er fyrst og fremst ein skaldsøga um eina kvinnu og hennara ástarlív, tað søguliga er pallurin ikki sjálvt evnið. Tað ber til at skriva um nútíðarlig ella almenn evni sum ást, lív og deyða og lata pallin vera søguligan. *Men lívið lær* hevur í størri mun tað søgufrøðiliga tilfarið sum evni.

## Ævintýrskaldsøga?

Tekstaslagið ævintýr hevur nógv føst eyðkenni, vit kunna nevna nøkur: Persónslýsingin er svørt-hvít, t.e. tey góðu eru

hjartagóð og hjálpsom og annað gott, og tey óndu eru sjálvgóð, havisjúk og tílíkt. Hetjan í ævintýrinum er ofta komin í tann aldur, at hon er um at gerast vaksin, og júst tá eru nógvir vandar, sum hótta. Hetjan skal burtur heiman og skal ígjøgnum nakrar royndir (ofta tríggjar), men við snildi, dirvi og stundum við hjálp frá yvirnatúrligum verum ella lutum klárar hon allar vandar og kemur heim í øllum góðum. Ævintýr enda altíð í øllum góðum, og ofta ringja brúdleypsklokkurnar fyri hetjuni, og mótstøðuparturin verður revsaður á hóskandi hátt.

*Men lívið lær* kom fyrstu ferð út í 1970. Tá ið bókin bleiv uppafturprentað í 1979, hevði hon fingið undirheitið *ævintýr*. Fleiri ummælarar høvdu havt á orði, at skaldsøgan var ævintýrkend, at Durita var órealistisk, og at alt gekk ov lætt. M.a. sigur William Heinesen í sínum ummæli “Hann fær byr ið bíðar og havn ið rør”, at Durita er sum ein ævintýrhetja, og Árni Dahl sigur í síni bókmentasøgu, at skaldsøgan átti at havt hetta undirheitið: ævintýrskaldsøga. Við øðrum orðum: hon uppfyllir ikki eftir teirra tykki tey krøv, sum verða sett til tekstaslagið søguliga skaldsøgu. Heðin Brú sjálvur hevur í viðtali sagt, at hetta er misfatað, tí at konubrot sum Durita vóru veruliga til, og konufólk róðu stundum út o.s.fr. Kortini setti hann í aðru útgávu ævintýrheiti á søguna.

# Samfelagið um aldaskiftið 1800

Fremst í "Men lívið lær" síggja vit, at søgugongdin byrjar umleið 1794.

Føroyar vóru um hetta mundið eitt landbúnaðarsamfelag. Føroyingar áttu ikki skip, kongligur einahandil var enn í Føroyum (til 1856), úthandlar vóru ikki komnir enn (Tvøroyri 1836, Klaksvík 1838).

Tann sokallaða Gabelstíðin var 1662-1709, tíðarskeiðið eitur eftir feðgunum Kristoffuri og Fríðriki von Gabel, sum høvdu handilin tá. Hetta vóru ringar tíðir, óvanliga fáar grindir doyðu, fiskaloysi og fellisár, og teir, sum høvdu handilin um hendur, hugdu mest eftir egnum vinningi. Svabo sigur, at stórur bati kom í handilsviðurskiftini, tá ið kongur ella landsfaðirin, sum Svabo kallar hann, sum kendi sína skyldu mótvegis føroyingum, tók við handlinum í 1709.

Fólkatalið í 1769 var 4.774 í øllum landinum, og støddin á bygdum var nógv øðrvísi enn á okkara døgum. Tær stóru bygdirnar við góðum liviumstøðum vóru bygdir við nógvari landbúnaðarjørð, eitt nú Hvalba og Sandur. Havnin var lítil, men embætismenninir búðu í Havn, og teir høvdu tænastufólk, eitt sindur av arbeiði var við handilin, og á Skansanum var arbeiði til eitt lið av soldátum ella løgreglumonnum.

Fólkatalið fór rættiliga at vaksa seint í 18. øld. Tey ognarleysu – t.e. tey, sum onga jørð áttu – leitaðu til Havnar, arbeiðið á bóndagørðunum tókti teimum í mongum føri eins og trælalív, so tey vildu heldur royna at lívbjarga sær í Havn, har var okkurt fyrifallandi arbeiði t.d. lossingararbeiði. Eitt skifti (1768-88) var einahandilin ikki

einsamallur. Ein sokallaður transitthandil – Rybergs handil – var í Havn. Hetta var handil, sum hevði vørugoymslu fyri skip, sum sigldu vestur um hav til Amerika. Hóast Rybergs handil ikki seldi føroyingum vørur, gav hann havnarfólki arbeiði. Havnin vaks sostatt, og tað vóru tey fátæku, sum nørdu um talið. Tey allarfátækastu ferðaðust um landið at bidda, tó at tað var ólógligt at bidda, um tú hevði ikki biddarabræv. Eisini var ólógligt at flyta biddarar um sund og fjørð. Í 1801 var fólkatalið í Føroyum 5.265.

**Lóg og rættur – trælalóg og bátsband**

Føroyar verða hesa tíðina (eftir uml.1720) stýrdar úr Keypmannahavn, har einaveldiskongurin í dansk-norska ríkinum hevði sín bústað og sína umsiting. So líðandi varð alt vald bæði verðsligt og kirkjuligt flutt úr Bergen, har tað hevði verið miðsavnað síðani miðøld, til Keypmannahavnar. Lógirnar verða umsettar til danskt, og embætismenninir verða nú danir, eisini løgmaður, sum frá gamlari tíð hevði verið føroyingur, verður ta seinastu tíðina, áðrenn starvið verður niðurlagt, útlendingur. Prestarnir fáa allir eftir trúbótina sína útbúgving á donskum prestaskúla.

Føroya løgting, sum frá at vera lóggávuting í fyrsta upphavi til at vera dómstólur í mong hundrað ár, var nú mest eitt eiti og varð avtikið 1816.

Um várið og heystið varð ting hildið úti um landið, hetta vóru rættarfundir, har sorinskrivarin var dómari. Til bar at skjóta mál inn fyri løgtingið, sum kom saman í Havn tríggjar ferðir um árið.

Á løgtingi sita í árinum 1800 fýratiátta løgrættumenn, teir eru tilnevndir av fútanum, mestsum allir bøndur. Teirra arbeiði var upprunaliga at vera samdómarar løgmans og

hartil at hava eftirlit við handilsins virki og viðgera klagur frá borgarum, men av tí at tingsins formaður (løgmaður), tingsins skrivari (sorinskrivarin) og handilsforvaltarin allir vóru kongsins embætismenn, og av tí at teir stóru bøndurnir oftast drógu somu línu sum embætismenninir – ofta vóru teir av somu ætt – gjørdist tingarbeiðið ein sjónleikur.

Sum nevnt treyt ofta arbeiðsfólk á bóndagørðunum. Bøndur og embætismenn gramdu seg fyri ríkisstjórnini um, at tað var so torført at fáa arbeiðsfólk á garðarnar. Til at bøta um hetta fingu bøndur og embætismenn í 1777 borið so í bandi, at ein lóg (sí fylgiskjal 1) – ofta nevnd *trælalógin* – varð sett í gildi, sum bannaði fólki at giftast, um tey ikki luku eina av hesum treytum: áttu minst eina hálvmørk í jørð, høvdu annað lógligt arbeiði at føða seg við ella høvdu tænt minst 4 ár á einum garði og høvdu fingið gott ummæli haðani. Prestur hevði skyldu til at kanna støðuna, áðrenn hann gifti fólk, og mangur prestur hevur sannað, at kongsins lóg og Guds lóg sampakkaðu ikki væl, tí at fólk fóru jú at liva saman, hóast tey sluppu ikki at giftast; sera nógvar rættarsakir eru um legumál undan hjúnabandi (sí fylgiskjal 2). Lógin loyvdi eisini bónda at revsa arbeiðsfólkið og álegði sýslumonnum at skráseta øll tænastufólk og øll børn hjá almúgufólki, sum vóru yvir 16 ár. Soleiðis bar altíð til at síggja á listanum, hvørjum tørvaði arbeiðsfólk, og hvør kundi lata arbeiðsfólk. Vald bónda og embætismanna var so mikið, at lógin var í gildi uttan stórvegis mótmæli heilt til 1846.

Ein onnur regla ella siðvenja, sum kundi vera tyngjandi fyri fólkið, og sum kundi valda til stríð, var *bátsbandið*. Hetta var skylda jarðareigarans at halda stóran bát og skyldan hjá øðrum monnum at manna henda bát. Í einum skjali frá 1663 sæst, at Lucas Debes prestur hevur stevnt havnarmonn-

um, tí at teir eru farnir av báti hansara (sí fylgiskjal 3). Hetta var fyrndargamal siður, báturin og jørðin hoyrdu saman onkursvegna, men upprunin til bátsbandið ella bátshaldið er torførur at finna. Siðurin hevur ikki allastaðni í landinum verið sæddur sum ein tyngjandi skylda, men meiri sum eitt samarbeiði millum bygdarfólkið, við tað at menninir róðu út saman og býttu veiðuna sínámillum. Tó var tað ein saknur nógvastaðni hjá vanligum monnum ikki at sleppa at hava bátar sjálvir og rógva út, tá ið teir sjálvir vildu, og eftir at fríhandil var komin, og danska grundlógin við sínum frælsishugsjónum var sett í gildi, kendist bátsbandið enn meiri sum eitt ótíðarhóskandi haft, og lógin varð sett úr gildi í 1865. So seint sum í 1813 ger amtmaður vart við, at sýslumaðurin hevur rætt at krevja, at menninir gera útróðrartænastu (fylgiskjal 4).

## Mentan

Tað mentanarrák, sum valdar úti í heimi hesa tíðina, vit tala um, er upplýsingarstevnan (frá endanum av 17. øld). Eyðkenni hennara er bjartskygd trúgv upp á framburð, sum byggir á kunnleika og vitan; undirvísing og upplýsing eru neyðugur grundvøllur at byggja á. Hesa tíðina taka aðrar frøðigreinar enn gudfrøðin seg fram í stórum.

Í Føroyum nemur rákið næstan ikki við, samfelagið er sera afturlatið, tíðindi og íblástur uttaneftir koma sjáldan og seint. Tó hava føroyingar eitt virðiligt umboð fyri upplýsingartíðina, nevniliga Jens Christian Svabo. Hann er vísindamaður og hansara arbeiði er at útvega verkliga vitan til at fremja vinnuligan framburð og mana niður fordómar og pátrúgv. Svabo er – saman við Nikolai Mohr – fyrsti føroyingur, sum nemur sær lærdóm í øðrum enn gudfrøði.

Hesa tíðina er eingin skúli í Føroyum, kann ein siga. Latínskúlin, sum var í Havn – tað var studentaskúli – hevði ongar næmingar eftir 1794 og doyði burtur. Tann danski almenniskúlin (barnaskúli), sum varð fingin í lag í Havn 1632, var bert eitt eiti og hevði sera fáar næmingar, hann mennist tó aftur so við og við frá 1800. Úti á bygd vóru eingir skúlar, tó at roynt hevði verið at fáa skúlahaldarar at ganga upp á umgang út á bygdirnar at undirvísa. Sera stór mótstøða var ímóti hesum á bygdunum, serliga tí at skúlin hefti børnini burtur frá arbeiði.

Frá gamlari tíð hevði lærdómurin verið givin heima, í hvørjari bygd var skilafólk, sum børn kundu ganga til at læra at lesa og skriva. Heimaundirvísingin varð tikin í stórum álvara, lesturin hevur eina mest verið í Bíbliuni, Kingos sálmabók og lestrabókum. Og so er ikki at gloyma kvøldsetuna, sum við kvæðum, søgum og sagnum var skúli og mentanarberi. Ongin føroysk bók, einki blað ella tíðarrit er til hesa tíðina, hetta eru sløk 100 ár fyri jólafundin og uml. 50 ár, áðrenn Hammershaimb evnaði skriftmálið til. Men júst í hesum tíðarskeiði eru fleiri mætir kvæðayrkjarar uppi á døgum, tann kendasti teirra millum er Nólsoyar-Páll (1766-1808), sum við sínum Fuglakvæði yrkir um samfelagsviðurskifti í Føroyum.

Á átrúnaðarliga økinum ráddi kirkjan einsamøll, fríkirkjur vóru ongar enn. Børnini vórðu lærd faðirvár og sálmavers á donskum, og so vórðu tey konfirmerað. Kirkjan var í sera stóran mun partur av tí sosiala og fíggjarliga býti, sum var, eitt nú høvdu ávís hús ella ávísar ættir ávíst pláss í kirkjuni – tess fremri tess mætari. Og fátækrakassin var undir kirkjunnar vernd og ræði, kirkjutíggjundin var ætlað teimum fátæku.

Prestarnir vóru næstan allir danskir, og teir vóru 7 í tali til tær uml. 40 kirkjurnar í landinum.

Í gamlari tíð sótu prestarnir ofta alt lívið í sama embæti, teirra børn blivu gift við føroyingum og livdu og virkaðu í Føroyum. Eftir 1800 broyttist henda mannagongd, nú sótu prestarnir ofta bara eini 6 ár í starvi, fóru so aftur til Danmarkar við húski sínum. Hetta gjørdi, at nýggjar hugsanir og nýggj rák komu oftari til landið við nýggjum presti, og prestur hevði kanska ymsar framburðshugsjónir við sær umframt trúarboðskapin.

Men hinvegin: fólk í flestu bygdum sóu ikki prest meiri enn 6 ferðir um árið. Hvørja viku hoyrdi tey lestur, og deknagudstænastan hevur ivaleyst havt størri týdning fyri teirra hugburð enn tann prestur, ið sat í kallinum í løtuni. Vanligasta lestrabókin var tann hjá Jesper Brochmand (1585-1652), hansara lestrar eru tiltiknir langir og tungir, men væl hevur føroyingum dámað teir. Sálmarnir vóru teir hjá Thomas Kingo (1634-1703). Henda andaliga føðin umboðar í stóran mun tað rák, sum valdaði innan trúarlív fyrst í átjandu øld, t.e. undan okkara tíðarskeiði. Rákið verður rópt *pietisma* og er sermerkt við sera strongum krøvum til tey kristnu, hvussu tey skula liva, og hvat ið er synd. Vit síggja í bókini, hvussu bílsin tey eru, tá ið ein prestur av nýggjum slag kemur til bygdina. Hin fyrsti presturin, sum vit hoyra um, sum er farin, tá ið bókin byrjar, hevur ivaleyst verið pietistur, og Knut Hellsund, sum kemur til Føroya fyrst í bókini, umboðar ivaleyst *upplýsingartíðina.*

## Handil og vinnulív

Handilin hevði bert eitt sølupláss, og tað var í Havn. Í Íslandi vóru 23 útsølustøð um somu tíð. Sera óhøgligt var hjá suð-

uroyingum og norðoyingum at fara til handils, og suðuroyingar søktu fleiri ferðir, t.d. í 1790, um at fáa eitt útsølustað. So gott sum allur innflutningur og útflutningur fór um kongliga handilin. Keypmaðurin sat í Keypmannahavn, og forvaltarin sat í Føroyum. Í 1796 varð lyfti givið um, at trý skip um árið skuldu sigla til Føroya við farmi í apríl, mai og august.

Innflutningur var fyrst og fremst korn, salt, tjøra, hampur, timbur, brennivín og tubbakk – eisini te, kaffi, sukur og toy. Týdningarmesta útflutningsvøra føroyinga hesa tíðina vóru bundnar hosur ella pør, sum tað verður rópt í keldunum. Vøksturin var støðugur gjøgnum 18. øld: 34.700 pør í 1729 og 138.000 pør í 1768. Síðani helt talið sær væl yvir 100.000 um árið. Henda gongdin var ikki bara góð fyri bøndurnar, tí at hesin hosuhandil gjørdi, at fátækrafólk nú fingu lívbjargað sær við at keypa (og bidda) ull og binda hosur, ístaðin fyri at arbeiða á gørðunum.

Fiskiskapurin mentist lítið, alt fólkið sat við stokkum. Kortini varð turrur fiskur útfluttur, og hann gav góðan prís, men nøgdirnar vóru sera smáar. Eisini tálg, lýsi og fjøður vóru ímillum vørurnar, sum vórðu seldar av landinum. Summar vørur vóru ikki við í handilsins vøruskrá, eitt nú troyggjur, sum kundu seljast uttan um handilin.

Føroyingar munna hava verið ymiskir á máli um handilin. Sjónarmiðini hava eisini verið ávirkað av, um tú hevði nakað at selja til handilin ella bert keypti haðani, um tú velti korn til tín sjálvs og títt húski, ella tú noyddist at keypa alt korn, ið húsarhaldinum tørvaði. Summar keldur (sí fylgiskjal 5 og 6) siga, at handilin seldi ofta vánaliga vøru, og ofta var ov lítið til av tí, sum fólk skuldi hava, og sum sagt: nógv høvdu langan veg til handils. Gróðrarbotnur var tískil

fyri loynihandli. Fremmand skip vóru ofta undir Føroyum, og býtishandil var tá ímillum teir fremmandu og føroyingar. Tað er júst hesi viðurskifti, Nólsoyar-Páll yrkir um í Fuglakvæðnum, har hann ákærir allar embætismenninar fyri loynihandil. Men stundum varð loynihandil hart revsaður, sum sæst í søgnini um Snæbjørn, sum keypti fýra turriklæði frá einum hálendara. Dómurin, hann fekk, var at arbeiða fýra ár í bolti og jarni á Bremarhólmi.

Einahandilin tryggjaði føroyingum regluligan flutning til og úr landinum – ein flutningur, sum ivaleyst hevur verið sera torførur at røkja. Handilin hevði fastar prísir, sum høvdu verið galdandi síðani 1691; hetta príshaft gjørdi, at handilin flestu ár varð rikin við stórum undirskoti. Fastir ullarprísir gjørdu, at fólk fekk prís, sum lá yvir marknaðarvirði fyri ull og ullarvørur. Eisini var fólksins skuld í handlinum stór, tí tey fátæku sluppu at keypa upp á krit. Hetta hava verið orsøkir til, at nógv fólk vildu ikki hava broyting í handilsviðurskiftunum.

Hesi viðurskifti gjørdu, at teir ráðandi ætlaðu at sleppa sær av við handilin, og í 1790 sat ein nevnd og skrivaði álit um, hvussu handilin og samfelagið kundu fyrireika seg til frían handil. Nevndin var sama nevnd, sum hevði tikið sær av íslandshandlinum og grønlandshandlinum, tó sótu handilsleiðarin í Keypmannahavn, Føroya landfúti, W. Hammershaimb, og kommandanturin í Havn, Born, sum føroysk umboð. Nevndin fekk eina áheitan úr Eysturoynni um ikki at lata handilin fara á privatar hendur.

Álitið frá 1790 vísir okkum ymisk samfelagsviðurskifti, sum samtíðin sá tey.

Fyrsta treytin var, at tann fasti prísurin skuldi burtur, og tað skuldi bera til at broyta prísin eftir fríhandilsprinsipp-

um. Annars mælir nevndin myndugleikunum til:

1. At lata minni upp á krit og lata skuldarar sleppa undan helvtini av skuldini, um teir gjalda hina helvtina innan 4 ár.
2. At fáa fólk at binda fleiri ymisk sløg av hosum. At gera vrakaraarbeiðið betur.
   Viðm.: Hetta varð sett í verk.
3. At gagnnýta kolagrevsturin betur.
   Viðm.: Síðani 1709 høvdu royndir verið gjørdar at fáa kolagrevstur í lag. Føroyingar brendu ikki kol, og útflutningurin var sera trupul. Skipini sluppu ikki inn í Suðuroy, so at kolið skuldi førast til Havnar fyrst, og skipararnir vóru treyðir at taka kolið við.
4. At fáa fólk at velta upp úr nýggjum og lata virðislønir fyri eplaveltur.
   Viðm.: Hetta varð ivaleyst ætlað sum ein hjálp til ognarleys, at tey kundu fáa eina trøð at velta, men hetta dámdi ikki bóndunum. Henda jarðarútskifting varð av ongum, ikki fyrr enn væl inn í 19. øld hendir nakað á hesum øki. Tað tók eisini rúma tíð, áðrenn eplavelting gjørdist vanlig í Føroyum. Hóast setepli vórðu send til Føroya á hvørjum ári, gjørdist eplavelting ikki vanlig fyrr enn í 1830-árunum.
5. At gera nýggjar mátingar og nýggj landkort av Føroyum.
   Viðm: Hetta varð gjørt longu í 1792 av Born, sum var kapteinur á skansanum.
6. Fáa útlendskar statsborgarar at seta seg niður og stovna handil í Føroyum eitt nú í Vestmanna, Klaksvík og Trongisvági.

Viðm: Føroyar lógu væl fyri á siglingarleiðini til Amerika og Grønlands, sum Rybergs transithandil í Vágsbotni (1768-1788) hevði prógvað. Men nýggir handlar vórðu ikki stovnaðir.

7. Bøta landsins verju ímóti fremmandum kaparum.

   Viðm.: Verjan var øll miðsavnað í Havn, og ætlanin var at fáa bygdarherlið eisini.Vápn vórðu send út á ymsar bygdir, men fólk úti um landið var ikki fegið um hetta og lærdi seg ikki at brúka vápnini.

8. Bøta skúlaviðurskiftini við at broyta latínskúlan til almennan barnaskúla.

   Viðm.: Hetta varð ikki gjørt, og í 1804 varð latínskúlin stongdur, tá hevði hann ongar næmingar havt í 10 ár.

Tilmælini frá nevndini vórðu í allarflestu førum ikki fylgd.

**Sosial viðurskifti**

Ríkidømi bygdi á jarðarogn, øll rættindi fylgdu við jørðini, og fiskivinnan var bara eitt eiti. Føroyingar róðu út, men bara bøndurnir áttu stórar bátar, sum kundu rógva á havmið, og hesir bátar vóru bert til fiskiskap, tá ið bóndaarbeiðið loyvdi tí. Og um teir ognarleysu áttu onkran hendinga bát, hevði bóndabáturin rætt til manning fyrst.

Jørðin í Føroyum var býtt í *kongsjørð* og *óðalsjørð.* Til jørðina lógu øll rættindi sum *lutir* ella *lunnindi.* Sum lutir roknaðist tað, sum er fast, t.d. mógvur, grót, vatn, og sum lunnindi varð roknað t.d. rætturin at fleyga, sláa kóp og skera tara.

*Óðalsjørð* er jørð, sum fólk eigur, t.e. ognarjørð. *Kongsjørð-*

*in* er í flestu førum tann jørðin, sum kongur tók frá katólsku kirkjuni eftir siðaskiftið. Kongsbóndin sat sostatt sum festibóndi kongs og skuldi gjalda leigu og skattir av jørðini. Kongsjørðin varð eisini økt, við tað at óðalsjørð varð tikin í bøtur frá monnum, sum høvdu brotið lógina, ein bóndi kundi verða dømdur at missa garðin, og tá "fór alt undir kong". Nú á døgum eigur landið kongsjørðina, Føroya Jarðarráð hevur umsitingina, og bøndurnir lata bert eitt súmbolskt gjald í leigu av kongsgørðunum.

Føroyar vóru eitt stættabýtt samfelag, sera stórur munur var á, um tú vart bóndi á stórum garði við fleiri arbeiðsfólkum undir tær, ella tú vart eitt av hesum arbeiðsfólkum. Nógv ymisk heiti eru fyri teir, sum eiga jørð, soleiðis at navnið sigur, hvussu nógv tú eigur og sostatt, hvussu nógva virðing ella vald tú hevur uppiborið: bóndi, knæbóndi, ognarmaður, gyllinamaður, gerðismaður og traðarmaður. Kongsbøndur og óðalsbøndur verða vanliga mettir javnt í tign. Á gørðunum arbeiddu arbeiðskonur og húskallar, ofta vóru tey á sama garði alt lívið, og ofta vóru teirra børn aftur arbeiðsfólk á sama garði, kendu seg sum hoyrandi til har – hetta var á teimum góðu gørðunum. Av øðrum størvum í bygdini kundu vera t.d. handverkarar – jarnsmiður og træsmiður og bátasmiður. Í flestu bygdum var fólk, sum dugdi eitt sindur av læknakynstri og kundi hjálpa uppá fólk og fæ, tá ið sjúka var. Ljósmøður vóru fáar í Føroyum, men í flestu bygdum var ein kona – nærkona –, sum kundi hjálpa í slíkum førum. Bert ein lækni var í landinum, og hann búði í Havn. Eitt sjúkrahús var í landinum – Argjahospitalið – tað virkaði av fyrstan tíð sum sjúkrahús fyri spitølsk, men í seinnu helvt av 1700 talinum var tað meiri sum eitt fátækraheim. At vera argjalimur var at vera ólukkudýr. Tá ið ein gjørdist argja-

limur, varð eins búgv gjørt upp, sum um ein var deyður.

Tey óarbeiðsføru og tey sjúku ella svøku høvdu onga inntøku. Í 1767 var tikið stig til at stovna ein fátækrakassa, sum fekk sínar inntøkur frá festigjaldi, grindagjaldi og gávum. Fátækrakassin rindaði skuld í handlinum hjá ólukkudýrum. Tey, sum ikki kláraðu seg sjálv og einki áttu, blivu send *upp á umgang* í sóknini, tað vil siga, at bøndurnir skuldu skiftast um at hava tey eitt ávíst tíðarbil, teir fingu so eitt gjald afturfyri úr fátækrakassanum. Eisini var eitt stórt tal av biddarum í Føroyum í 1700 talinum, tey biddaðu bæði mat og ull, tað var ólógligt hjá fullførum fólki at bidda, ófullfør kundu fáa biddarapass.

Um fólk áttu nakað av jørð, men ongan at vera hjá í ellisárum, so kundu *tey geva seg upp* til ein bónda, tað var at geva bóndanum ognir sínar afturfyri at sleppa at búgva á garðinum, so leingi tey livdu, so vórðu tey kallað uppgávufólk. Bøndur og prestar løgdu nógva óðalsjørð inn undir seg á henda hátt, sum teir so høvdu afturat síni egnu jørð. Í tingbókunum sæst ofta, at fólk verða revsað fyri stuldur, og mangan mundi verða stolið av neyð.

*Embætismenninir* í Føroyum høvdu sín egna tignarstiga. *Løgmansembætið* hevði frá gamlari tíð verið tignarmesta starv í Føroyum, hann var løgtingsins dómari og formaður, men hesa tíðina minkar vald løgmans skjótt. Mætastur millum embætismenninar var *fútin*. Hann var kongsins umboðsmaður í Føroyum. Fútin var bæði løgregluovasti og tann, sum hevði kongsins leigubúð um hendur, t.e. hann skuldi syrgja fyri, at allur skattur og leiga, sum hoyrdu til kongin, varð goldið. Alt varð goldið í vørum, so hann savnaði alt í eini goymslu í Havn – leigubúðini. Undir sær hevði fútin 6 *sýslumenn*. *Sorinskrivarin* var løgtingsins skrivari, men sam-

stundis var hann dómari á vártingi. Hesa tíðina vórðu færri og færri sakir skotnar inn fyri løgtingið, so at vald sorinskrivarans vaks í sama mun, sum løgmansembætið fánaði (avtikið 1816). *Kommandanturin* á skansanum var eitt slag av politimeistara. Síðani er at nevna *handilsforvaltaran*, sum sat í einum sera týdningarmiklum starvi við fleiri arbeiðsfólkum undir sær: fulltrúa, hosuvrakara, krambadreingi, pakkhúsmanni, skrivara, 2 bøkjarum, 2 berarum og 2 sýnsmonnum. Ikki er at gloyma teir 7 *prestarnar*, sum sótu á hvør sínum prestagarði sum festarar kongs.

Allir ella næstan allir embætismenn vóru av danskari ætt, men teir giftu sínar døtur og synir inn í ríkar bóndaættir í Føroyum, og so við og við reis henda serliga dansk-føroyska embætismannastætt, sum fekk ógvuliga stórt vald í Føroyum.

1. kapittul

# Ódn og ágangur

Á várinum beint fyri aldamótið átjanhundrað, úti á seinrapartinum, kemur ein stórur bátur togandi uttaneftir inn ímóti Kervík; hann førir tey nýggju prestahjúnini, Apellonu og Knút Hellsund til bygdar. Tað er deyða stilli, oysandi regn, og luftin er so tung, at tú kennir teg hokna undir henni; aldan gongur **hammikil** og herðabreið sum **fjallarustir**, ið reisa seg úr sjónum. Tað er tøgn á bátinum. Menninir sita rúgvismiklir og darvaðir í sínum roðklæðum og taka á. Prestahjúnini sita í bakskutinum, bjálvað í tjúkkum síðklæðum og stara móti landi. Hann stórur, breiðvaksin, á miðjum aldri, svart skegg niður á bringu, **sambrýntur**; men undir brúnum blíðoygdur, **skjótsmírin**, ein góðlíðandi kempa, halda bátsmenninir. Konan yngri enn hann, tykist tað, bleik og lívveik; man **ikki** vera heilt **álvulig**. – Hesar aldurnar, hesin báturin, sum tykist henni so lítil og lágur; kundi hann annað enn søkka undir teimum hvørja løtu? Og menninir, ið sótu og róðu, sum einki skuldi verið, líkasælir hvussu leikur fór. Apellona hyggur ræddoygd at teimum og veit ikki, hvat hon skal halda; men tann órokkiligi friðurin yvir andlitunum, tey alsomu árasløgini, tær ævinligu rullandi tungaldurnar sissa hana, fáa hana at kenna á sær, at her er eitthvørt ævunligt, máttmikið, sum ber.

Tey nærkast bygdini. Fjøllini grína fram úr skadduni, himmalhøg, rivin og skrødd; túsund **tráskitnar** áir renna niður. Tjúkkir hamrar eru ringdir um henda trongliga dalin og tykjast horva útyvir, kunnu koma raplandi omanyvir uttan fyrilit; tær tungu aldurnar bróta dovisliga upp á landið

**hammikil** – uppbólgnað, tjúkk
**fjallarustir** – fjallaryggir
**sambrýntur** – við samanvaksnum eygnabrúm
**skjótsmírin** – sum smílist lætt
**ikki álvulig** – bangin, ótrygg
**tráskitin** – gravskitin

báðumegin bátin, spreingjast við trølsligum duni inn yvir klettarnar, rokið stendur til skýggja. Tey fremmandu stara, ivaleyst ovbyrjað av tí, tey síggja – grót, áir, brim, tykist teimum so øðiligt ímóti hesum fáu, smáu húsunum, ið sum rødd morgrá dýr **bogra** við strondina har inni í víkarbotninum og tykjast hoykja seg niður, so tey skulu ikki verða skolað burtur.

Røðararnir rógva hóvligari, báturin minkar ferðina, og teir lata hann glíða spakuliga inn at **laðberginum**. Menn standa á landi, sum taka ímóti, leggja bátin við síðuni til sjóvarklettin, og prestafólkini verða hjálpt upp á land. Deknurin kemur omanat, biður tey vera væl komin til bygdar og fylgir teimum niðan í prestagarðin.

Tey koma inn í tær lágu, lýggju stovurnar; her tykist teimum vera so íheimligt og vinarligt. Tænastufólkini á garðinum koma at siga góðandag og vælkomin. Tey fremmandu tykjast, at hesi menniskjuni eru so spakfør, so góðlíðandi og lítillátin. Soleiðis væntaði prestur eisini, at tey fóru at vera, tá ið hann sá alt tað øgiliga, ið natúrin mest sum hevði hópað upp uttanum hesa bygdina; hvat skuldu menniskju annað eitt sovorðið stað, enn kenna seg smá og hvørja løtu hótt við bráðum deyða?

Tá ið prestafólkini hava fingið at eta, skunda tey sær frá aftur borðinum í vindeygað at hyggja út. Tey eru so bergtikin av tí stórlatnu natúr, her er, at tey standa og undrast. Tætt hinumegin túnið kemur tann stóra Tungáin við síni máttmiklu málmrødd. Apellona smátosar í vindeygakarminum, spyr og svarar; men prestur tagnar, tá ið hann hoyrir ánna: »Hvussu skal eg málbera meg við fólk, sum hoyrir hetta ljóð dag um dag?« hugsar hann, »hvussu skal Gud kunna lýsast, teirra Gud? Má vera okkurt alstórt, eitt harðveður av gud-

**bogra** – leita sær lívd fyri óveðri

**laðberg** – hella í fjøruni, sum brúkast til lending

**dassleittur** – veðurbardur

**skjøtta** (= sketta) – ansa eftir

**bráar** – glansar

dómi við heimsknøttinum sum eitt pu í skegginum, minni munar ikki?« Knút Hellsund fer út. Regnið díkir á við sama lag, vatn rennur, seyrar og setur, alt, sum er ikki klettur, er á floti, runan tvassar undir fótunum. Hann fer út á teir **dassleittu** rekastokkarnar, sum liggja um ánna, støðgar mitt útiá, hyggur niður í tað skolandi, hvíta vatnið í kluftini. Brúsið dregur hann, villir hann, so hann verður bert eitt vakið oyra, sum stendur og lurtar.

Hann fer yvirum; má støðga eina løtu fyri at **skjøtta** aftur. Kemur inn í túnini. Smøl, so tú fevnir millum húsaveggirnar. Har, sum meira víðilsi er, sær hann kanska eitt hoygarðsstøði ella ein flotkøst, sum liggur og **bráar**. Har standa húsini við sínum vindeygaleysu grótveggjum, sínum rúgvismiklu flagtekjum, sum heingja tað drívváta deyðagrasið niðuryvir, sum alsveitt oldingahár. Onkustaðni ein stubbi av borðklædningi við einum lítlum vindeyga, sum starir hálvblint fram fyri seg.

Einar dyr, hann kemur framvið, fara upp, og maður kemur út; teir hópast, og prestur sigur góðandag á sínari fremmandu tungu.

»Góðandag, góðandag og vælkomin!« sigur maðurin blíður og rættir hondina, »tygum eru tann nýggi presturin hjá okkum, haldi eg meg síggja. Eg eri Hávarð í Stórustovu; hava tygum ikki hug at hyggja inn á gólvið eina løtu?«

»Jú, takk,« tað vildi prestur fegin.

Teir fara inn gjøgnum einar bakdyr, fyrst í ein lítlan dur, síðani inn í eina rúmliga stovu. Bóndin biður gestin bukka beinini, letur eitt hornaskáp upp, tekur fløsku og gløs út og býður prestinum eitt glas av víni.

Knút Hellsund prestur situr og hyggur at Hávarð bónda – ein maður í fimmtiárunum, langt andlit, bunguta nøs, jarpt,

trivaligt skegg, bláoygdur, breiðvaksin og heldur førligur.

Bóndin spyr tíðindi uttanífrá, um bøndurnar í Noreg, sum nú fleiri og fleiri keypa garðarnar og verða ognarmenn, »og í Danmørk, har er betri at vera bóndi nú[2]; byrðurnar lætta av, og rættindini økjast hjá teimum. Her hjá okkum gongur øvutan veg. Ein lóg[3] kom fyri einum seytjan árum síðan, sum tekur rættin at giftast frá ognarleysum fólki, gevur bóndum rætt til at revsa sítt arbeiðsfólk, og gevur landfúta og sýslumonnum rætt til við makt at seta ognarleys út á garðarnar at tæna. Landsins kosnu menn siga okkum, at hetta er gjørt, fyri at garðarnir skulu fáa arbeiðsfólk. Men eg haldi, at hetta tiltak er verri enn einki. Tá ið fátækt fólk sleppur ikki at giftast, og bóndafólk vil ikki hava meir enn tvey børn, hvaðani skal so arbeiðshjálpin koma? Og tá ið bøndur fáa loyvi til at krevja fólk sett út av heimunum við makt at tæna teimum – og loyvi at revsa tey, so haldi eg, at bóndin í Føroyum kemur undir eitt sovorðið hat í fólkinum, at tað verður honum til fall. Hartil er henda lóg jú ómenniskjanslig, og tað er bæði synd og skomm, at hon er komin.«

»Eru tað bøndur, sum hava drivið hesa lóggávu ígjøgnum?« spyr prestur og tykist ógvast við hetta, hann hoyrir.

»Ja, fyri størsta partin – og sýslumenn, prestarnir við; teir eru jú eisini bøndur og hava ikki verið aftastir.«

»Prestar áttu ikki at komið sær uppí sovorðið,« heldur Knút Hellsund, »tí so koma teir sær til ilnar við tey, sum lógin kúgar.«

»Tað er so vist,« heldur bóndin, »vit eru nógv, sum halda, at kirkjan fyrst og fremst eigur at varða og verja tey minnimentu; nú liggja prestarnir á odda fyri at aga og gera sær nyttu burtur úr teimum.«

Teir sita leingi og tosa saman. Bóndin er hugaður fyri at

**2**

*har er betri at vera bóndi nú*

– Hávarður sipar ivaleyst til lógina um stavnsband í Danmark, sum síðani 1733 hevði noktað festibóndum at flyta av sínum føðigarði. Hon tryggjaði soleiðis góðseigarunum festarar og bíliga arbeiðsmegi og statinum hermenn. Henda lóg varð sett úr gildi í 1788. Eisini lógina um hovari – t.e. skylda festarans at arbeiða fyri góðseigaran so og so leingi, áðrenn hann arbeiddi fyri seg sjálvan, varð í 1791 roynt at fáa setta úr gildi.

**3**

*Ein lóg kom...* Um somu tíð sum bøndur í Danmark gjørdust frælsir, loystir úr góðseigarans bondum, kom í gildi í Føroyum ein lóg – ofta nevnd trælalógin – sum loyvdi, at fólk vórðu tvingað á bóndagarðar at arbeiða sum arbeiðskona og húskallur. Sýslumaðurin skuldi føra ein lista við fólkum, sum eftir hansara tykki ikki nýttust at vera heima. Fátækrafólk, sum áttu børn, kundu vænta, at børnini vórðu tikin frá teimum á henda hátt. Sama lóg loyvdi bóndum at revsa arbeiðsfólk sítt og noktaði fólki at giftast, um tey áttu ikki so og so nógv av jørð (sí fylgiskjal 1).

4

*Gustav 3.* Kongur í Svøríki 1771-92. Myrdur í grýluveitslu í Stokkhólmi 1792.

5

*fransar tóku Breda.* Breda er býur í Hollandi. Í 1795 var kríggj ímillum Niðurlond og Frankaríki, Niðurlond komu undir franskt vald.

hoyra um tilburðir uttan úr londunum, tosar um skipahernaðan á Doggerbanka, tá bretskir og hálendskir flotar brunnu saman, um Gustav triðja[4], sum svensku stórmenninir drópu, um fransarnar, sum tóku Breda[5], hvørt tað mundi føra til, at landshøvdingin misti megina. Prestur er ikki mælskur, undrast á, hvussu hesin avbygdarbóndin veit um sovorðið; sjálvur dugir hann ikki at siga, um bardagin á Doggerbanka fekk nakrar avleiðingar, um tað var spell fyri svenskin, at Gustav triði doyði, ella hvussu tað fór at gangast í Nederlandi, eftir at franski herurin breyt inn har. – Og Knút Hellsund fann einki kroyst og niðurbundið við Hávarði bónda, sum hann helt tað mátti vera – undir hesum fjøllunum, sum stóðu á lopi, undir teimum túsund áunum, sum komu skúmandi oman av fjøllum, undir teimum tungu aldunum, sum við buldur og brak komu sorlandi inn yvir landið. Tað mátti vera so, at her var búnað ein heilt natúrlig javnvøga millum tey menniskju, sum búðu her, og tær natúrumstøður, sum virkaðu á tey – sum tann fremmandi dugdi ikki at skilja, fyrr enn hann kunnaðist meira.

Prestur fer avstað og takkar fyri seg, heldur fyri áðrenn hann fer: »Nú stendur til mín at læra tykkum, sum her búgva, at kenna, læra at skilja, hvussu tit hugsa – og vita um eg verði maður fyri at gera okkurt skilagott sum prestur her á staðnum.«

»Tað er einki at ivast í, at tygum kunnu tað,« heldur Hávarð bóndi, »men verið varin, og gevið tygum ikki upp í hendurnar á starvsbrøðrum tygara her í oyggjunum, sum vilja ditta sær til at leggja tygum ráð, út frá teirra kunnleika til viðurskiftini her. Bíðið við at taka støðu enn, til tygum sjálvur fáa høvi til at læra landið og fólkið her at kenna.«

So skiltust teir báðir.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?

Hvørja uppfatan fáa prestafólkini av føroyingum? Hugsa um orðatakið »gløgt er gestsins eyga«. Hvørja ávirkan hevur tað á frásøgnina, at søgan byrjar við gestsins sjónarhorni?

2. kapittul

# Skuggar og sólstavir

Tá ið húsfólkini komu at biðja prestafólkini Hellsund vera vælkomin, var har eisini ein tjúguára gomul genta, Durita Eiriksdóttir, sum hevði verið hjá teimum prestafólkunum, sum nú vóru farin, frá tí hon var fjúrtan ár. Kom í prestagarðin beint hon var fermd; tey høvdu tikið hana meira at siga sum dóttur; tí nú var hon so ung og var eitt so eygagott barn, sum øll vóru góð við. Hon át við borðið hjá prestafólkunum og búði ikki í roykstovuni saman við arbeiðskonum og húskøllum, men í einum lítlum kamari øðrumegin køkin. Í fyrstani var hon barnagenta og røkti arbeiðið so væl, at hon fekk alla rós. Seinri varð hon stovugenta og síðani køksgenta, har hon lærdi matgerð og alt tað, ein matmóðir skal duga. Alt arbeiði tóktist liggja líka væl fyri henni. Beint hon kom, fóru tey undir at geva henni skúlakunnleika[6], fyrst og fremst at lesa og skriva. Høvdu altíð lagt sær nær at halda hana til bókina.

Tann presturin, sum nú var farin, hevði verið ein stórur, tunglyntur álvarsmaður, sum onga gleði breiddi um seg. Hansara prædikur fyri fólkinum vóru tungligar – um jammurdalin, um mannalívið, sum mest var fáfongd, virðislítið. Vit verða borin í heim, og her noyðast vit at vera, líða sorg og sút, neyð og deyð. Men tá ið so deyðin er komin, er sloppið; tá strúka vit sorgarhamin av okkum, liva og láta í himmalskum gullævum. Hetta tunglyndi merkti bygdarlívið, prestagarðin og sjálvandi eisini Duritu; hon var ófrí og stúrin, kendi, at Gud lúrdi altíð eftir øllum, hon hugsaði og gjørdi; hon ræðist, er ótrygg og gleðileys. Tí tað er jú ikki

6
*skúlakunnleika.* Eingin skúli er í bygdini. Vanligt var, at børn gingu í ávís hús at læra at lesa ella fingu sín lærdóm heima hjá foreldrunum.

bert her í jammurdalinum, at sorgin er nógv og gleðin lítil; men hevur tú ikki eyga á hvørjum fingri, kann Illimaður altíð fáa klørnar í teg, og tá verður uppaftur verri eftir deyðan. Nei, tað var ikki lystiligt at vera menniskja, helt Durita, tann hevði verið best farin, sum var óføddur. Durita fór lítið og einki út fyri dyr; tá ið hon hevði eina fríløtu, sat hon inni í kamari sínum við einari bók, mest gudligari, ella við einum handarbeiði. Soleiðis gingu tey seks árini, meðan tann fyrri presturin var.

Nú er tað Knút Hellsund kemur; tá verður vend í. Teir fyrstu dagarnar gekk hann so tigandi og innhugsin, mól um bygdina, talaði við øll, hann hitti, spurdi og royndi at fáa fólk at tosa, vildi hava alt at vita. Tá ið tíggju dagar vóru farnir, varð hann tað glaðasta menniskja, ein kann hugsa sær, tað lýsti av honum, hann læði og sang, skemtaði við húsfólkið, so øll stóðu sum hamskift, vistu ikki hvat tey skuldu halda; kundi eitt menniskja gleða seg soleiðis við lívið? Onkur av teimum eldru, myndugaru, úr roykstovuni spurdi hann beinleiðis, um tað var nakað soleiðis at gleða seg yvir í hesi syndugu verð? Hetta førdi til, at Hellsund prestur tók til at halda kvøldfundir í prestagarðinum, har alt húsfólkið kom, og annans øll úr bygdini, sum vildu. Tað kom rættiliga nógv av tí yngra liðinum, og tað vardi ikki leingi, fyrr enn hann hevði skapt eina rørslu í bygdini[7], sum gav fólki eina nógv ljósari lívsáskoðan. Tað vóru tó tey, sum vóru ímóti hesum nýggja, sum tey róptu gudloysi; men tey fingu nú ikki stóra undirtøku og hættaðu sær ikki at leggja til brots ímóti tí, sum nú gróði fram ímillum tey yngru.

Durita var ein av teimum ungdónum, sum **hálsaðu** heilt **um**; hon varð tað glaðasta menniskja, sum hugsast kann, kendi tað sum var hon komin í ein nýggjan heim, har alt var

**7**
*rørslu í bygdini.* Ber saman við hugsjónir N.F.S. Grundtvigs (1783 - 1872), ið umboðaði ein optimistiskan kristindóm, sum tók lívsgleði – eisini her á fold – fram um turrisligar teologiskar útleggingar og dómadagsprædikur.

**hálsa um** – broytast heilt, kúvenda

litir og ljós, sólin sá, blomstrini sprettu úr tí døkku moldini, fuglurin læt undir himmalinum, Gud var vorðin góðsintur, kløirnar duttu burturav Illamanni, og eldurin hjá honum brann niður. Jú, lívið var bjargað, tað hevði fingið virði, og menniskjuni komu hvørjum øðrum meira við enn áður.

Nú stundaði Durita eftir at sleppa út millum menniskjuni, vera saman við øðrum. Soleiðis umskipaðist lívssýnið fyri henni og nógvum av hennara javnlíkum, ja hjá nógvum av teimum eldru við; tað kendist sum ein nýggjur dagur í bygdini.

Prestahjúnini áttu tvey børn, sum bæði vóru somikið stór, at tey gingu úti og spældu; tað var tí ikki so nógv at gera innanhýsis altíð, lá tí væl fyri hjá Duritu at sleppa at arbeiða uttandura saman við teimum, sum búðu í roykstovuni – um várið at saksa, um summarið í torv, til neytar, í hoyggj. Ja, nú var Durita tikin um hond sum einhvør annar ungdómur í bygdini, og ikki sum áður tann burturgoymda innigentan, sum eingin gav sær far um. Nú kom hon eisini meir og meir at kenna seg vera eitt av prestfólkunum; tey vóru soleiðis við hana, at tað bar so illa til hjá henni at kenna seg tænastufólk; tað var bert hetta, at hon fekk sína løn; annars kendi hon ongan yvir sær, kundi fyri tað verið ein vaksin dóttir í húsinum. – Soleiðis gingu tvey ár.

– – – – – –

Nú ein vakran summarmorgun fer Durita saman við øðrum neytakonum niðan um bøgarðarnar. Kýrnar liggja uppinorði undir fjøllunum, har sum gøtan millum grannabygdirnar liggur, og teir gomlu **korkagingnu** grótvarðarnir standa so trúliga á rað og vísa vegin. Sólin sær, døggin liggur sum neistar á grasinum, fuglurin letur uppiyvir. Men nú, tær koma longri niðan, hevur ein mjørkaflóki lagt seg sum eina

**korkagingin**
– sum korki veksur á

krúnu yvir Miðtind, ið við sínum tveimum øgiligu hornum á toppinum reisir seg høgt upp um øll hini fjøllini. Neytakonurnar løgdu einki í tað; her hava tær gingið so mangan, bæði í ljósum og myrkum, at tær firnast ikki, ganga eitt sindur spjaddar, summar ganga skjótari og summar seinri. Durita er uppi í teimum fyrstu. Nú sær hon sínar kýr; tær liggja nakað syðri. Hon skákar av og gongur ímóti teimum. Um eina løtu er hon í mjørkanum, men er skjótt hjá kúnum, skundar sær og varir einki.

Alt í einum hómar hon eina mannamúgvu í mjørkanum; teir flestu renna norður eftir; munnu hava sætt hinar neytakonurnar; men summir komu ímóti henni – fremmandir í útsjónd, klæddir í serbúna. Tað er ikki lagaboð, ein leggur eftir henni beinan vegin; til rýmingar slepst ikki, tí niðanfyri er tann tjúkki hamarin, og eingin hjálp er at vænta, langt frá bygdini og tíðliga á morgni, áðrenn fólk er komið á gongd soleiðis. Durita tekur ein stein í nevan, hon er stór og sterk, tað er eingin einmaður, sum ger henni nakað. Tann fyrsti, sum leggur fram at henni, fær eitt slag í tinningin og verður liggjandi. Tað er beinan vegin ein annar krøkir seg í hana aftanífrá; men hon basir honum við, hirðir hann øvutan útav einum hamarspjalla, har liggur hann. So til beins beint í fjallið; men hvat, tá rennur hon seg í kneppið á tveimum. Nú stóð hon seg ikki; men hon sló og beit, rópti neyðarróp, vardi seg sum hon kundi. Tá kom ein stórur maður leypandi til, gjørdi eitt gallróp á teir báðar, sum hon stríddist ímóti, og teir ruku sín veg í stundini. Maðurin kemur stillførur til hennara, hjálpir henni blídliga aftur á føtur og sigur eitthvørt, hon skilir ikki, leiðir hana eftir haganum og ber seg ógvuliga kurteisliga. Tey komu burtur frá hinum. Tá støðgar hann, sleppir henni, stendur og hyggur at henni. Hon

hyggur aftur ímóti, takkar á sínum máli fyri hjálpina. – Stórur, vakur maður, svarthærdur, brúnholdaður, í gullskrýddum serbúna. Henda mannin ræðist hon ikki. Hann smílkaði, eyguni glitraðu. Hon gjørdi tað sama. Leiddi hana longri eftir haganum. Tað rann saman millum teirra. Eym favntøk, natúrin kravdi sín rætt – og fekk hann.

Hann fylgir henni aftur á leið, so hon er ikki í vanda fyri, at aðrir gera henni ónáðir. Tá støðgar hann, tekur eina gullkeðu av hálsinum og gevur henni. Tey skiljast nú; hann verður standandi at hyggja eftir henni, meðan hon fer gangandi til kýrnar hjá sær; tað síðsta, hon veit um hann, er, at hann tekur eina látipípu og blæsur menninar saman; teir hópast um hann, og mjørkin fjalir teir aftur, sum teir eru á veg norður eftir bygdagøtuni.

Durita setur seg at mjólka. Einki hoyrist ella sæst til hinar neytakonurnar; munnu tær ongum hava verið fyri? hugsar hon við sær; ikki minnist hon seg hava hoyrt neyðarróp; men tað kann hava verið kortini; tí hon var so illa stødd, at hon gáaði ivaleyst ongum uttan at verja seg. Hon er lukkulig yvir, at eingin hevði tikið hana, hon var ikki tikin; men hon hevði hitt ein mann, sum hon hevði givið seg til av fríum vilja. Eingin ivi hevði verið uppií, eingin hugsan um framtíðina – um landsins lógir, siðir og skikkir, hevði bert givið seg til hansara uttan fyrilit, soleiðis sum natúrin hevði kravt. Hon hevur einki samvitskubit, kennir seg einki ilt hava gjørt; tað mátti vera hennara rættur at taka dagar í, hvat hon skuldi og ikki skuldi; hon kendi seg føra at taka tað, sum kom, um henda hending fekk avleiðingar.

Hon er liðug at mjólka, tømir **skjóluna** í **biðið**, bindur útyvir, knýtir **haftið** upp í **fetilin** og fer undir. Aftur er hagin ljósur, mjørkin hevur tikið seg niðan í ovastu hamrarnar á

**skjóla** – lítil spann
**biði** – mjólkarbytta av træ
**haft** – ullint band
**fetil** – band at bera leyp við

Miðtindi, og sólin bakar niðuryvir. Varðarnir á bygdagøtuni standa so sjónskir norðureftir at síggja, sum einki skuldi verið hent, sum alt skuldi verið sum áður; teir hyggja vitandi fram fyri seg við sínum steinrunnu, korkagráu andlitum og tiga. Fuglurin letur, unga lívið nørist. Grasið stendur og grør, og summarfuglurin flagsar yvir tí, drukkin av sínum stutta sóldegi. Dagurin er fullur av grógvandi lívi.

Undir tí stóra hamrinum koma neytakonurnar saman aftur, **drúgførar** og fáligar hópast tær har. Einki verður sagt. Summar eru rivnar og skræddar, royna at fjala útyvir sum frægast. Aðrar berjast við grátin. Soleiðis ganga tær omaneftir. Tá ið tær nærkast eingjarliðanum, sigur ein eldri: »Tær, sum eru tiknar, eiga at siga frá, áðrenn dagurin er úti, til prest ella sýslumann; tí so verður einki sakarmál av, um okkurt skuldi spurst burturúr.« Tað er eyðsæð, at allar høvdu verið fyri einum hvørjum har uppi í mjørkanum; men eingin hevði hugsku til at lata orð falla um tað.

**drúgførur** – seinur

Skjótt spurdist í bygdini, hvat hetta vóru fyri menn, sum høvdu gingið upp um hagarnar; eitt fremmant herskip[8] var komið inn á eina vík, hevði sett menn á land, sum vóru farnir til gongu at finna landsins embætismenn og fáa tann mat og aðra útgerð, teimum var tørvur á. Men um neytakonurnar í Kervík, og hvat teimum hevði verið fyri henda morgun, hoyrdist ikki eitt einasta orð.

Durita setti sær fyri, hvørki at fara til prest ella sýslumann; hon var ikki tikin, hevði givið seg til ein mann. Tað hevði borið væl til at skotið seg inn undir hetta, sum hent var, tí hvør kundi vitna ímóti henni um tað, sum fyriførst tann morgunin? Men hon vildi ikki átaka sær at ganga og bøla yvir einari lygn allar sínar lividagar. Hon átti einki, og soleiðis sum landsins lógir vóru, fór hon ongantíð at eiga

**8**
*fremmant herskip.* Heðin Brú sigur í samrøðu við Jógvan Isaksen, at hetta er eitt russiskt herskip, sum setti inn á Sørvág 1799. Hermenninir, sum vóru sera nógvir í tali, fóru til gongu til Sandavágs. Søgn er at teir tóku konufólkini, sum lógu og vaskaðu í ánni.

jørð, fór tí ongantíð at fáa høvi til at gifta seg[9] og seta búgv; tað einasta eitt fátækrafólk, sum hon, kundi gera, var at skapa eitt álit innaní sær sjálvum, sum kundi bera; og tá galt um at vera sannur. Hon var búgvin at taka tað sakarmál, sum hon visti kom at standast av, um nakað spurdist burtur úr hennara samver við tann fremmanda mannin uppi í mjørkanum.

– – – – – –

Dagarnir ganga aftur sína vanligu gongd, Durita ger sítt arbeiði, er glað og fús sum vanligt. Onkuntíð heldur hon seg varnast, at prestur situr og hyggur at henni; tá ið hon *sær* tað, tekur hann eyguni til sín og letur sum einki. Mundi nakað vera um hetta, ella **slúttaði** hon sær tað bara? hon visti líka; kanska onkur av hinum neytakonunum hevði verið hjá honum og sagt frá, so at prestur nú sat og visti; væntaði kanska at hon skuldi koma til hansara um tað. Men verði nú sum tað vil, hon letur ikki við seg koma.

Tað varir ikki leingi, fyrr enn Durita veit, at hon er við barn. Hetta er ein stórhending fyri henni, komi síðani hvat sum koma má; hon er ung og sterk, fírir ikki; tekur gullkeðuna frá manninum út undan klæðunum um hálsin, dregur hana gjøgnum hendurnar og minnist. Hann var so vakur, maðurin, so mansligur, so stásiliga flatin, høviskur í atburði. Minnið er so ríkt. Men yndar hon hann, leingist henni eftir honum? Nei! Hon er ov lívfús til tað. Hann var jú bara eitt stjørnuskot, sum kom og stavaði eina løtu, skein so fagurliga, hvarv so burtur í tað tóma rúmið fyri aldri at koma aftur. Hon yndar barnið, leingist eftir at tað skal verða fullborið og koma. Nú stóð hon mest sum fastari á jørðini, hevði tilknýti til framtíðina, droymdi framtíðardreymar saman við barninum. Tað skuldi vera ein drongur – svarthærdur, brún-

9
*høvi til at gifta seg*. Giftingarbannið (sí fylgiskjal nr. 1).

**slúttaði** – hugsaði, helt

oygdur, sterkur. Hon hevði so nógv í væntu; lívið var alt í einum meira umráðandi enn áður.

Tað vardi ikki leingi, fyrr enn konurnar úti í bygdini varnaðust, hvussu vorðið var; tær hugdu so nær, svinnar og ráðusligar; hugdu upp á Duritu men søgdu einki. Prestafrúan hevði einki sagt enn; men hon helt hana vera eitt sindur kaldligari við seg enn áður. Tá ið prestur var hjástaddur, sat hon mest sum og ansaði eftir, at eingi eygnakøst skuldu fara ímillum teirra. Durita stuttleikaði sær eitt sindur yvir hetta. Men best sum er, nú kallar hon hana inn til sín og talar ráðusliga við hana, um ta stóru skomm hon hevur elvt sær, av at vera soleiðis fyri komin – og ikki trúlovað tá afturat.

Durita svarar ikki, situr trygg, stilloygd og hyggur upp á frúuna. Letur ikki við seg koma. Tigur.

Frúan hevur meira at siga, men aftrar seg, dregur á og suffar, biður Gud náða seg fyri tí óndu verð. So kemur tað sum eitt froys: »Hvør er pápin, tað vil eg fáa at vita beinan vegin?«

Durita festir eyguni í hana og sigur ramliga: »Frúan spyr nær! Eg eri á tí aldri, at eg ráði mær sjálv.«

»Ja, men tað er móti landsins lóg at koma við barni ógift; tú fer í skansan,« sigur frúan.

»Tað taki eg uppá meg! Síðani vil eg ongar spurnar hava meir um hetta.« Durita er málreyst og hvassoygd, tá ið hon sigur tað.

Frúan verður sprotareyð og rísnar í andliti. Fleiri ávaringar til Duritu um at halda seg á Guds vegum og iðra seg um syndir sínar. Men hetta verður so stokkut, hon fánar burtur; tað eru hesi sterku eyguni, sum standa beint í andlitið á henni, so hon kennir seg við undirlutan, fær bert kroyst burtur úr sær, meðan eyguni bleiktra uppgivin: »Ja, men tú

má fara beinan vegin úr prestagarðinum; eitt sovorðið menniskja kann ikki verða náttargestur her meira.«

Eyguni standa líka ósmæðin í andlitið á Apellonu, tá ið Durita svarar: »Tað er prestur, sum hevur fest meg; tað má eisini vera hann, sum sigur mær upp. Enn geri eg mítt arbeiði til lítar, og kenni eg hann rætt, fái eg onga uppsøgn, verði her til tað lítla er komið, og eg eri styrknað aftur; til ta tíð fáa vit so at síggja, hvussu verður. Tað fer at bera illa til at leggjast í gólv har heima hjá okkum; einki húsarúm og foreldrini sita meir og minni heilsuleys.«

Frúan hvessir aftur ímóti: »Tú man hava verið ov leingi her í prestagarðinum, tú...«

Durita: »Ikki longur enn avtalað er; og eg haldi meg hava gjørt lít fyri hvønn einasta dag, eg havi verið.«

Tá leyp frúan á føtur, **rannvælaði** upp um gólvið, hon skuldi so beint eftir presti: »hann situr inni á skrivstovuni.«

**rannvælaði** – gekk og mól

»Nei, latið meg fara,« sigur Durita líka órørd, »tað eri jú eg, sum eri von at renna fyri tygum.« Og horvin er hon.

Frúan smokkar niður aftur í stólin, hon hevði sitið í. Grætur.

Prestur og Durita koma.

Hvat hon vildi sær? spyr prestur. Hann sær, at konan situr og lippar, hondina fyri eygunum.

»Tað er hatta kvendið, Durita,« sigur frúan uppgivin á málinum, »eg havi koyrt hana á dyr, og tað í hetta kvøld. Men hon sigur nei at fara, fyrr enn tú koyrir hana; og tað vil eg, at tú skal gera nú beinan vegin. Hon ger okkum fyri skommum, gongur full uppundir hendur; er *tað* fólk at hava í prestagarðinum?«

Prestur missir hvørki nasar ella munn; roykir og skundar sær ikki við svarinum. Biður Duritu seta seg niður, finnur

eisini sær sjálvum ein sess at sita á: »Hvat eru tit komnar til ilnar um, kona? Vit sum hava verið samd um, at Durita er besta húshjálp, vit nakrantíð hava havt.«

Frúan svarar ikki, situr við hondini fyri eygunum og snýsir.

Ein løta gongur. Frúan letst ikki um vón: »Íðan,« sigur prestur, »hevur tú einki at siga við meg, so fari eg út aftur til mítt arbeiði.« Hann reisir seg og fer, støðgar á gáttini og sigur: »Er tað, tí hon er illa fyri komin, tú koyrir hana út, so sigi eg nei. Hon verður her, til tað lítla er komið, og hon er afturstyrknað. Tá kann hon sjálv gera av, hvat hon vil. Vit hava so leingi trongt hennara hjálp; nú treingir hon okkara, og hana skal hon fáa.« Sigur við Duritu: »Hatta yngra hjá okkum fór oman á sand at spæla; far og fá tað aftur at húsum, nú seinkar.« Durita fór skundisliga síni ørindi, og prestur setur seg aftur við skriviborðið; men er vorðin eitt sindur hugspjaddur, so hann leggur skrivingina frá sær, tekur eina bók, førkar ljósið at einum hvílistóli og setur seg at lesa.

Tað varir ikki leingi; nú brestur skrivstovuhurðin upp á bak, og frúan kemur leypandi inn á gólv sum eitt óløgi; »So, tú tekur undir við henni, at hon skal verða her – tá ið eg nú havi koyrt hana á dyr? Ikki hevði eg trúð tað til tín, tað má eg siga, gera mær soleiðis fyri skommum inni í mínari egnu stovu.«

»Ja,« svarar prestur spakmæltur aftur, »og soleiðis skal tað vera. Durita er meira at siga uppvaksin her í prestagarðinum, og so koyra hana út, nú hon er illa fyri; nei, tað verður ikki. Verð tú henni í móður stað, í staðin fyri at koyra hana út.« Hann tekur í armin á konuni og leiðir hana at einum stóli: »Set teg nú her og lat frið falla yvir teg, so skal eg siga tær, hvussu vorðið er.«

Tá brestur út úr Apellonu: »Tú skal kanska siga mær, at tú eigur barnið, hon gongur við!« og so harðmælt hon er, tá ið hon sigur tað.

Tá rodnar prestur í andliti og hyggur griman í eyguni á henni, situr á lopi, tann kempumaður hann er; hendurnar rubba um stólaarmarnar, so knúgvarnir hvítna; men hann verður tigandi. Steintigur, fer aftur at lesa. Sær ikki konuna. Eyguni loga.

Frúan fánar, minkar í stólinum, nábleik og vindur hendurnar á fanginum, kólar rødd upp á mannin. So grælar í henni: »Hvat var tað, tú skuldi siga mær?«

Hann hyggur upp úr bókini, etur hana við eygunum, men tigur. Lesur aftur. Andlitið steinrunnið.

Long tøgn, kvirt sum í grøvini.

Hon roynir aftur at blíðka seg, kemur hokin og lot, krøkir seg upp í hann, biður hann ikki vera illan: »Skal ongantíð siga sovorðið aftur, ongantíð vera so illorðað, góðasti Knút.«

Prestur leggur bókina frá sær og tekur sína lítlu, klantrasligu konu á knæið, talar við hana sum við eitt barn: »Nei, nei, nei, eg skal ikki vera illur; men vara tín munn, Apellona; tú kemur her rópandi so ljót orð; tú minnist ikki til, at tað er bert eitt tunt bróst millum roykstovuna, sum er full av tænastufólki, og okkum. Hvat heldur tú hendir, um tey hava hoyrt, hvat tú segði, og tað er úti um bygdina í morgin. So verða vit koyrd av sókníni beinan vegin, og eg verði ikki prestur meir, hvørki her ella aðrastaðni. Tú veit, at her til okkara skulu øll menniskju kunna koma við tí treysti, at prestur teirra er reiðiligur og rættvísur maður.«

Á, tað er ikki lagaboð, Apellona tárar beinan vegin, hon er so ring um, at hon segði so, at hon kundi ikki siga frá, hevði ikki meint eitt einasta petti við tað, leyp bara soleiðis

út av munninum: »Nei, tað veitst tú, Knút, at eg aldri nakrantíð kundi meina eitt petti við tað. Men sig mær, hvat var tað, góðasti, tú skuldi siga mær?«

Hann sigur henni nú, hvat neytakonunum hevur verið fyri, at tær komu í mjørka á ein hermannaflokk, og teir tóku tær.

Apellona ógvaðist við: »Tað var ræðuligt. Og eg sum havi ikki hoyrt orð um hetta...«

»Nei, tað eru bert sýslumaðurin og eg, sum nýta at vita tað, og vit hava tøgnarskyldu. Eg veit tað, tí summar hava verið hjá mær og kært seg um hetta, hava grátið síni móðugu tár yvir, hvat teimum var fyri. Eg havi ikki grett hetta fyri nøkrum menniskja, hevði heldur íkki sagt tað fyri tær, uttan at henda illstøðan kom í millum teg og Duritu; men tú má fyri Guds sakir ikki siga eitt orð um hetta fyri nøkrum menniskja, heldur ikki lata Duritu vita, at eg veit eitt graml um hetta.«

Frúan fór nú inn aftur til sín sjálvs, innhugsin og hørm, illa heitin um seg sjálva. Tá ið Durita kemur aftur við tí lítla, er Apellona ikki sein at vilja blíðka seg aftur við hana.

Durita er einki fagurlátin móti frúuni; men kortini viðeirilig, sum hon er von. – Tað er aftur friður og forligheit í prestagarðinum.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?
Hvat hendir Duritu í haganum?
Hvørjir menn eru hetta?
Hvussu verður kynsliga samveran lýst?

**3. kapittul**

# Farandi og komandi

Stutt eftir hesar hendingar er aftur prestaskifti í Kervík. Apellona og Knút Hellsund eru farin. Alt kallið harmast yvir at missa henda mann, sum tey høvdu so nógv gott at minnast aftur á. Tað var ein tungur dagur, tá ið øll bygdin var niðri í støð og segði teimum farvæl, sóu tíggjumannafarið rógva avstað við teimum.

»Hann var ein góður maður,« tosar fólk á heimvegnum, »eingin veit, hvat ið aftur kemur.«

Nýggi maðurin eitur John Lieland. – Lítil, ljóshærdur, skeggleysur, um fimmti ára aldur, ógvuliga eygagóður og livandi; hann er ógiftur, men hevur eina unga húshaldskonu við sær, Birtu. Tey eru norsk bæði. Hesi nýggju prestafólkini, sum komu til garðs, mundu hava fingið Duritu ógvuliga væl avmálaða; tí tey gingu um hana, sum var hon ein av teirra egnu. Afturat tí kom nú, at Birta og Durita vórðu vinkonur næstan frá fyrsta degi, tær sóust.

Hesi nýggju fólkini komu í handilsins skipi í miðjum mars mánaði. Stórur bátur setti tey til Kervíkar ein góðveðursdag. Tann unga vársólin gylti henda várbleika hagan, kavafannirnar tánaðu úr fjøllunum, og tey nýkomnu tjøldrini flugu **kváð** í stórum flokkum yvir bygdini.

**kváð** – kát og mælsk

John Lieland prestur tóktist leggja sær nær, líka frá fyrsta degi, hann var komin, at læra fólkið at kenna; var tíðum úti í bygdini, hugdi inn til fólk, tosaði við tey, hann hitti úti, var úti í bønum og talaði við veltingarmenn, royndi amboðini hjá teimum. Var útrógvin við prestbátinum, burtur í haga við seyðamonnunum, sat undir húsavegginum saman við

teimum gomlu, sum vóru kropin út í vársólina; talaði við tey, sum høvdu lagt seg niðurundir burturav fyri máttloysi.

Tá ið hann so kom aftur av hesum ferðum, og tey sótu og tosaðu saman í prestagarðinum, varð so mangt havt uppi, sum gestsins eyga hevði sætt. Hann helt, at børnini vuksu ov seint, vóru limaveik og búkstór, bleik. Hann læði at: Ein kona var komin ímóti honum leiðandi ein smádrong. Prestur støðgar og sigur nøkur orð við hana, bukkar seg niður og tekur nakrar sýrur, sum eru sprettar, gevur dreinginum. Mamman skundar sær at siga við óvitan: »Takka presti, hann gevur tær; men koyr ikki í munnin, neyðardýrið, tí so fær tú maðkar í búkin.« Hann heldur, at tey gomlu eru várveik, sum húsdýrini og seyðurin. Sethúsini eru ov tronglig, ov lág og myrk, gjósa ov illa. Soleiðis situr prestur og tosar, og hann gevur Birtu og Duritu bøkur at lesa í, um hvat menn tá í tíðini siga um sovorðin ting.

Sum prestur var hann líkur fyrra manninum; hetta var ógvuliga væl tókt í sóknini. Men tað vóru sjálvandi alsamt tey, sum sótu og harmaðust yvir, at lívið var vorðið ov lítið álvarsamt, at Várharra var vorðin ov viðeiriligur og Illimaður nú meira at siga var til gjøldur. Nei, søgdu hesi fólkini, »tað kann væl vera, at John Lieland er dámligt menniskja soleiðis; men rætttrúgvandi kirkjumaður, tað er hann ikki.«

– – – – – –

Nú var Durita so frammarlaga, og hóast hon var sterk og frísk, fall, sum vera man, arbeiðið henni tungt viðhvørt. Prestafólkini høvdu sagt við hana, at nú skuldi hon bara taka sær av løttum, til tað var yvirstaðið; men hon hevði sett sær fyri at gera sítt fulla arbeiði til lítar, líka til tann dag, hon legðist, og tað helt hon. Men ikki var tað altíð lætt; tá ið harðast gekk á, kundi tað koma yvir hana at stúra fyri øllum,

sum koma skuldi: leggjast á song, verða niðursædd av øllum menniskjum, foreldrini ikki undantikin, at verða stevnd fyri tingið, tí hon hevði brotið landsins lóg og syndað móti Gudi og menniskjum, verða dømd og fara í skansan. Men hetta var nú ikki meir enn løtuvís kortini; hon skilti, at tað var tí, hon var illa fyri beint í hesi tíðini; tá ið hon nú hevði átt, var vorðin frísk og sterk aftur, skuldi hon ikki fíra fyri at taka alt, sum koma mátti. Hon hevði jú einki ilt gjørt, bert givið seg til ein mann, skuldi fáa eitt barn, tað var hon skapt til, tað mátti hon hava rætt til, hvat so ein hissini lóg og nøkur sjálvgóð menniskju søgdu. Nei, hon syrgdi einki, iðraði seg ikki um nakað.

Birta styrkti hana so væl; tær vóru altíð samsintar. Birta var altíð í holtur við okkurt, sum skuldi vera øðrvísi, sum skuldi bøtast um; hon hevði sínar ætlanir. Nú hevði hon heitt á prest um, at hússkipanin á prestagarðinum átti at verið broytt; tað at átta arbeiðskonur og húskallar búðu, arbeiddu og svóvu í roykstovuni, og tey trý tandrini høvdu øll prestahúsini undir sær – køk, stovur, skrivstovu, kømur og kovar, tað helt hon mátti broytast; hevði verið betri at stuðlað fólki her í bygdini til at økja um lívskrøvini og gera meir fyri at fáa hesi krøv uppfylt. Sum nú var, tyktist tað vera so, at fólk altíð hevði lyndi til at minka lívskrøvini og gera minni til nyttu.

Prestur helt við henni; men bað hana vælsignaða arbeiða við hesum sjálv, tí hann hevði so nógv um at vera, at hann kom ikki út fyri meir.

Nú samráðast tær báðar Birta og Durita um hetta og fara undir at skipa um við tænastufólkunum, soleiðis at húskallarnir fáa alla roykstovuna fyri seg sjálvar at búgva í, og arbeiðskonurnar flyta inn í stovuna við roykstovuna, har skulu

so *tær* búleika. Arbeiðið kundi vera í roykstovuni, sum tað hevði verið, um tey heldur vildu tað.

Húskallarnir siga lítið um hesa broyting, men skilja ivaleys, at hetta er gjørt, fyri at arbeiðsfólkið skuldi fáa betri húsarúmd, og at tað var sjálvandi ein beturleiki fyri teir, at roykstovan var ikki so ovmannað um náttina, sum hon hevði verið.

Men arbeiðskonurnar, tær vóru hjartans glaðar við at fáa eitt rúm fyri seg sjálvar at sova í, tað hevði mangan verið ringt hjá teimum at bjarga sær inni í roykstovuni um næturnar, tá ið húskallarnir komu fullir aftur, ella tá ið hissini landastrok høvdu fingið innivist um næturnar og lógu eftir bonkunum. Tær fara allar í flokki til prest og takka honum hjartaliga fyri tann beturleika, tær her hava fingið.

Tíðindini um hesa umskipan á prestagarðinum verða borin út um kallið og verða nógv umtalað. Tað verður sagt bæði við og ímóti, fátækrafólk fegnast við, men húsbóndafólk eru ójøvn á máli. Nógv siga: Hatta skuldu vit longu havt gjørt hvør hjá sær; men onnur søgdu sum so: »Tað ber kanska væl til hjá presti við sínum stóru sethúsum at gera hatta; men hvat skulu vit? Hava vit útkomu til at byggja eina stovu afturat til arbeiðskonurnar?«

– – – – – –

Ein lítlan mánað eftir, at prestaskiftið hevði verið, fell Durita í gólv og átti eitt knóligt og vælskapt dreingjabarn. Ferm og sterk sum hon var, kom hon skjótt fyri seg aftur; men hon mátti sjálvandi verða liggjandi, so leingi sum skikkurin er. Barnið varð doypt, longu áðrenn mamman kom fram um aftur stokkin, og fekk navnið Eirikur eftir abba sínum. Foreldrini høvdu ikki vitjað hana í prestagarðinum, ivaleyst orkaðu tey ikki; men hon hevði eisini illbatan av, at tey vóru

bæði ill og høvdu skomm av henni. Hon hevði tí heldur ikki sent boð til teirra og spurt, um tey høvdu nakað ímóti, at hon kallaði pápan upp; tí hon óttaðist fyri at fáa nei, at tey vildu ikki, at ein leysingaungi skuldi bera hansara navn.

Tá ið Durita kom upp aftur, segði hon tænastuna upp í prestagarðinum; hon helt seg hava skyldu til at fara aftur til foreldur síni, sum hon helt seg skilja nú vóru heilt hjálparleys. Væl høvdu tey koyrt hana út, síðst hon hugdi inn til teirra; hon hevði elvt teimum bæði sorg og skomm, hevði mamman sagt, so tað var best, hon helt seg burtur. Men tað tók Durita sær ikki nær. Mamman lá nú burturav í seingini, og pápin var so vánaligur, at hann fór ikki út um eina gátt longur. Har mátti tí hjálp til sum snarast. Durita helt eisini, at tað fór ikki at bera til at verða í prestagarðinum allar sínar dagar, hon var jú ikki heilt ung longur, og nú hevði hon lítla Eirik at stríðast fyri; tað var best at sleppa sær burtur, meðan tíð var.

Prestur og Birta søgdu við Duritu, at hon skuldi verða leys úr tænastuni, hvønn dag hon vildi, og einki hugsa um uppsigingartíð eftir lógini. Tey vildu so staðiliga hava hana hjá sær alsamt, men skiltu so væl, at sum umstøðurnar vóru í heiminum, mátti hon taka sær av foreldrunum og tað beinan vegin.

Nú verður hetta so; tá ið prestur hevur leitt Duritu inn kirkjukonu[10], fer hon við tí sindrinum, hon eigur, sínum klæðum, tænastuløn, bókum og øðrum, hon hevði fingið til gávu gjøgnum árini, og lítla Eiriki til foreldrini at búgva.

**10**

*kirkjukona*. Kirkjukona ella kirkjugangskona er kona, sum fer i kirkju fyrstu ferð eftir, at hon hevur átt barn. Prestur kom út í forkirkjuna eftir henni og leiddi hana inn í kirkjuna. Hesin forni siður hevur ivaleyst sín uppruna i, at tey trúðu, at konan var órein eftir barnsburð, sum sæst í 3. Mós. 12. kap. Siðurin varð fylgdur so seint sum í 1940 í Funningi.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?

Hvørji áhugamál hevur Lieland umframt prestaembætið?

4. kapittul

# Lívsmegin minkað

Heimkoman hjá Duritu var lítið lystilig, kunnu vit ætla. Tá í tíðini hjá einari dóttur at koma fyri eyguni á foreldrunum við einum leysingaunga; tað var at møta til dóms. Hon mátti hoyra, at nú hevði hon gjørt øllum sínum fyri skommum og kallað bygdarfólksins háð og spott niður yvir húsið.

Durita sat tigandi á beinkinum og læt tey gomlu verða liðug við sínar skuldsetingar. Tá tók hon lítla Eirik og setti á knæið á abbanum, bað hann halda sær á honum, meðan hon fór út í ánna eftir einari vatnbyttu. Gamli hvakk við, tók um dreingin, sum var tað ein glóð, hann helt á; men tað var so skjótt, hann setti seg at pjátra við hann: »Á títt vælsignaða, unga lív, tú hevur ið hvussu er einki gjørt til sakar; synd er at happa teg, tú kemur inn í hesa fløkjasligu, skitnu verð.« Teir gomlu, krókutu fingrarnir taka varliga um lítla **alvin**, og abbin verður rørdur av hesum lívsneistanum, hann heldur um. Táið Durita kemur aftur úr ánni við vatninum, sær hon, hvussu vorðið er við abbanum, smílkar og leggur ikki í at skunda sær at taka dreingin frá honum. »Knóligur dronгur,« tutlar gamli, »væl skaptur; jú tú kann verða maður fyri tað. Men Gud náði okkum fyri verð at koma inn í fyri eitt faðirleyst neyðardýr; her í oyggjunum er eingin lívsins vón fyri tann, sum onga jørðina eigur.« Eirikur gamli tigur og tárar, ruggar dreinginum á knænum.

**alvin** – barnið

Tá rópar omman úr stovuni: »Kom ikki fyri eyguni á mær við hasum unganum. Tú hevur verið eitt skarn, Durita, kasta teg soleiðis burtur; og so væl tú var fyrikomin, vard og varðað í sjálvum prestagarðinum. Á Gud, at dóttir mín skuldi

falla so djúpt, at eg skal uppliva tann dag at fáa einasta barnið, Várharra hevur givið mær, aftur soleiðis tiltýggjað.«

Durita letur ikki við seg koma; kennir seg vera sín egin, ongum at standa til svars fyri, eigur kropp og sál sjálv. Og nú fyrsta kennir hon gleði yvir at eiga tað, nú Eirikur lítli er komin; hon hevur fingið framtíðarvónir, mið og mál at stremba ímóti. Lat síðani mammu liggja uppi í seingini og møsna, sum hon vil. Hon hevur altíð verið hvøss og ómild, eisini móti manni sínum. Hann hevur borið tað, gingið tigandi, tolin og gjørt sítt arbeiði. Eg vil eisini tola tað, hugsar Durita við sær.

Umskiftið er stórt fyri henni at koma úr tí rúmliga prestagarðinum og í hetta kurpalið, Eirikshús: ein lítil roykstova, líka lítil glasstova, uppi í roykstovuendanum eitt lítið fjós, so ein kúgv fær staðið inni, og eitt pláss at seta okkurt frá sær á. Hinumegin túnið er ein rúmligur hjallur, sum stendur skeivur og **lavir**, hálvfarin av vindi.

Matloysi er í húsinum; nakrar turrar fiskagreipur og ein posakelkur við handilsbyggi[11], hetta er tað einasta, hon sær vera av etandi. Torv eiga tey, sigur pápin; men tað stendur laðað á heiðini, langt frá húsum. Hon skilir ikki, hvussu tey hava lívbjargað sær – ivaleyst av Gudi og góðum fólki, fingið tað neyturviligasta borið inn í húsið, av fólki sum kanska sjálvt líður neyð.

Mamman, Elin, liggur á seingini burturav, og eftir sum pápin sigur, viknar hon hvønn dagin, so hon er bert ein **ómagi**. Lagt seg í seingina við alla, sum so nógv eldri fólk í Føroyum, ið kundu liggja soleiðis í tíggju-fimtan ár, áðrenn deyðin læt upp fyri teimum. Pápin er ikki so ússaligur, men samanringdur av gikt, so hann er lítið førur at fara útum eina gátt, langt frá førur at fáa eina torvu at húsum.

**lavir** – hongur og dinglar, stendur at detta

**11**
*handilsbygg.*
Høvuðsinnflutningsvøran var korn, fyrst og fremst bygg, og innflutningurin øktist í stórum frá 1770'unum. Føroyingar veltu uml. ⅕ av nýtsluni sjálvir.

**ómagi** – neyðardýr, eitt sum er hjálparleyst

Durita tekur barnið frá abbanum og gevur tí bróst, spyr gamla, um vøggan, hon sjálv hevði sovið í, mundi ikki standa enn uppi á glasstovuloftinum.

»Jú,« sigur gamli, »hon stendur har; bara eg nú eri so frægur, at eg fái hana niður.«

»Tað geri eg sjálv,« sigur Durita, »tá ið lítli beiggi er mettur.«

Gamli Eirikur situr og er í ólagi; hann vil so fegin siga Duritu, hvussu glaður hann er fyri, at hon er komin aftur til teirra, tí tey hava ligið í svartasta hjálparloysi; men hann torir ikki, tí mamman hoyrir, og so fer hon upp at leika í; nei, hann tigur, tekur um hendurnar á dóttrini og hyggur eymliga at henni, kroystir eitt tár undan eygnalokinum.

Tá ið barnið er mett, og mamman hevur skift á tí, leggur hon tað aftur í fangið á abbanum, tekur trappurnar, sum standa innan fyri fjóshurðina, og setur upp at skjøldrinum við fýrstaðin, letur hurðina upp inn á glasstovuloftið og fer upp. Hon sær, tað breddar á vøgguni upp úr øllum óruddinum, har er, laðar omanav og fær hana niður á roykstovugólvið, tekur sagina niður av einum nagla á bróstinum og biður pápa sín saga gangararnar undan vøgguni.

Eirikur gamli gløir at dóttrini: »Hvat sigur tú nú? saga gangararnar undan, so er tað ikki vøgga longur.«

»Nei, tá er tað song,« sigur Durita, »her man fara at vera annað at gera enn at sita og vagga um dagarnar.«

Hvat hon meinti við?

»Jú,« sigur Durita, »nú mugu vit lívbjarga okkum sjálv; vit vilja ikki liva longur av annars náðum; hvør hevur nóg mikið við seg; tey, sum hjálpa okkum, eru einki betur fyri enn vit.«

Gamli Eirikur hyggur eitt sindur ovfarin at dóttrini;

munnrivan í tí gráa skegginum fer upp, men einki orð kemur, setur seg aftur at rugga við barninum.

Durita tekur sjálv sagina, sum pápin setti niðurvið sær, og sagar gangararnar undan, heingir so amboðið aftur á naglan, reiðir upp í tí lítlu seingini við pløggum, hon hevur gjørt sær í prestagarðinum.

»Hvussu er vorðið hjá tykkum?« spyr Durita, »hava tit fingið mat í morgun?«

»Ja, Marin lítla á Brekkuni var her og dryppaði okkum kúnni, hon hevði eisini ein drýlbita við til okkum, so vit eru ikki svong; tann mjólksopin, sum eftir var, stendur innan fyri stovuhurðina,« sigur pápi hennara.

»Íðan, so hugsi eg ikki um at geva tykkum mat í løtuni; best eg so fari eftir einum torvleypi; her er ikki ein kongul at leggja afturat eldinum,« sigur Durita og fer at lata seg í einar kálvskinsskógvar.

»Nei, tað man vera so,« sigur Eirikur, »Marin hevði nakrar konglar við; men tað var ikki meir enn at leggja afturat einaferð; tey munnu sjálvi einki torv hava átt heima.«

Durita ger seg lidna, tekur leypin úr fjósinum og fer avstað. Hetta er um **summarmála**. Enn hevur várið ikki gjørt vart við seg; bøur og hagi hevur vetrarlit enn. Líktist so væl til í mars; men so sveið alt av aftur, og hann legði seg við kuldaskerpingi, men annars nossligt arbeiðsveður. Kornveltingin er í gongd; ross við tøðklyv eru á gongd úr køstunum út í velturnar. Seinfør, rak og ótrivalig ganga rossini, seinfør, rak og ótrivalig eru menniskjuni, sum leiða rossini; hetta er tann orkuminni parturin; tey sterkaru standa og fylla í køstinum og standa á veltunum.

**summarmáli** – 14. april

Tá ið Duria kemur út um eingjargarðarnar, liggur ein neytaflokkur har og strevar sær upp í vombina av deyða-

sinu og lyngi, rak, langullað og lívveik, noyðast frá bandi, áðrenn nakað er at fáa fyri kjaftin, tí hoyneyðin hevur drivið tey.

Durita gongur kvikliga, sum tann ið hevur nógv um at vera. Møtir bygdarfólki og sigur okkurt um veðurlagið ella arbeiðið, fyri ikki at látast sum einki; men støðgar ikki á. Tað var eyðsýnt, at øll hvukku við at síggja Duritu fara eftir torvi; tað mundi vera fyrsta ferð í lívinum, hon hevði havt leyp á bakinum. Hon varnaðist hesi eyguni og stuttleikaði sær fyri seg sjálva at teimum; hugsaði við sær, at hetta mundi ikki fara at vera tað einasta við henni, bygdarfólkið fór at stúrsa yvir. Nú var tað hon, sum skuldi halda brunasteinarnar heitar í Eirikshúsi og fáa mat til handa. Hon hevði nógv at hugsa um, sá fyri sær, hvussu nógv ið skuldi gerast; tí hevði hon ein sovorðnan skund at koma aftur at húsum, at hon smárann við leypinum, tá ið hon helt, at einki fólk sá.

Gamli Eirikur gløddi við, tá ið hon kom aftur fyri dyrnar, vendi sær fyri og setti leypin inn á fjósgáttina: »Áhá, tú er tann tyttan, ið er,« letur í honum, »longu aftur av heiðini. Verður skjótt, tú rennur beinini undan tær við hetta lag. Og so stóran leyp, tú hevur tikið.«

Barnið svevur sum ein steinur í seingini: »Smátt í tað, væl ber til hjá hasum lítla at sova, um enn eingir gangararnir eru, ikki hevði eg trúð tí,« tosar hin gamli.

Elin rópar um okkurt úr stovuni.

»Hvat vil mamman? spyr Durita, hon situr og letur seg úr skónum.

»Tað man vera, at hon skal hjálpa sær sjálvari,« sigur Eirikur.

»Skal hon hava hjálp til tað við?«

»Ja, henda síðsta mánaðin hevur hon ikki orkað at strítt

seg fram um stokkin til tað.« Hann stríðir seg uppá beinini og fer inn til hennara.

Durita lurtar. Hon er hvøss við hin gamla, tá ið hann kemur – er ikki nóg skjótførur, ikki nóg lagaligur. Hann tigur. »Er Durita longu aftur við torvinum?« spyr hon.

»Ja, eg hevði ikki trúð, hon kundi vera so skjót, saknaði hana ikki burtur, fyrr enn hon var aftur; hon er sterk sum ein maður, haldi eg meg síggja.«

»Ja, Gud náði okkum; hon man vera meir enn ivaleysa sterk til tað illa, í hvussu er,« físir mamman.

Durita lær í roykstovuni, leggur aftur at eldinum. Gamli kemur uttar aftur.

»Eg síggi einki vera her at kóka til døgurða,« sigur Durita við pápa sín, »hví eiga tit ikki eitt sindur av salttvøsti og turrum spiki, her var grind í summar, tóku tit ikki partarnar upp, ella hvat?«

»Jú tóku vit ikki upp, betri enn so; hongdu tvøstið væl og vandaliga, men hvat hendi, maðkurin fór við øllum sum var, tað bar so illa á við veðurlagnum. Og spikið, vit orkaðu ikki at keypa okkum nóg mikið salt, tað helt sær ikki; soleiðis fór nú *tað,*« sigur gamli Eirikur; »men eg veit líka, Várharra man hava ætlað okkum okkurt kortini, síðani hann tók henda fongin frá okkum.« Hann setur seg á bríkina við eldin, albogarnar fram á knøini og tigur, hyggur lotur og uppgivin framfyri seg.

Durita sigur einki, hampar seg og fer út, skundar sær yvir í prestagarðin, fær fatur á Birtu og biður hana selja sær so mikið av spiki og grind, at tey kunnu hava niður í pottin eitt skifti. Tað var gaman í. Birta bað Duritu bíða sær eina løtu; tað er skjótt hon kemur aftur og sigur, at hon hevur sent ein húskall heim í Eirikshús við einum sindri.

»Takk fyri tað,« sigur Durita, »og hvat kostar tað so?«

»Á, einki petti,« svarar Birita, »kom tú bara aftur, um tað er okkurt, vit kunnu hjálpa tær við.«

Tá sigur Durita stóroygd og álvarsom: »Ger mær ta bøn, Birta, at lata meg gjalda fult virði fyri tað; tí eg skal siga tær, at eg orki ikki at taka ímóti gávu; eg vil, at vit skulu vera sjálvbjargin, havi sett mær fyri at sleppa húsinum burturúr at liva av **posamati**.«

**posamatur** – matur sum er fingin við bidding

»Ja, men kann tú so ikki gera lít fyri hetta, tú fær her í prestagarðinum?«

»Jú, lít vil eg fegin gera, alt tað eg kann, men soleiðis at tit seta fult virði á matin, og eg fái fult virði fyri tað, sum eg geri fyri tykkum.«

»Ja, tú skal fáa tað, sum tú vil. Eg skilji teg fullvæl, og væl veri tær, at tú tekur tað soleiðis.«

Durita fekk at vita, hvat tað kostaði, hon hevði fingið, og legði pengarnar á borðið; so fór hon og takkaði fyri hjálpina. Tá ið hon kom aftur í Eirikshús, hevði húskallurin verið og sett ein posastelk inn á roykstovugólvið. Gamli Eirikur stóð og trilvaði uppi á hesum at vita, hvat tað var, tá ið hon læt hurðina upp.

»Eg havi verið úti og keypt grind,« sigur Durita, »nú eiga vit tá *tað* at lata í pottin,« hon heingir døgurðan uppyvir: »Og epli[12], eiga tit heldur eingi epli?« spyr hon pápan.

Tá erraðist hann eitt sindur upp og sigur: »Jú, epli eiga vit, og tað skuldi ikki verið so lítið heldur, tí satt at siga hóvar okkum ikki hesi eplini, tað man vera hungursføði, hava vit hildið.«

Durita lær: »Verið ikki so býtt, epli geva drýli einki eftir í virði; halda tit, tað er harrakostur, av tí tað er hungursføði?«

**12**

*epli.* Svabo sigur, at eplavelting er ikki vanlig í Føroyum. Hann nevnir bygdirnar Miðvág, Sandavág, Froðba og Hov sum verandi frammarlaga í at velta epli. Til dømis kom fyrsta eplið og fyrsta kaffið til Gjáar í 1835.

»Nei, nei, kanska vit eru so tykkin, av tí hetta er so fremmant ímillum okkara,« heldur gamli. »Far út í hjallin, har eru tey,« hann reisir seg upp, tekur lykilin niður av einum nagla á bróstinum og gevur henni.

»Skal eg hava lykil?« lær hon, »ikki síggi eg betur, enn at har eru ongar rimar, tað slepst inn allastaðni.«

»Tað er í vissuni tað; men vit hava nú ikki viljað víst fólki, at vit nýta ikki at lata hurðina upp fyri at sleppa inn.«

Hon fer í hjallin og finnur undir einari tyrving á gólvinum eina eplarúgvu, sum fyri ein part er nýtilig; men nú máttu tey skiljast og handfarast, skuldu tey ikki enda í nálatorvu.

Tá ið kókað er, borðreiðir hon framman fyri seingini hjá mammuni, og tey seta seg øll trý at eta.

Eirikur hevur á orði, at nú er langt síðani, her hevði verið kókaður døgurði í húsinum; ein drýlbiti og ein mjólksopi, tað var tað, tey høvdu livað av: »Gud vælsigni teg, Durita, at tú vildi koma til okkara í neyðini.« Hann tárar og bukkar seg framyvir fyri at krógva tað. Mamman bert át. Tagdi. Tá sigur Eirikur hvassliga: »Hví er tú so undarlig, kona, takkar tú ikki dóttrini fyri, at hon kemur higar at hjálpa okkum, áðrenn vit settu til av hjálparloysi?«

»Tala ikki við meg,« sigur Elin, »lat meg fáa frið, eg eri so hørm, Gud eigi teg, slepp mær at tiga!«

Tey tagdu øll og ótu seg mett.

Seinri um dagin kemur Durita inn í stovuna og sigur, at nú skal hon gera eitt sindur reint har inni; hevur heitt vatn og sápu, sum tá var rárt at síggja millum vanligt fólk. Hon vaskar og greiðir mammu síni, skiftir á henni, setur hana á ein stól og ballar uttanum hana. Síðani tekur hon hoyggið úr tí naglaføstu hjúnaseingini og ber burtur, tekur botnfjal-

irnar út í ánna at skúra við sandi, setur tær uttan um fýrstaðin at torna, skúrar seingina og alt innbúgv, sum í stovuni er, leggur botnfjalirnar aftur, nýtt hoyggj omanyvir, reiðir so seingina og leggur mammuna í hana. Meðan alt innbúgvið er úti, leggur hon á at vaska stovuna bæði uppi og niðri; tað er ikki leingi, fyrr enn alt er skínandi reint og sett aftur, sum tað stóð.

Elin liggur og eygleiðir dóttrina, meðan hon skundar sær við vaskingina, men talar ikki. Tað síðsta er at skúra gólvið, tá er hon har uttan um seingina, inni undir seingini; nei, hon letist ikki um vón. Í tí skili verður Durita liðug, tekur í hurðina at lata aftur og heldur fyri: »Ja, ja, nú er tað so *reint* inni hjá tykkum, í hvussu er.« Mamman ønir ikki. Durita letur aftur. Leggur á roykstovuna at fáa í rættlag. Allastaðni liggur gamalt og rúgvar upp. Fyrst leggur hon á tvær koyggjur, sum eru í útundirgerðina omanfyri, tekur byrðarleypin úr fjósinum og setur á gólvið, fyllir so óruddið í hann og ber fyri bakkan.

Tá ið Eirikur sær alt, hon beinir fyri, ógvast hann við, eyguni vaksa og skeggið gongur kykt, sum hann letur við munninum; men hann heldur sær, sigur ikki eitt orð. Tá ið koyggjurnar eru tømdar, leggur hon á at skrubba og skúra alt, sum er; tað leysa hevur hon úti í ánni, og síðani alt, sum fast er. Gamli Eirikur krýpur illfýsin undan, sohvørt hann kemur fyri; men hon gáar ikki eftir tí, og hann bítur alt í seg, talar ikki at.

Tá ið alt er gjørt, kyndir hon góðan eld, setur alt innbúgvið aftur, sum tað skal standa, heingir øll matíløt aftur á sínar naglar: »So, pápin,« sigur hon kát, »setið tygum nú við frið aftur við eldin; nú skal eg ikki arga tygum meira hesaferð. Halda tygum, tað er ikki mest sum rúmligari inni nú?«

»Jú, Gud eigi tína hond; hetta er sum eitt annað hús nú. Vit vóru bara so niðurundirkomin, at vit orkaðu ikki at síggja tað.«

Í uttaru koyggjuna reiðir hon upp til seg sjálva við seingjarklæðum, hon hevur við sær úr prestagarðinum.

Tá ið Eirikur sær, hvat hon ætlar, spyr hann, um hon hevur hugsað sær at sova har.

»Ja, her skal eg vera.«

»Tú kemur ikki inn í stovuna at vera hjá okkum?«

»Nei, mamman vil ikki síggja barnið, so eg verði her. Seingin hjá lítla Eiriki kann standa á beinkinum framman fyri. Tit høvdu heldur ikki fingið nóg góðan frið, kom eg inn í stovuna við dreinginum; tí drúgvast fer at hoyrast málið í honum við hvørt um náttina.«

Nú tornar tann nývaskaði viðurin og hvítnar. Gamli hevur á orði, hvussu fjálgt og nossligt nú er inni: »Soleiðis er! tá ið armóðin fellur á, tá sær neyðardýrið ikki, hvussu vorðið er, má bert tiga og tola tað, sum Várharra sendir, hvussu tað so er, og einki ynskja, einki seta sær fyri, bara geva seg undir og taka neyðina, sum hon er.«

Lítli Eirikur gjørdi ongan háva, lá við frið og svav; tá ið hann varð svangur, læt hann við seg koma, fekk bróst, og tað varð skift á honum, so lá hann aftur við frið og svav.

Út ímóti kvøldi kom Marin lítla aftur og beyð sær til at ambæta kúnni; hevði ein drýlbita við sær at geva teimum. Durita tók blídliga ímóti henni, takkaði fyri beinasemið og segði: »Nú eri eg komin higar at vera, so nú skal tú ikki longur hugsa um at hjálpa teimum gomlu, eg geri tað sjálv. Ætli mær beint nú niðan til mammu tína, so fylgjast vit.«

Tær fara báðar.

Húsið á Brekkugarði, sum Marin er úr, er bóndahús. Mat-

móðirin, Anna er inni. Durita sigur góðandag. Hon verður blídliga móttikin: »Skal tú ikki bukka beinini eina løtu?« spyr Anna.

»Tað verður eina aðra ferð,« sigur Durita, »beint nú eri eg so hart fyrispent at fáa húsið aftur í rættlag hjá teimum gomlu. Eg komi bara at takka tygum fyri, at tygum lótu Marina ganga oman at hjálpa teimum; men nú eri eg komin at búgva hjá teimum, so nýtir tað ikki longur. Og maturin, tit hava borið teimum! Tit eiga lívið í teimum, skilji eg. Tey hava einki sagt við meg um, hvussu vorðið var hjá teimum, so eg havi ikki grunað, hvussu ringt tað var – fyrr enn nú í seinastuni. Alt er heilt av leiðini hjá teimum. Nú skulu tit heldur ikki hugsa um mat til teirra meir; men høvdu tygum viljað gjørt so væl at selt mær eina skeppu av korni, so hevði eg verið tykkum ógvuliga takksom.«

»Selt,« sigur Anna matmóðirin, »tú kann *fáa* eina skeppu av korni, vit hava ikki fyri soleiðsni at handla við sovorðnum inni í bygdini.«

»Ja, men fái eg kornið fyri einki frá tygum, so eri eg komin at bidda, og tað *vil* eg ikki. Eg havi sett mær fyri, at tey gomlu skulu halda uppat við posamatinum. Gerið mær tí ta bøn at taka fyri kornið.«

»Nei, Durita,« sigur Anna, »taka pengar frá tær, tað dugi eg ikki, havi ikki gjørt tað mín dag, men vil tú gera lít fyri tað, so seti eg prís á: Eg lati teg fáa tógv, so bindur tú tvær manstroyggjur fyri kornið.« Anna fer frá henni og kemur aftur um eina løtu við korninum og tónum. Durita tekur glað við hesum treytum, takkar fyri hjálpina og fer aftur í Eirikshús, leggur kornið í ta tómu koyggjuna í roykstovuni, sum nú skal nýtast til matkova.

Eirikur spyr forvitin, hvussu móttøkan var á Brekkugarði.

Durita letur væl at og sigur frá, hvussu hon hevur fingið kornið.

»Íðan, íðan, sigur Eirikur, »tað er ikki ov mikið, um Brekkumatmóðirin gav okkum hasa kornskeppuna fyri einki, so mikið hava mamma tín og eg útint har á garðinum; vit hava verið tænastufólk hjá teimum í fýra ár.«

»Tað vildi hon eisini,« sigur Durita, »men eg vildi ikki taka av, posamaturin gagnast ikki, vit mugu sjálv strevast fyri útkomuni, skal nakað lív verða. Tað eru míni orð.«

»Á Gud náði okkum! Vit bæði gomlu, hvat kunnu vit? Hvørt avlamnari enn annað, bæði uppá hond og fót.«

Durita tigur, fer í fjósið at geva kúnni. Hon fýlist á hoymongdina, sum eftir er. Hugsar við sær, at tað kemur at standa á at fáa kúnna undan, um kuldin varir við eina tíð enn. Hon trilvar seg fram at leggja fyri kúnna, men sær lítið hvussu vorðið er; tí hon stendur næstan í kolsvarta myrkri, eingin gluggi á nakrastaðni, og hurðin fæst ikki meir enn eitt sindur upp fyri óruddi. Hon loypur oman aftur í roykstovuna eftir einum tendraðum ljósastubba og fer at hyggja betur, hvussu vorðið er. Hon ógvast við, so ræðuligt har er inni; og hóast tað er liðið langt út á kvøldið, kann hon ikki bíða, men finnur eitt skeft herðablað, har stendur, og eitt sópingartrog, so at bera tøðini út. Kúgvin stendur har deyðarak, ullferðin hareftir; neyðardýrið er skarpt av skorpnaðum tøðum. Durita aftur í roykstovuna at heita vatn og bloyta burtur av kúnni, so í hvussu er júgurið kann fáast reint; hitt má so bíða til í morgin. Tá ið Durita langt um leingi hevur fingið mjólkað, spyr hon pápa sín, nær kúgvin hevur kálvað. »Eg havi fingið so lítið undan henni; man hon halda uppi fyri mær?«

»Hon er kyndilsmessukúgv. Nú er summarmáli. Ein pott-

ur í málið, nei, tað kann helst ikki vera øðrvísi, hon heldur ikki uppi,« sigur Eirikur; hann er eitt sindur lotur, tí hann kennir á sær, at Durita er illa heitin um, at kúgvin er so misrøkt.

»Kúgvin er so rak og so skitin, at tað er ikki høpi í; í morgin noyðist eg rættiliga til at taka og bloyta burturav henni; og eg haldi, vit mugu gera alt fyri at halda lív í henni, tí doyr hon, hvussu skulu vit tá halda hús?«

Eirikur svarar eitt sindur ilskur: »Vit kunnu ikki annað gera enn at drýggja hoyggið, sum er, so leingi tað ber til; kanska Várharra ger, at kuldin verður ikki so leingi afturat. Vit gomlu kunnu ikki fáa okkum sjálvum ein bita inn í munnin, enn minni kúnni.«

Durita síladi mjólkina uppí eitt ílat og setti inn í matkovan, skúraði **dylluna** og hongdi aftur á bróstið. So tekur hon ein **meldur** av korni og fer á kvørnina.

**dylla** – mjólkarilat (sí M)

**meldur** – so mikið av korni, sum verður malið í einum

Gamli Eirikur letur stovuhurðina upp og talar á konuna: »Hoyrir tú, at kvørnin gongur aftur í Eirikshúsi?«

»Kvørnin?« spyr Elin.

»Ja, Durita er farin at mala; tað er mest sum lívið er við at venda aftur til okkara. Durita dóttirin er eitt ófført fólk, bæði røsk og vandalig, eg eri errin av henni.«

»Tað baggar ikki,« sigur Elin, »men ... ja, eg veit ikki, hvat eg skal siga ... havi sovorðið samvitskubit av henni.«

»Hvussu tá?« spyr Eirikur.

»Ja, hon hevur stríðst og strevað í allan dag, gjørt alt so reint og ruddiligt her hjá okkum ... og eg látist, sum eg hvørki hoyri ella síggi hana. Tað er ikki rætt fyri Gudi, at eg eri so hjartaleys.«

»Nei, tað mátti so verið,« sigur Eirikur, »fati ikki, at tú orkar at vera so **saftarleys** við hana; hon er tá tín egin dótt-

**saftarleys** – hjartaleys

ir. Og so hetta lítla, at tú vil ikki síggja tað – barnið hevur so einki gjørt til sakar, í hvussu er. Sjálvur royni eg at vísa meg glaðan og takksaman fyri, at hon er komin til okkara; men eg veit líka, hon er so røsk og **ginsom**, at eg kenni meg einki verdan í móti henni, firnist hana, eri foyur yvir at sita her við tómum hondum, og hon bindur ikki frið eina løtu.«

**ginsom** – arbeiðssom, virkin

»Tað sigi eg tað sama,« heldur Elin, »eg havi firnast fyri, at hon skuldi koma og síggja hússetrið, her var, skammaðist, og tað var nú meira fyri at øva mær eitt sindur upp ímóti henni, at eg var so hvøss við hana. Nú hon gjørdi alt í stand her inni í stovuni – meg sjálva við, og setti meg aftur í ta reinu seingina – tá var eg so glað og takksom móti henni, at eg hevði besta hugin til at taka um hálsin á henni og takka so miriliga. Men eg veit líka, eg komdi mær ikki.« Elin tigur og tárar.

Kvørnin er tagnað. Durita kemur inn aftur í roykstovuna, tekur **sáld** og **sáldroð**, leggur seg á knæ at sálda. Heingir pott uppyvir, fer í hjallin eftir einum skerpubeini, hon hevur sætt hanga uppi í erva, kemur við tí og koyrir í til bót; so ger hon útá. Tá ið kókað er, borðreiðir hon aftur framman fyri seingini hjá mammuni, og tey súpa øll trý greyt og mjólk til náttturða. Alt er so reint og ljóst inni, tað er so lætt fyri andanum. Tað dylur seg ikki, hvussu væl tey gomlu kenna seg.

**sáld** – amboð við holutum botni at reinsa korn við

**sáldroð** – roð at hava undir, tá ið sáldað verður

»Tað má eg siga,« heldur Eirikur, meðan tey súpa, »mangur dagur síðani tað er kókaður nátturði í Eirikshúsi. Her fjaraði alt so líðandi burtur, og vit avmaktaðust dag frá degi, mest sum kastaðu hendur og føtur, settu okkum bara at bíða eftir deyðanum.«

»Tað er tí, eg eri komin til tykkara,« sigur Durita, »at fáa bøtt eitt sindur um. Nú stendur á at fáa bjargað kúnni, so hon doyr ikki í raki, og fáa hana at mylkjast, so vit kunnu fáa

ríviligt undan henni til matna. Høvdu vit átt okkurt betri at givið henni afturat tí vánaliga hoynum, so hon verður lívfør – turrfisk at bloytt henni, tvøst at kókað henni hvønn dag. Eg noyðist at taka mær um reiggj við henni.«

Eirikur sat og ynskti eftir, at Elin skuldi leggja uppí tosið og vísa hjartalag fyri dóttrini. Men hon tigur. Hann hugsar við sær: »Best eg fari og lati tær vera einsamallar eftir.« Hann fer út í roykstovuna og letur aftur eftir sær, raggar út á útgáttina, setur seg at hyggja oman yvir bygdina og víkina. Nú skýmir, klárviðrað og stilli, kalt, einki várligt. Ein hani gelur, aðrir svara aftur. Hundar goyggja onkustaðni burturfrá. Sjógvurin er so stillur. Eirikur situr og sær alt hetta, tað nemur við hann, ber á brá at hann aftur varar av lívinum.

Ein maður kemur oman gjøgnum túnini og heldur fyri við Eirik: »Var tað sum onkuntíð, komu menn aftur av havinum við fiskafarmi í kvøld. Tað hevði verið lagamanni at fingið feskt aftur, fisk til døgurða, drýl og livur til morgunmatar. Men nú røkir eingin fyri øðrum enn at velta korn; sum ikki løgið er, tí menn eru so illa royndir av at líta á at keypa korn úr handlinum; langar tíðir eingin sáðin at fáa; tað er ikki gamansleikur,« heldur maðurin.

»Ja, tað hoyra vit, at korntrotið er stórt; so nú er meira átrokandi at velta korn enn nakrantíð. Annars hevur altíð verið hildið her í bygdini, at eingin skuldi leggja velting niður fyri útróður,« sigur Eirikur.

»Ja,« sigur maðurin, »teir, sum jørðina eiga, gera sjálvandi beint í tí; men vit, sum balast við einari kúgv, hvat skulu vit liggja uppi á landi til; tað er eingin lívbjarging í at velta eini kútøð, eitt tunnulendi – og hvat er tað? Nei, vit smámenninir skuldu átt bátar, so vit kundu fingið turrfisk og lýsi at selt fyri korn,« sigur Dávur.

»Ja, men Dávur; tá ið einki korn er at fáa í handlinum, so batar einki, um vit eiga at keypa fyri,« heldur Eirikur.

»Jú, tað batar, sigur Dávur, »høvdu vit fyrst bátar, so vit fingu fisk, kundu vit keypt okkum skip[13] og farið eftir korni, sjálvir ført tað heim.«

»Hetta er so satt, sum tað er sagt,« heldur Eirikur, »men eg kann ikki tosa uppií longur, siti og kann einki gera av nøkrum, nytti einki nakað uttan at bera burtur og leggja í grøvina, Dávur góðin.«

»Men hví er tú so ellifarin, Eirikur? Árini eru ikki so nógv. Tað er tí fátækt fólk fær ov ringan mat, sigur prestur mær; tey eru várveik, fólk í Føroyum eru várveik, ið hvussu er eldri fólk og børn. Liva bert av goymdum mati. Kýrnar, tær eru hálvdeyðar í raki, tí er einki stimbur í mjólkini. Nei, vit mugu fáa bátar at fiska við, vit fátækramenninir – og skip at sigla eftir korni við, ja, og øðrum neyðsynjarvørum.« Dávur spýtir fram fyri seg og fer longri oman eftir túninum. Hetta er ein lættgongdur, kimiligur maður, á miðjum aldri, ljóshærdur við ljósum skeggi, blíðoygdur; tað er eitthvørt framfúsið og djarvt við honum, sum serkennir hann millum manna. Hann hevur verið trúlovaður við Imbu, einari ognargentu[14], tá ið tey vóru ung bæði. Sjálvur átti hann fýra gyllin, og við tí, hon átti, kundu tey giftast; men so kom bóndin á Lað, Hanusar-Óli at fríggja, og foreldrini noyddu hana aftur at honum. Dávur hevði ikki borið orð av gentu síðani; hann búði einsamallur í einum húsi ovast í bygdini.

Eirikur fer inn aftur í roykstovuna. Tá sita tær báðar, móðir og dóttir, og hálsfevnast. Hann letur tær í frið. Í Guds heiður at tað var runnið saman ímillum tær. Setur seg stillan á bríkina við fýrstaðin, glaður fyri, at sólin var ikki sett yvir teirra ósemju.

**13**
*keypt okkum skip.* Nólsoyar-Páll bygdi Royndina Fríðu í 1804 og gjørdi sína fyrstu ferð í 1805.

**14**
*ognargenta.* Sum orðið sigur, er hetta dóttir ein, sum eigur jørð. Ognarbóndi verður eisini kallaður óðalsbóndi og ognarjørðin óðalsjørð. Frá araldstið hevur summ jørð í Føroyum verið ognarjørð, men ognargarðarnir vórðu viðhvørt smábýttir, tá ið nógvir arvingar vóru. Tó var vanligt, at stórbøndur vildi ikki hava ov nógv børn við konuni, so at jørðin skuldi ikki fara sundur, teir royndu eisini at fáa soni sínum konu, sum hevði minst líka mikið av jørð við sær, sum mátti latast, tá ið dóttirin varð burturgift.

**hirða** – baka í eimi ella øsku

**trefsali** – kloddafyl

Durita kemur uttar aftur í roykstovuna og fer at knoða drýl til í morgin. Hon er mælsk og væl hýrd, leggur teir í fýrstaðin at baka. Tá ið teir eru skorpaðir, **hirðir** hon teir í eimin. Fer yvir til koyggju sína, leitar í onkrum, hon hevur at goyma í, kemur aftur við saksi og kambi, setur ein skammil framman fyri fýrstaðin og biður pápa sín koma at seta seg, nú skal hon klippa honum hárið og hampa skeggið, »tað fer at yngja tygum upp aftur,« sigur hon skemtiliga.

»Tað man gera tað sama, hvussu eg eri vorðin; men tað kann eg ætla, at tú skammast at hava meg sitandi her, sum eitt **trefsali**,« svarar Eirikur og setur seg á skammilin. Drýlaroykurin ger hann so væl hýrdan; tað er, sum at lívshugurin vendir aftur í hann av álvara. Alt sum hent er í dag, alt sum Durita talar um skal gerast: »Vit mugu fáa vælað um hjallin, hann kann ikki verða standandi so fyri eygunum á fólki; tað er skomm. Vit noyðast so líðandi at ríva armóðina upp við rótini, pápin. Eg sá, har lá ein hópur av fjalum á hjalsgólvinum. Hvat er tað fyri tilfar?«

»Spyr eftir,« sigur Eirikur, »tað er sovorðið, sum eg havi savnað saman og evnað til hjalsrimar tey seinastu árini; men so kom neyðin, mamma tín legðist á seingina, og eg kastaði alt frá mær; tað var, sum Várharra sló hondina av mær, eg endaði inni við eldin.«

Durita tagdi, harmaði hann ikki, tók ikki undir við, at lívið hevði sligið hann á fingrarnar. Hon læði heldur ikki, men hugsaði sítt, hevði sínar ætlanir. Tá ið klippingin var liðug, vaskaði hon pápanum um andlitið, segði, at hon hevði lagt honum rein undirklæðir á seingina, og biður hann skifta, tá ið hann fer at leggja seg.

Durita tekur nú barnið upp, gevur tí at súgva, skiftir á tí og ger tað liðugt til náttina, ber tað so inn í

stovuna og leggur tað í kneppið á ommuni.

Gamla Elin tekur væl ímóti tí, pjátrar og vælsignar tað, rósar hvussu vælskapt og tríviligt tað er.

Nú fyrstani var Durita liðug at fara at leggja seg; lúgvað og væl nøgd, legði seg at sova við tí í huga at vakna tíðliga aftur; tí nógv var at taka hondina í í morgin við.

Tá ið fólk kemur upp í bygdini morgunin eftir, er Durita í Eirikshúsi longu aftur við torvi. Hon rakar hirðingina uppundan og leggur afturat, heingir pott uppyvir. Nú er tað lítlin, sum skal fáa at súgva og latast í turt. Tá ið vatnið í pottinum er flónað, fer hon í fjósið at bloyta burtur av kúnni, kembir henni við einum gomlum karða, har liggur, gevur hoyggj, sópar niður úr erva í fjósinum, vaskar har sum viður er, beinir alt órudd burtur. So líðandi fær hon rúmið at líkjast; tað mest sum flotnar uppundan aftur óruddinum og skittinum, sum tað var sokkið niðurí. Hon dryppar kúnni og kemur aftur í roykstovuna, ber teimum gomlu morgunmat uppá seingina, drýl og mjólk. Sigur frá, hvat hon hevur gjørt, gremur seg um, at tað er so myrkt í fjósinum, at har kann einki kríatúr trívast: »Tað má fáast eitt vindeyga í; hvat skulu vit gera við tað, pápin?«

»Eg veit líka,« sigur Eirikur, »at gera vindeyga er dýrt, keypa rútar, ríva veggin niður og laða hann upp aftur, gera sjálvt vindeygað, sum er vandaarbeiði, tað er ikki hvørsmans føri.«

»Eg haldi, vit gera ikki so,« heldur Durita, »ríva ikki veggin niður, gera rúmligari ljóara á, góðan karm, og skýli at leggja niðuryvir við tveimum rútum í. So fáa vit bæði ljós og fríska luft inn. Pápi, tygum eru gamal húsasmiður, latum okkum bæði fara undir tað beinan vegin; tygum skulu bara siga mær, so…«

»Á tegi barastani, eg orki ikki at hugsa um nakað sovorðið meir, alt tiltak er heilt burtur,« gremur gamli seg.

»Nei, tygum skulu einki orka. Eg orki, tygum skulu bara siga mær, hvat eg skal gera. Man nakað evni vera at gera ein sovorðnan karm av?« spyr Durita og er so ágrýtin, at har ber ikki til at muta ímóti longur.

»Tað hevði kanska verið okkurt sovorðið sprek onkustaðni,« heldur Eirikur, »bíða lat meg draga klæðini upp á meg, so hevði eg kanska verið so frægur, at eg raggaði útum at hyggja.«

»Jesus komi til mín,« undrast Elin, »tú út á geilar í morgun; hvaðani hevur tú fingið handa gessin, nú alt í einum; tú sum hevur ikki verið uttan fyri gáttina í mánaðir?«

»Nei, eg kann ivaleyst einki gera,« sigur Eirikur, »men tá ið nú Durita vil tað so staðiliga, so…« hann knossar seg fram á gólv og letur seg í. So fara tey bæði. Durita býður sær til at leiða hann: »Eg kundi eisini borið tygum, tað stendst ikki á.«

»Nei, nei, eg hangi á stavinum, treyðugt er tað so, fari bara spakuliga um,« hann tekur hjalslyklarnar við, so fara tey út fyri dyr. Seint gongur, men at hjallinum koma tey og fara inn. Har liggur so ein rúgva fram við allari síðuni. »Her skuldi verið okkurt sovorðið,« sigur gamli. Durita legst at draga omanav, posakloddar, gomul pløgg, skrødd roðklæði og hvørt av sínum; sumt blakar hon út fyri dyr, annað leggur hon niður við sær, sum hon heldur kann koma til brúks. Nú kemur hon á rimar og leggur tær fyri seg. Undir teimum er tjúkri evni. »Hvat hava tygum ætlað hetta til?« spyr hon.

»Nei, einki meir enn tað sama,« sigur hann. »Men vit vóru nakrir, sum funnu ein stokk fyri nøkrum árum síðani; hann sagaðu vit og býttu okkara millum. Hetta var mín partur. Men so var tað, at eg fór at detta burtur úr øllum, og her

varð tað liggjandi. Hetta er lagimanni til ljóarakarm og skýli, soleiðis sum tú talar um. Tað vóru hyggjuráðini, tú kom við, í staðin fyri at leggja veggin niður.« Hann sigur, hvat ið nýtast skal; tað taka tey fram á gólv og leggja hitt aftur, sum tað lá. Órúmið, hon hevði blakað út fyri dyr, bar hon oman á bakka og blakaði niðurfyri. Hann situr á hjalsgáttini og bíðar, til hon kemur aftur. Durita sigur: »Nú lata vit tað, vit hava tikið frá, liggja her fyri fyrst. Eg leypi eitt ørindi yvir í prestagarðin; tá ið eg komi aftur, skal eg bera tað inn. Latið meg leiða tygum aftur til gáttina.«

»Á, nei, nei, eg stetli inn aftur, betri enn so. Og eg sum slapp ikki um gólvið fyri nøkrum døgum síðani, uttan tað sló fyri hjartað av pínu.« Tey fylgjast aftur at roykstovudurunum, og hon fer skundisliga síni ørindi út til prestafólkini. Hon hittir tey bæði. Spyrja hana hvussu gongst. Jú, Durita sigur, at tað er eins betur; nú hevði hon so líðandi fingið grivið gamla Eirikshús uppundan aftur óruddi og skitti – foreldrini við. Men nú stóð á at bjarga kúnni; doyr hon, fer at standa á teimum gomlu eisini. Segði teimum, hvat hon nú mátti gera, spurdi um hon kundi lánt tveir rútar av tí glasi, tey høvdu standandi. »Tá ið bátur fer til Havnar, skal eg keypa tykkum teir aftur.« Tað var gaman í, segði John Lieland prestur.

»Men nú var eitt ørindi eftir,« sigur Durita. Um enn tey kundu læna sær tað gamla fýramannafarið?«

»Tað gamla fýramannafarið,« sigur prestur, »hvat skal tú gera við tað?«

»Ja, tað er ikki bara kúgvin, sum er várveik. Tey gomlu eru tað við. Eg má fáa teimum feskt, skulu tey draga undan. Knæskeljavikurnar[15] eru, sum tær eita! Allir bátar standa á lunni, einki feskt fæst; eg má gera okkurt.«

**15**
*Knæskeljavikurnar*. Tíðin um várið, tá ið fólk vóru veik eftir lítlan og vánaligan vetrarmat. Í Dali í Sandoy er ein stíggjur, sum eitur Knæskeljastiggjur, og gamalt er, at um maður vann upp stiggin við taraleypi, so skuldi hann klára at arbeiða við váringini.

»Ja, hetta eru orð við æru søgd,« taka tey bæði undir, »hatta er tað, vit altíð hava sagt, at eldri fólk og børn í Føroyum eru várveik; høvdu tey fingið feskt, varð øðrvísi vorðið.«

**rætna** – fáa á beint

»Ja, og slógvið til kúnna, so hevði hon **rætnað**, og mjólkin verið meira verd. Men hvønn fái eg á flot við mær?« sigur Durita meira við seg sjálva.

Prestur hugsar seg um eina løtu: »Fá Dáva við tær,« sigur hann. »Dávur er ikki við í váringini, hann er soleiðis vorðin, at honum dámar ikki at vera bønarmaður hjá nøkrum. Skilagóður hoyri eg, at hann er á sjónum. Bið hann koma við tær, og lat hann sleppa at ráða, so svíkur hann teg ikki.«

»Eg skuldi havt eitt tal afturat, um tað bert var okkurt hálvvaksið; veðrið er gott, tað nýtir ikki tann manningin.«

»Ja, vit hava hann Havnar-Óla; hann er ikki fremmandur á báti. Vit hava so lítla nyttu av honum í bønum, er ikki stórt til mannar, sum tú veit, eitt sindur lítil til vit; men fara tit væl við honum, fáa tit nyttu av honum. Jú, tú skal fáa bátin, og drongurin skal koma við.«

Durita fer glað avstað aftur í Eirikshús við rútunum, gevur pápa sínum og so beinan vegin niðan til Dáva – um enn hann vildi ikki koma á flot við henni, hon hevði lánt fýramannafarið hjá presti, og Havnar-Óli skuldi koma við.

Jú, Dávur var til dystin fús beinan vegin: »Tað mátti so verið, at tað var ikki bara eg, sum saknaði feskt av sjónum; nú skal eg beint fara til strondina at fáa okkum okkurt til agn. So veki eg nakað tíðliga í morgin ári; veðrið tykist vera til vildar, og góður er streymurin.« Tá kom sovorðið lív í hann, nú talan var um at sleppa á flot, spyr Duritu, um hon eigur roðklæði, **vað** og matskrín. Jú, tað helt hon var í húsinum.

**vað** – fiskireiðskapur (sí M undir *snøri*)

Tá ið Durita kemur aftur til hús, situr pápi hennara á **plógryssuni** á roykstovugólvinum og tekur mál, strikar og er álvarsamur; amboð liggja uttanum hann, og ikki eitt orð hann sigur um, at hann orkar ikki, ella at hon skal hjálpa honum. Durita býður sær til at vera honum til handa. Ja, hann skuldi tala á hana, um tað var fyri neyðini.

**plógryssa** – bonkur at ploga og holva á

Durita tekur noðað frá Onnu matmóður og fer inn í stovuna til mammu sína, setur seg har hjá henni at kasta upp á aðra troyggjuna, hon skal binda. Sigur mammuni frá, at hon hevur lánt bát frá presti, og at Dávur og Havnar-Óli skulu fara á flot við henni, um veðrið verður í morgin.

Mamman hvøkkur við: »Tú til útróðrar, tað má eg siga, tú er tann kallmaðurin, ið er. Dugir tú at venda tær í báti?«

»Nei, men tað er valla nakað roysni at koma eftir tí.«

»Tú kemur fyri mannarópið av tí; her í bygdini hevur tað ikki verið konufólkaarbeiði – onkuntíð út at dyrgja til stuttleika – men ikki at fara til útróðrar, tú man vera tann fyrsta, ið tað ger.

»Tað man vera betri at fara til útróðrar at vinna tað, sum neyðugt er fyri lívið, í staðin fyri at sita heima og umvera tað.« Hon leggur rondina frá sær á dýnuna hjá mammuni og fer uttar til barnið, sum knarrar, tekur tað upp og leggur á bróstið.

Gamli Eirikur situr og strevar við smíðinum, høggur, sagar, spønir á gólvinum uttan um hann; hetta er sum tá, áðrenn hann datt burtur úr rovum, talar á dóttrina, at tá ið hon er liðug við barnið, hevði hon mestur komið á hvørvisteinin og vundið honum undir einum høvilsjarni.

Tey brýna bæði. Durita sigur honum um bátin, hon hevur lánt og útróðrarferðina í morgin ári. Hann tigur. Hugsar. Vatnið skolar um steinin, og sólin skyggir á tað blanka stálið.

So letur í honum: »Tú er eitt vælsignað menniskja. Tú kom higar, og eg sat og fjaraði burtur við eldin; nú hevur tú longu sett sovorðið mót í meg, at eg eri farin undir at smíða sum í gamlar dagar – og tað ber til. Tú fært drúgvast lív í mammu tína við, og øll tey neyðstøddu, sum sita úti um bygdina og hava lagt frá sær.« Durita sigur einki, men hugsar um hetta, gamli hevur á orði, at hon fer at fáa lív í øll tey neyðstøddu, sum hava lagt frá sær. Undarligt, hann sigur so, má hava hugsað um tað og skilt tað soleiðis, at tá ið hann sjálvur kundi kvaklast við, kundu hini tað eisini. Hetta nemur so við hana, setur hugsanir í gongd. »Kanska tað, at eg og fleiri, sum ung eru, kunnu gera okkurt, so tey mótleysu kvaklast við og fáa lívshug aftur.«

Tá ið Durita kemur aftur til mammu sína, situr hon uppiundir sær í seingini og bindur, lær nøgd upp á dóttrina: »Ikki hevði eg trúð, at eg nakrantíð skuldi koma at halda á einum stokkum meir, so lamin og hugskuleys var eg; men hygg, tað ber til.«

»Tað er fyri neyðini,« sigur Durita, »verður ein stuttleiki hjá tygum at hava okkurt arbeiði í hondini. Nú skal eg leggja tygum meir undir høvdið, so sita tygum betur. Havið so bara hasar stokkarnar, so kasti eg uppá ta næstu troyggjuna, havi hana til ítriv, tá ið ein løta er.«

Døgurðapotturin fer útá. Aftur grind og spik. Nyttar helst einki at geva teimum gomlu turrfisk, orka ikki at fáa tað niður í seg, betri at leggja fiskin í blot til kúnna.

Tey eta døgurða fyri seingini hjá mammuni. Durita hevur gjørt teimum drekkasúpan omaná. Tey gomlu eru glað og takksom fyri at kunna eta sín egna mat aftur og eru komin so frægt fyri seg, at tey bera á brá at ætla sær okkurt, at vera uppi í onkrum, halda fyri: »Tað er gaman í hjá tí, sum gam-

al og ússaligur er, at hanga uppií, um enn lítið kemur burturúr, bara onkur, sum áræði hevur, gongur undan.« Tá ið tey eru liðug at eta, fær kúgvin soðið, ruskið og tvøstið, sum eftir er.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?

Hvat eyðkennir lívssýni og gudstrúgv Eiriks gamla?

Dávur sigur, at fátækrafólk skuldu fingið sær bát og skip. Nær hendi hetta í veruleikanum, og hvør var undangongumaður?

5. kapittul

# Uppgávumaður sjáldan glaður

Hetta kvøldið kemur ein heilt óvæntaður gestur í Eirikshús. Letur úthurðina ljódliga upp, setur høvdið innum og kagar – ivaleyst eftir, um uttanhýsisfólk er inni -. So kemur hann hoppandi inn á gólv, setur seg á bonkarendan. Sigur einki í fyrstani, men kólar uttanum seg og tykist hava nógv um at vera. Hetta er Mattas á Fjørusandi, tey rópa. Tá ið hann var yngri, búði hann saman við mammuni; pápin og tvey systkin vóru deyð av hálsasjúku, einaferð hon gekk so ring. Tá ið mamman doyði, arvaði Mattas tað sum var: eitt toliliga rúmligt hús og tveir gyllin í jørð. Mattas var eingin ásýniligur maður soleiðis – stuttvaksin, breiður og kúlutur, annað knæið kroppið, so hann haltaði illa og gekk altíð við stav. Svart ótrivaligt skegg og hár, nøsin stór og bungut, tey smáu, døkku eyguni djúpt undir brúnum, tætt inni við nøsina, ógvuliga blonk og stingandi. Øll vistu um hann, at hann fegin vildi hava eina konu. Men nú átti hann ov lítið av jørð, keypa kundi hann ikki, tí hann átti einki at keypa fyri; tó hann fann uppá ráð, legði seg eftir at fáa uppgávufólk[16] í húsið. Tá ið hann hoyrdi um onkran, sum átti eitt sindur, og ongan góðan hevði, sat gamal og einsamallur, fór Mattas á Fjørusandi at vitja, annaðhvørt tað er í bygd ella úr bygd. Tosaði blídliga. Hevði Gudsorð á munni, talaði um lívskvøldið, sum nú var komið, um hvussu vælsignað tað var fyri tann, sum eina og hjálparleysur var, at fáa friðarligar ellisdagar hjá onkrum, sum hevði tað rætta, menniskjansliga hjartalagið. Og uppímillum bráðtagnaði hann, blásti luft í kjálkarnar, so skeggið ývnaði, stardi við teimum svørtu rottueygunum

**16**

*uppgávufólk*. Uppgávufólk eru fólk, sum á gamalsaldri flyta inn til onkran at búgva, t.e. tey »geva seg upp til teirra«. Tey verða so røkt har til deyðadags, og afturfyri lata tey tað, tey eiga av jørð.

beint í andlitið og gjørdi seg alvitandi. Tá ið so tann, hann talaði við, hevði tikið undir við tí, hann segði, slepti hann luftini aftur úr kjálkunum og segði meir; talaði um, at tað var hansara hjartans ynski altíð at hava eitt sovorðið menniskja í sínum húsi, so hann mest sum kundi breiða ein sælan kvøldroða yvir tess síðstu dagar, áðrenn lívssólin gekk stillisliga niður. Var tað ein kona, og henni dámdi kandissukur, fekk hon tað, ein tubbaksmaður fekk skrá, ein brennivínsmaður uppí glasið; tað var synd, at tann, sum hevði strítt og strevað eitt langt lív, skuldi ikki fáa okkurt at líva seg upp við, tá ið fjørðurin var um at vera rógvin. Jú, tað eydnaðist fyri Mattasi, mangt sovorðið menniskja gav seg upp í hendurnar á honum, varð flutt á Fjørusand og fekk góða song at liggja í, gott at eta, alt var so vælsignað; hann var um tey sum ein góður andi. Best sum er, hyggur hann inn til teirra við einum vitni. Kandissukrið, skráin ella glasið, soleiðis sum nú kundi hóska, var til taks. – »Nei, tað er bara hetta, at eg eri ein fátækur maður, og tá ið eg nú royni at húgla um tygum, til Várharra førir tygum til eitt betri stað, um tygum so høvdu havt nakað ímóti, at eg fekk tað, tygum eiga; tað er ikki annað enn jordiskt góðs, men kortini, tað kann koma øðrum, einsomum og hjálparleysum til góðar og gera kvøldroðan enn vakrari fyri teimum.«

»Ájú, tað er gaman í,« sigur neyðardýrið, »gævi eg átti meir enn teir fýra gyllinar at geva tær; her er so vælsignað at vera, sum í Himmiríki, Mattas góðin.«

Tá ið so eitt lítið skjal er sett upp, uppgávuneyðardýrið hevur tikið um pennin og váttað undirskriftina, biður Mattas á Fjørusandi vitnið, hann hevur við, taka hondina í við sær at flyta gevaran inn í eina aðra song og eitt annað rúm, har ikki ein feril av kvøldroða er at síggja, men hungur og

hall, ta stuttu tíð til avvarðandi kemur at liggja undir einari túgvu á kirkjugarðinum. So væl hevur hetta miskunnararbeiði vignast fyri Mattasi, at nú átti hann hálvafjórðu mørk og nøkur gerðisstykki við. Men konu hevði hann onga fingið.

Her sat hann so og tosaði við Eirik gamla, sum fekst við sítt arbeiði í sama lag.

»Nú er komið at kvøldi hjá tær, Eirikur og konu tíni,« tosar Mattas, »leggið frá tykkum og takkið Gudi fyri alt, tit hava gjørt.« Hann blæsur í kjálkarnar og starir uppá Eirik við rottueygunum.

Eirikur hølvar, sær ikki teir útblástu kjálkarnar og eyguni, lættir sær við einum lítli **vindi aftanundan**.

**vindur aftanundan** – prumpur

Mattas á Fjørusandi roynir aftur; nevnir kvøldroðan, lívssólina, sum so líðandi setur, um hvussu vælsignað tað er at verða borin á hondum, líka til Várharra letur upp perluportrið. Hann bráðtagnar; tí Durita kemur inn og setur seg á bríkina, hevur hoyrt tosið.

Mattas á Fjørusandi hevur ikki frætt, at Durita er komin aftur til foreldrini. Nú situr hann fáligur og gløir – hevur væntað alt so niðurundirkomið, sum tað hevði verið. Tað kemur heilt ólag í hjá honum at síggja hesa fermu, vøkru gentuna; verður burtur í henni beinan vegin, hugsar eftir ráni um líkindini at fingið hana.

»Nú,« sigur Durita og lær upp á hann, »hvussu er, Mattas, hevur tú onga konu fingið tær enn? so stórur ognarbóndi og onga konu, tað ber ikki til!«

Mattas á Fjørusandi lær niður fyri seg og rodnar. Hann visti ikki, hevði kanska ikki hitt ta røttu gentuna enn, sum Várharra hevði ætlað honum.

»Ja, Várharra kann vera eitt sindur langrøkjutur við

hvørt; átti tú ikki at leitað eitt sindur sjálvur eisini? Nei, men hetta er nú skemt, eg sigi; tað er einki, sum eg havi at leggja meg út í. Men hvussu livir Jósias, hann er jú har niðri hjá tær?«

»Nei, hann er einki,« sigur Mattas, »viknar so tungliga, tað verður ikki leingi, til Várharra letur upp fyri honum.« Hann situr stívur og hyggur at Duritu, slúkar hana við eygunum, leitar uppi á henni. Nú brestur út úr honum: »Tú, Durita, kundi tú ikki komið útum við mær, eg havi eitt orð at siga við teg, bara eina løtu, eina pinkulítla løtu?« hann blæsur í kjálkarnar, og rottueyguni gløa.

»Jú, tað er gaman í,« sigur Durita fryntliga. Tey fara.

Útum komin missir Mattas á Fjørusandi málið, stendur og hakkar: »T, t, tú Du, Du, Durita ...« Tað endar við, at hann hevur spurt, um hon vil vera kona hansara.

Durita lær: »Eg veit ikki, Mattas; hetta kemur nú so brátt, eg veit so lítið um teg, kenni teg næstan ikki.«

Hann fær mót: »Á jú víst kennir tú meg, veit, hvussu nógv eg eigi av jørð, og at eg eigi eini góð hús, Durita, sig ja, sig bara ja beinan vegin. Tað er ikki eiti á hús eg eigi, rúmlig góð, skal eg siga tær.«

»Hevði eg enntá havt sætt húsini hjá tær, so visti eg tá eitt sindur meir.«

»Ja, men kom og síggj tey, kom beinan vegin, ja, eg skal vísa tær tey beinan vegin, hvørt skot, eru kanska ikki so týdlig beint nú, tú veit, eg eri einsamallur maður.«

»Á, tað ger einki, tað veit eg um at siga. Jú, eg skal koma beinan vegin, leypi bara inn at fáa mær eitt turriklæð uttanyvir meg.« Hon fer inn og sigur pápanum, hvat tað geldur, hon vil síggja hatta neyðardýrið, Jósias, sum fólk hevur illbatan av liggur og doyr í hjálparloysi har niðri.

»Vara teg Durita, vara teg fyri honum; hann er eitt beist,« teskar Eirikur henni í oyrað.

»Verið ikki býttur, hasin ormurin, hvat kann hann gera mær?« So loypur hon avstað aftur. Mattas á Fjørusandi haltar runt á vøllinum, so glaður, at hann er ikki í frið eina løtu. Tey fara bæði. Fólk, tey hitta, vendir sær á eftir teimum. Teska. Illgita: »Er hon eitt sovorðið flogfyl, at hon fer í einrúm við Mattas á Fjørusandi?« og tíðindini eru runt í bygdini, áðrenn tey bæði eru komin oman at húsunum.

Hann gongur undan, tá ið tey koma gjøgnum túnið, hevur úthurðarlykilin í hondini og letur upp. Hon heldur tað vera løgið, at hann læsir dyrnar á degi, um enn hann fer eitt ørindi; tað verður ikki brúkt her í bygdini, so langt frá tí. Tey koma inn. Eitt ræðuligt hússetur. Rýkur av øllum illum. Ganga rúm úr rúmi. Hann rósar: »Her er rúmsátt, her er meira rúm enn vanligt í okkara bygd, heldur tú ikki tað, Durita?« Jú, tað heldur Durita við, ikki eiti á hús fyri eina konu at koma inn í. Lagið á honum batnar í hvørjum. Hon spyr, um tey nú hava verið allastaðni. Tá standa tey á roykstovugólvinum. »Ja, nú hava vit verið allastaðni, og nú er eisini nógv,« heldur hann.

»Men her er ein hurð, her hava vit ikki verið,« hon er so bráð og letur upp, hyggur inn. Har liggur Josias.

»Nei, far ikki inn har, legg ikki í!« hann tekur í hana og vil forða henni; men hon rykkir seg leysa og fer inn, fram at bólinum, har neyðardýrið liggur. Hetta er eitt úthús uppi í endanum á roykstovuni, man hava verið at seta frá sær í, okkurt sovorðið, grótveggir runt um, rimað hurð út á geilar. Í einum króki liggur Jósias á hoyggj, sum er lagt á tað steinsetta gólvið, og nøkur óvaskað skinn oman á sær – undir potti. Potturin er holvdur yvir høvdið á honum soleiðis, at

tromin liggur um kvørkrarnar. Durita leyp til og tók pottin, hælaði hurðina frá út á geilar, hon var negld við einum tvørtræ uttanifrá og legði seg á knæ framman fyri tí gamla manninum. Hann bragdaði. Mattas stóð stívur og líkbleikur í durunum. Hetta var komið so brátt, at hann stóð mest sum lamin. Durita leyp á dyr og rópti eftir hjálp, rópti alt hon orkaði. Har komu tveir menn stórleypandi. Tá ið hon kemur í dyrnar við teimum, er Mattas á Fjørusandi horvin; tey rópa, renna rúm úr rúmi, men har er eingin maður. Tað eru heldur ikki stundir til at leita, tey fara aftur til Jósias, og Durita vísir teimum, hvussu potturin lá, tá ið hon kom inn. Fleiri menn koma til, fýra fara berandi Jósias inn í næsta hús, ein fer hastiliga rennandi til prest, og ein verður sendur á hestbaki til grannabygdina eftir sýslumanninum. Aðrir leitaðu húsið á Fjørusandi upp og niður eftir Mattasi, funnu hann uppi á loftinum undir einari ullarrúgvu; teir taka hann niður í roykstovuna og hava hann har, til sýslumaðurin kemur. Nú er lítið um Mattas; hann er heilt fyri ongum, piprar av ræðslu og býður ikki til at bera í bøtuflaka fyri sær, situr bara og ger seg neyðarsligan. Heldur aðra hondina fyri eyguni og grætur, tá ið hann heldur tað vera hóskandi.

Prestur er skjótur, hoprar afturá, tá ið hann sær Jósias, so órøktur hann er, hungraður, skitin, sár um kroppin, lýs, og so tann reyða rondin um kvørkrarnar eftir pottatromini. Durita spyr, um tey skulu undir at hjálpa upp á Jósias.

»Ja, bíðið eitt lítið sindur, men haldið tykkum tilreiðar,« sigur prestur og skrivar, sýnar gjølla, gáar eftir øllum, vendir Jósiasi, fer oman at síggja rúmið, har hann lá, og bólið, skrivar alt gjølla upp. Menn eru hjástaddir, og tá ið hann er liðugur, rópar hann tveir menn til sín, lesur fyri teimum, tað hann hevur skrivað. Teir góðkenna tað og skriva undir. Tá

sigur prestur við konufólkini, sum standa og bíða, at nú kundu tey taka sær av honum. »Sýslumaðurin er ikki komin, men her kann ikki bíðast, Jósias má fáa hjálp beinan vegin.«

Sýslumaðurin kemur til hest, so hann er skjótur. Prestur gevur honum tað, hann hevur skrivað; teir tala saman eina løtu, fara so inn at hyggja at Jósiasi, at pottinum, fara inn í úthúsið, har hann hevur ligið. Koma síðani inn í roykstovuna á Fjørusandi, har menn sita og goyma at Mattasi. Sýslumaðurin tekur eina bók upp úr taskuni og skrivar. Mattas situr niðursmokkaður á bríkini við eldstaðin, rennur tey smáu rottueyguni og turkar rakdropan við handarbakinum, hevur ivaleyst tikið teir partar fyri seg, at vera neyðarsligur, iðrandi syndari, sum skjýtur seg inn undir Guds og menniskjunnar miskunn. Sýslumaðurin spyr hann og fær svar. Skrivar. Tað er bert ein løta, so er hetta liðugt. Sýslumaðurin koyrir bókina aftur í taskuna og reisir seg, sigur við menninar: »Nú sleppa tit bara Mattasi, sakarmálið ímóti honum kemur fyri á vártingi[17] næsta ár.« Sýslumaðurin og prestur fara út í eitt hús at hitta eina konu, sum hevur verið til hjálpar á Fjørusandi. Aftur verður skrivað. Haðani fara teir inn aftur til Jósias. Nú er hann reinur, er komin í eina gestasong, hevur fingið eitt sindur at eta – tað skal farast varliga við tí, sum svøltað hevur -. Teir avráddu við húsfólkið um, at tey skuldu hava hann her, til hann var so frægur, at hann kundi berast út í prestagarðin, har skuldi hann so verða. Teir fara nú hvør til sín.

Øll bygdin er uppi á gosi, klyvjarossini ganga gloymd um bøin og sóknast sær eftir nøkrum stráum; amboðini standa skotin í jørðina á veltunum, alt fólk er heima í bygdini, tey flestu uttanum húsini á Fjørusandi. Alt arbeiðið er støðgað. Tað verður tosað, spurt og svarað, øtast yvir hetta eirinda-

**17**
*várting*. Ting var at líkna við tað vit kalla rættarfundir. Sakir vórðu viðgjørdar og dómar feldir. Tvær ferðir um árið varð ting hildið úti um landið – várting og heystting, har sorinskrivarin var dómari. Dómarnir kundu skjótast inn fyri løgtingið, sum varð hildið tríggjar ferðir um árið í Havn.

leysa bølmennið Mattas. »At hugsa sær til, pína eitt neyðardýr til at fáa jørðina frá tí, tað ...«

Tá kemur Dávur sum ketta upp úr høvdatrog: »Ja, nú standa vit øll her og kurra og ógvast yvir standin; men hví hava vit latið tað komið so langt; hava vit ikki øll vitað, hvussu Mattas á Fjørusandi var? Halda vit, at Jósias er tann fyrsti, sum ... Hvat hava vit hugsað, tá ið vit hava fylgt teimum neyðardýrunum til gravar, sum eru borin út frá honum? Men vit hava steintagt. Nú gjørdi Durita tað, vit skuldu havt gjørt fyri mongum árum síðani. Tí er best, vit tiga, telja túgvurnar á kirkjugarðinum og skamma okkum.« Dávur fór.

Tá verður tøgn, øll gána við, teska sínámillum, at nú kvøldar, best at sleppa sær aftur at húsum.

Tosið um, at Durita var farin einsamøll inn við Mattasi á Fjørusandi, tí hon var ein teys, datt alt í einum burtur; nú var hon so ófør: »Hygga Durita, hon er ímóti øllum!« ljóðaði tað.

**Arbeiðsspurningar**

Hvussu lýsir hovundurin tosið manna millum ?

6. kapittul

# Neyðstaddur fer, har matvíst er

Tíðliga morgunin eftir vekir Dávur. Durita er á fótum beinan vegin, letur seg í, gevur barninum, skiftir á tí og ber seingina við tí inn fyri stokkin hjá teimum gomlu, dryppar kúnni, gevur henni, setur morgunmat til foreldrini; lítli Eirikur fær sína lítlu mjólkarfløsku í høvdalagkrókin. Leypurin við vað, matskríni, roðklæðum, skølingum, hettu og vøttum stendur á fjósgólvinum, tekur hann á bakið, biður Jesus vera eftir og fer avstað.

Ein vælsignaður morgun. Eitt lítið lot høgt, klárviðrað, jørðin eitt sindur stirðnað. Bygdin svevur. Durita er hugað at fara. Men kortini! er ikki von við at vera í báti, firnast fyri at gera sær fyri skommum í hesum arbeiðinum – mannarópið virðir hon einki -. Men veri nú tað, sum tað vil, hugsar hon við sær; tað eg dugi ikki í dag, dugi eg í morgin, eitt sindur meir í ovurmorgin. Bara at herja á, uggar hon seg. Í hvussu er, hon má fáa innløgu, annars kann hon ikki halda hús. Hon gongur skundisliga inn eftir bakkanum út í støð.

**lynt** (at lynna) – leggja lunnar

Tá ið hon kemur at neystunum, hevur Dávur **lynt**. Havnar-Óli kemur eisini omanat, og prestur við honum; hann hjálpir teimum at draga, sigur við Duritu, at nú skal hann knýta henni norskar húkar á vaðið, og tveir í staðin fyri ein. »Havi havt hesar húkarnar við úr Noreg, tí mær varð sagt, at føroyingar høvdu so stórar onglar, at tað bar ikki til at fáa smáfisk við teimum. Vita nú, hvussu hesir roynast.«

Tey fóru ikki langar leiðir. Dávur helt sum so, at fiskur kundi vera líka væl innarlaga sum uttarlaga, nú einki var roynt. Hann leggur ein plink, Havnar-Óli tekur árarnar, og

hini bæði kasta. Dávur hevur fingið teimum krækling til agn. Sigur Duritu, hvussu hon skal skera hann og krøkja uppá. Hon er ógvuliga ófim við vaðnum, men hugdi væl eftir, hvussu Dávur gjørdi, og spurdi tá ið okkurt var. Dávur hevði ikki gáað eftir teimum fremmandu húkunum, men sat við fingrinum á snørinum og stundaði niður í sjógvin, rættaði viðhvørt andøvsmannin. Nú kennir Durita. Dávur lærir hana, hvussu hon skal halda hendurnar, tá ið hon dregur, ikki glaður við, at tað var hon, sum kendi fyrst. Hon kemur undir borð, men seinført hevur gingið. Tveir fiskar á, hon fær teir í bátin. Dávur gløir við, tveir fiskar? hann loypur til, krøkir av fyri hana og sær húkarnar: »Hvat er hatta fyri húkar, tú hevur tveir á vaðnum?« Hon sigur nú, at John Lieland prestur hevur knýtt henni teir undir. Norskir húkar.

»Skal hatta vera nakar bati?« spyr Dávur, »er mær so veikt at síggja, kemur ein vøkstriligur fiskur á, brotnar hatta.« Hann sker teimum beitur, lærir Duritu at krøkja uppá og fer aftur til sítt vað. Einki á. Durita kemur aftur við tveimum fittum smáfiskum. Tá sætar hon sær sjálv, umenn tað gongur heldur seint. Dregur triðju ferð ein stóran, góðan fisk.

Tá ótolnast Dávur: »Skuldi tað verið teir norsku húkarnir?« vil treyðum trúgva tí, men løgið hann einki kennir. Dregur upp og hyggur at agninum; nei, her er alt í lagi. Tá biður hann Duritu sleppa sær at halda við hennara vað eina løtu, »síggja um tað er tín fiskieydna, sum ger, at tú fiskar, og eg ikki.«

Tey skifta vað, og nú er tað Dávur, ið fiskar. Tað mugu vera húkarnir, eingin ivi í tí, einast tey um. Durita biður hann bara hava vaðið fyri dagin, tí hann er fimari, kemur meira burturúr. Hon stendur við hansara vað og fær onkran einstakan fisk. Men nú einaferð kennir hon, og tað er

tungt. Dávur býður sær til at draga fyri hana. »Nei, lat meg royna,« sigur Durita. Hon kemur undir borð, Dávur stendur við kleppinum, heldur tað er kalvi. Tá er tað ein stór skøta.

»Nei, hatta taka vit ikki inn. Krøk bara úr og lat fara,« sigur Dávur og lær við.

»Nei,« Durita grípur kleppin, søkir og hevur skøtuna í bátin.

Tá ógvaðist Dávur: »Tað má eg siga, hatta var eitt tak, sum eg havi ikki sætt ítari av nøkrum manni.«

Tey fáa tríggjar rakstrir og gilt av fiski, leggja ein annan plink, og har bragdar eisini. Fara at landi í góðari tíð og hava fingið væl. Meðan tey rógva inn eftir, leggur Dávur inn, loysir húkarnar hjá Duritu undan og koyrir í lunnan: »Ikki vert at vísa hetta fyri nøkrum,« knýtir tann vanliga húkin undir aftur.

Tá ið tey koma aftur í støðna, stendur tíggjundatakarin[18] á sjóvarklettinum, smílkar so undarliga; tað man vera at manningini. Men nú hann sær fiskin, heldur hann fyri: »Tað er fiskiskapur hjá tykkum.«

Tey býta í fýra, ein part til bátin.

Skøtan verður ikki býtt, hana eigur Durita. Dávur stendur og lær uppiyvir henni: »Her í bygdini er skøta ikki fólkamatur; onkur av teimum eldru monnunum hongdi ravarnar upp og kókaði teir ræstar; men tað var einki umhildið.«

»Nei, eg ætli heldur ikki at eta hana, men kóka hana til kúnna, sum so harðliga treingir til alt, hon kann fáa,« sigur Durita.

»Ja, tað skalt tú siga,« tekur Dávur undir, »hetta havi eg ikki hugsað um; sjálvandi er ogn í henni til kúnna. Nei, tú Durita, tú skammfer okkum allar, sum betur skuldu vitað.«

**18**
*tiggjundatakari* er tann sum er settur at krevja tíggjund. *Tíggjund* er ein tíggjundapartur av veiðu og grøði, sum skuldi latast sum eitt slag av skatti. Kongur, prestur og kirkjan skuldu hava hvør sín triðing av tíggjundini av t.d. fiski, seyði (goldið í ull), fugli, hvali og korni. Sýslumaðurin hevði ábyrgdina av at krevja tíggjund.

Hann tekur skøtuna sundur fyri hana, so hon er lættari at fáa at húsum.

Durita fyllir sær partin í leypin og ber hann heim á hjalsgólvið.

Eirikur situr á útgáttini, tá ið hon kemur: »Áhá, tú ber tungt!« letur í honum, »tað hevur bragdað hjá tykkum.«

»Ja, hetta er ein veiðidagur,« sigur Durita og setur av sær fyri hjalsdurinum, fer inn eftir lyklinum og letur upp, stoytir fiskin inn á gólv og fer undir aftur leypin: »Eg fari inn aftur einaferð.«

»Ha, er meira enn?« undrast gamli.

»Nei, einki soleiðis, ein skøta liggur eftir, sum er góð at kóka til kúnna,« so er hon farin.

Gamli raggar út í hjall og setur seg á gáttina, »ikki vert at veiðan liggur óvard, her er bæði rotta og kattur, sum herjar á, tá ið nakað er.«

Nú Durita hevur fylt sær upp í leypin, kemur Lieland prestur har, býður sær til at lyfta upp á hana: »Havnar-Óli sigur mær, at húkarnir royndust væl?«

»Ja, mítt vað fekk meiri enn tríggjar partarnar av tí, sum kom á bátin, tað eru húkarnir, ið tað gjørdu.«

»Í morgin skal eg biðja Óla hava tveir húkar við til Dáva eisini.«

Tey róðu út fýra dagar upp í slag og fiskaðu væl. Tá kom ruskveður.

Veltingarmenninir, sum hoyra frá fiskiskapinum, missa hugin til bøarbeiði. Standa og síggja henda blanka fiskin fyri sær. – Síðani hesi trý, ja, Dávur at siga einsamallur, kundi fáa so nógv, mátti vera ørgrynni av fiski til. Teir løgdu doyin á at fáa veltingararbeiðið frá hondini. Tað kom ikki út, at Lie-

land prestur hevði givið teimum nýggjar húkar. Tað kundi bíða fyri fyrst at siga frá tí.

**andað at** – hjálpt

Hvønn dag bar Durita fisk niðan á Brekkugarð til Onnu og segði, at hetta var fyri, at tey høvdu **andað at** teimum gomlu, tá ið tey sótu í hjálparloysi. Onnur, sum ongan innløgumann høvdu, ella sótu illa, fingu eisini pottin uppyvir, hvørja ferð fýramannafarið kom við fiski á land.

**ljóari** – lufthol og roykhol í takinum

Dagarnir gingu. Nú var hvønn dag feskt til matna í Eirikshúsi. Drýlur og livur til morgunmatar, kókaður fiskur til døgurða, greytur og mjólk til nátturða. Kúgvin fekk ríviligt av slógvi og fiski í soðið hvønn dag. Tey gomlu bæði erraðust meira og meira upp, og mjólkin undan kúnni øktist væl. Í hjallinum hekk bæði greipaður og ráskorin fiskur. Gamli Eirikur hevði fingið **ljóaran** lidnan, Durita hevði hjálpt til at seta hann í; so nú var fjósið bæði ljóst og frískligt. Dávur hevði á orði, at vindeyga í fjósinum her í bygdini, tað var bara í prestagarðinum og í Eirikshúsi. Tey bæði, faðir og dóttir, høvdu eisini fingið hjallin heilan aftur. Gamli hevði sitið og telgt trænaglar um kvøldini, og rimarnar vóru komnar uppfyri. Eirikur læði at sær sjálvum, segði, at hann kendi á sær, hvussu hann yngdist upp aftur dag undan degi.

Durita legði á at velta eplir nú í uppiløguni. Tað var skjótt, tunnulendið var liðugt og køsturin tómur; sjálv bar hon tøðini, tað var nú ikki tann vegurin. – Nógv var at takast við. Nú var hoyggið næstan uppi, men ikki vildi Durita lata kúnna í hagan, tí har var ov lítið at fáa; tá tók hon sær fyri at skera lyng til hana. Og væl bar til, kúgvin trivnaðist hvønn dagin, tí hon fekk so nógv gott afturat fóðrinum hvønn dag, og mjólkin øktist so líðandi.

Hvørja ferð, Durita fór eftir torvi, hevði hon stokkar við; tað mátti bindast upp á tey gomlu, bar ikki til at hava tey so

ótrivalig, tað var ikki líkinda plagg uppi á teimum, tá ið hon kom hagar. Men tað fór at batna so líðandi. Nú var mamman vorðin so birg, at hon var komin upp aftur at sita og hevði altíð einar stokkar í hondini. Tað var nú mest fyri onnur, so hon kundi gera lít fyri ein part av húshaldinum.

– – – – – –

Váringin var liðug. Rossini vórðu leidd út um eingjargarðarnar, fingu bokslið í skortin og løgdust at pilka sær okkurt til matna, slitin og rak. Varð várið toluligt, kundu tey kanska koma seg eitt sindur aftur til torvreiðingina; men rossarakið er tiltikið, tað er ikki soleiðis at fáa úr aftur.

Útróðurin kom í aftur, teir stóru bátarnir fóru av lunni og róku havróður. Men fýramannafarið hjá presti var tó tann bátur, sum legði mest uppá land til partin. Hetta varð nógv umtalað í bygdini, gitt í eystur og vestur um, hvussu tað bar til. Væl var Dávur dúgligur maður og visti allar leiðir, men ikki øðrvísi enn so mangur annar. Summir høvdu verið og sneytað í bátinum hjá teimum. Ja, tey gjørdu meira av at fáa sær agn úr strondini; men tað skuldi ikki gjørt tann munin. Summir av ognarmonnunum høvdu hug at tala at Báva, tí hann lá altíð og oyddi strendurnar fyri krækling[19] og sovorðið. Væl átti hann fýra gyllin; men tað var nú alt markatalið, sum átti strondina. Hetta fekk kortini so lítla undirtøku, at tað datt burtur aftur.

Tá ið leið út á summarið, datt tann støðugi útróðurin burtur, varð bara flotað út at fáa til matna; tí nú bar ikki til at heingja upp longur, og sum prísurin var við handilin, loysti tað seg ikki at salta fiskin í tunnur at selja. Men nú kom eisini so nógv annað at takast við á landinum – torvið, várfjallið, akrarnir at lúka.

Tá ið fýramannafarið seldi turrfiskin, tey høvdu hongt, til

**19**
*oyddi strendurnar fyri krækling.*
At taka krækling fram við strondini vóru lunnindi, t.e. rættindi, sum lógu til jørðina. Onnur lunnindi vóru: tari, rekaviður, fuglabjørg, kópalátur.

handilin – prestur fór viðhvørt til Havnar við tíggjumannafari embætis vegna, og so fingu tey hann at taka fiskin við – fekk Durita goldið ta skuld, sum Eirikur hevði í handlinum, og keypti eitt árskorn av byggi, fekk tað til bygdar aftur við bátinum.

Ein dagin um hetta mundið kemur Hávarð bóndi í Stórustovu til Eirik og biður smíða sær eina balju. Hann játtar, smíðar baljuna toluliga skjótt. Onnur síggja, hvat Eirikur hevur gjørt, og vilja hava hann eisini at gera okkurt keráld fyri seg. Eirikur játtar og smíðar, áræðið veksur, og hann kennir seg rættan mann aftur. Søknaðurin økist, bæði í bygd og úr bygd. Eirikur hevur nóg mikið fyri hendurnar, tí enn brúkti fólk kerøld bæði til matíløt, vatníløt, mjólkaíløt og til klædnavask. Góðveðursdagar sat Eirikur úti fyri durum í sólini við **laggajarni** og bogknívi og telgdi. Menn komu framvið og tosaðu; hetta dámdi honum væl, raskur var hann at tosa; men arbeiðið legði hann ikki frá sær, tað gekk sína gongd.

**laggajarn** – amboð til at skera fyri til botnin í stavaílati

Elin var farin aftur at síggjast út fyri durum, út í hjallin, raggaði at lækjuni eftir einari vatnbyttu, og hon matgjørdi, tá ið Durita var frá húsum, røkti lítla Eirik. Jú, lívið var av álvara komið aftur í Eirikshús.

– – – – – –

Tá ið torvskurðurin kom fyri, legði Durita eisini hakarnar **á steinin**, tók leypin á bakið og fór frá húsum at skera torv. Nú var væl grógvið; lív var vent aftur bæði í bø og haga. Fannirnar vóru bráðnaðar úr fjøllunum, áirnar minkaðar. Mangastaðni, sum vatnið hevði fossað niður av fjøllunum, vóru nú bert svartar **veilur** í fjallasíðunum, sum summarsólin glæsti á. Miðtindur stóð strunkur og bulmikil við teimum báðum risahornunum á toppinum og dagaði dikst uppi í tí blán-

**á steinin** – á hvørvisteinin at brýna

**veilur** – gjáir, gil

andi himmalinum. Fuglurin leikar og letur, smálombini fara í flokkum um hagan, kimilig og kát.

Nú Durita kemur fram, stendur ein javnaldri hennara og sker í Eirikshúsheiðunum. Hann man vera farin á miðjari nátt; tí garðurin er longu langur. Hann er yngri sonur á Brekkugarði, sonur Onnu matmóðir, beiggi Marina lítlu, sum hevur verið Eirikshúsi so góð, tá ið tey gomlu lógu í hjálparloysi. Pápin var deyður fyri nøkrum árum síðani, omandottin í bjørgunum, ein eldri beiggi, Niels, er tilstundandi bóndi.

Jesar lær uppá hana, tá ið hon kemur: »Nú kom tú ov tíðliga, hevði tú bíðað til í ovurmorgin, so hevði eg kunnað sagt tær, at torvið var skorið.«

»Ja, men góðasti Jesar,« sigur hon, »tú kann ikki nýta tína tíð til at hjálpa okkum, annað hevur tú at gera enn so.«

»Jú, vit fáa arbeitt garðin bæði sundur og saman, fyri tí um eg taki hondina í við torvskurðinum hjá tykkum. Vit hildu, tú hevur so nógv at takast við, og torvskurður er einki konufólkaarbeiði soleiðsini.

Tey seta seg á vøllin eina løtu. Hann turkar sveittan av andlitinum – ljóshærdur, stórur maður, sterkt bygdur, bláoygdur, av vakrastu monnum, lítillátaður og blíðlyntur. Hann ger av, at hon fer at bera burtur, og hann sker tað, sum skerast skal. Soleiðis verður tað.

Durita fer í næstu heiðar, sum hava eld, og biður um lív, laðar grúgvu og kyndir upp, setur útá, so tey fáa ein heitan munn. Dagurin gongur sum eitt spæl. Tey fylgjast heim aftur um kvøldið, og hann ber leypin fyri hana líka í túnið; so fer hann til hús.

Dagin eftir eru tey aftur saman á heiðini. Tá ið hon kemur um morgunin, hevur hann longu gjørt dags verk og held-

ur á langt út á kvøldið, til tey halda, at ársbrennið er komið undan svørði. Lív er á grúgvuni frá í gjár, og tey heita sær ein munn. Kóka døgurða, sum dagurin líður, eta. Hvíla seg. Tosa saman og verða vinfólk. Eyguni siga tað. Hjartalagið. Eingi orð fara ímillum um hetta. Tøgn er í so mongum føri meir enn søgn. Úti á kvøldinum er alt torvið komið útum. Aftur ber hann torvleypin fyri hana heim í túnið.

»Hatta er tann tittan, ið er,« tosa konurnar í bygdini um Duritu, »nú er hon aftur har og krøkir seg uppí mannfólkið. Og í hasum fýramannafarinum, skammurin viti hvat tey havast at har; presturin mátti ikki viljað lænt teimum bátin at beistast í. Jesus náði okkum, mannfólkini eru galin uppi í henni!«

Alt gongur sína jøvnu gongd í bygdini. Summarið fer so líðandi. Bátar flota út so mikið, at fólk fær feskt, men heldur ikki meir. Grindir koma, Kervík er hvalvág. Tað er stórhending, tá ið ein grind doyr. Bygdin fyllist av fremmandafólki. Øll lívast upp. Tað spyrjast tíðindi. Kunningar hittast, dansur og stuttleiki, sum setur ein ljósan dám á alt. Fólk fáa nøgdir av mati upp í hendur; nóg mikið til allan veturin og várið út eftir. Í Eirikshúsi kemur eisini ársbrúk av spiki, sum verður saltað niður, tvøst bæði til húshaldið og kúnna, væl og virðiliga saltað; tí nú er ikki tann ársins tíð, at stórvegis kann heingjast.

Hoynaðin kemur og fæst frá hondini, kornið verður bjargað, skurðfjøllini gingin, árið er gott, bæði við grøði og seyði.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?

Hvussu er sambandið ímillum Duritu og Jesar?

7. kapittul

# Ilt er í lótum loynt

Tá ið kemur út á heystið, og útróðurin verður rættiliga tikin upp aftur, kemur Dávur ógvuliga uppreittur til Duritu og sigur, at nú hevur formaðurin í Laðabátinum, Hanusar-Óli, verið hjá sær og krevur, at hann kemur at rógva við sínum báti, tí ein av monnunum er vorðin sjúkur. »Eg svaraði,« sigur Dávur, »at tað kann eg ikki, tí so leggi eg fýramannafarið á landi.«

»Tað er tað sama,« svarar Hanusar-Óli, »mín bátur hevur rættin fram um fýramannafarið eftir gomlum siði; kemur tú ikki, vendi eg mær til sýslumannin.«

»Eg mátti honka eftir,« sigur Dávur, »men fór til sýslumannin, segði hvussu vorðið var, um hann kundi ikki hjálpa mær burtur úr hesi knípu.«

»Ikki vegir til,« segði sýslumaðurin, »soleiðis er gamal siður í oyggjunum, og tað stendur ikki í mínari makt at broyta tað.«

»Og hetta *er* so, Durita, eg eri ikki tann fyrsti, ið verði tvingaður inn á bát; tann ognarleysi hevur ikki loyvi at nokta, hann er ikki fríur maður í hesum, líka lítið sum í so mongum øðrum. Men lat teir bara kúga okkum. Tað kemur ein dagur, kanska eg uppliví hann ikki, tá ið vit bróta hetta av okkum.« Hann tekur teir norsku húkarnar upp úr lummanum og rættir Duritu: »Tak tú húkarnar og goym teir; kanska maðurin verður frískur, og eg sleppi við tær aftur. Illanstíð verði tað veitt við hesum húkunum á báti, sum eg verði noyddur inn á.«

»Hetta er hugstoytt, Dávur,« sigur Durita, »men kanska

tað fer at taka seg betur upp, kundi verið, at maðurin skjótt er frískur aftur.«

»Ja, tað er einasti uggin,« sigur Dávur innhugsin, »hann kann verða frískur!« Dávur fer niðan aftur til sín sjálvs ovursintur. Hetta er ikki fyrsta bragdið, Hanusar-Óli hevur elvt honum; tað var hann, sum kom og tók gentuna frá honum á sinni, og hevur havt hana at pína og plága síðani. Nú nýtir hann bátsbandið[20] ímóti honum við.

Maðurin varð ikki frískur aftur. Hann doyði heilt skjótt av hálsasjúku, frá konu og einum smádreingi. Hetta elvdi, at Dávur mátti festa seg til at rógva við Laðabátinum eitt hálvt ár.

Tann dagin, bygdarfólkið fylgdi tí deyða til gravar, kemur Dávur og sigur við Duritu, hvat hent er, at nú er eingin vón fyri hann at sleppa aftur við fýramannafarinum í bræði.

»Tað má so vera,« sigur Durita, »tak tær tað bara ikki so nær, Dávur!«

»Jú, tað taki eg mær nær,« sigur Dávur, »nógv fyri at vera kastibløka millum bátarnar av einum sovorðnum óargadýri sum Hanusar-Óla. Men eg havi sagt tað við hann, at hann skal verða **tvær ferðir fegin** við at hava noytt meg inn á bátin hjá sær.«

»Nú má tú ikki gera **feigdina** um teg, Dávur,« sigur Durita.

»Nei, tað er hann, sum hevur bent feigdina á meg; eg má hava lívsins rætt til at benda hana aftur á hann. Leggur hann nú fýramannafarið á landi alt heystið úteftir, skal hann kenna mína hond; hann skal eisini sleppa at liggja á landi!« Hann fer skundisliga frá henni.

Morgunin eftir fer Durita eftir torvi. Fetilin um bringuna og stokkar í hondunum. Nú hittir hon Jesar á leiðini. Tey

**20**
*bátsbandið*. Fyrndargomul lóg ella siðvenja, sum noyddi menn at rógva út við bóndans báti og álegði bóndum at halda bátar til havróður (sí fylgiskjal 4). Var í gildi til 1865.

**tvær ferðir fegin** – hann hóttir hann; hann skal angra tað og verða fegin at sleppa av við hann aftur

**tú gert feigdina um teg** – elvir til vanlukku ella deyða

støðga og tosa. Hann hevur á orði, at nú kemur hon at liggja á landi – um enn hon vildi hava hann til bátsfelaga í staðin fyri Dáva: »Eg eri heldur ikki heilt eiðasørur fyri at vera miðamaður,« lær hann uppá hana.

Duritu er eitt sindur dátt við; tí hetta er meir, enn hon hevur droymt um, at hon skuldi fáa hann til bátsfelaga, enntá uttan at biðja hann. Støðgar eitt sindur á, áðrenn hon svarar. Visti ikki rættiliga, hvussu hon skuldi siga, fyri at hann skuldi ikki síggja, hvussu ovurfegin hon var.

Tá fer hann at læa: »Ja, tú misfatar meg væl ikki, Durita? Tað er ikki fyri at yvirhanga teg. Eg vil fegin vera saman við tær; tí annars hevði eg ikki boðið mær til; men tú má ikki ræðast meg ella kenna teg knípaða av mær.« Hetta, hann sigur, kennist so ærligt og væl meint, at hon fer eisini at læa og sigur: »Eg eri meir enn glað við, at tú vil koma við okkum. Nei, tað var ikki tí, at eg ræddist teg, eg dró á at svara; men eg var so ovfarin, Jesar, av, at tú vildi koma á bát við sovorðnari manning. Høvdu vit enntá verið fýra tøl; men eg veit ongan at biðja.«

»Ja,« sigur Jesar, »tað hevði verið lættari, vóru vit fýra; men lat heldur vera sum er; tí tú veit, at teir, sum varða av teimum stóru bátunum, hava ilt eyga á fýramannafarinum; fullmanna vit tað nú, fara teir kanska at taka sær um reiggj at leggja okkum á landi. Frægari, um vit eru bert trý tandur, sum teir kanska meira læa at enn taka í álvara, hóast tit hava yvirgingið teir í fiskiskapi. Eg hugsi, at hevði Lieland prestur og Hávarð bóndi ikki verið tykkum so góðir, høvdu tit longu verið løgd á landi. Teir báðir hava rætt *tað* at verja seg við, at báturin tók bert ein mann. Havnar-Óla vil eingin hava á bát, og tú ert eitt konufólk, teg kann eingin tvinga inn á bát.«

Durita hvøkkur við: »Hvat sigur tú, dámar teimum ikki, at vit fara á flot, gera vit ilt fyri nakran, at vit royna at fáa nakrar fiskar?«

»Nei, tað skuldi so verið,« sigur Jesar, »men teir vilja ivaleyst ikki, at nakar bátur skal koma sær framat uttan teirra egnu.«

Um kvøldið fer Durita til Dáva at siga honum, hvat ið hent er, og spyr, um hon nú kann geva Jesari teir norsku húkarnar, tá ið tey fara á flot aftur.

»Ja, vælsignað, gev honum húkarnar,« sigur Dávur glaður, »har sær tú, nú er Jesar komin við, hann er tann fjórði. Nú fara vit at leggja ráð upp um at fáa okkum egnan bát. Eg líti á, at eg verði ikki longur á Laðabátinum, enn hetta hálvárið, sum eg havi fest meg, og tá skulu vit hava okkara egna bát lidnan. Vit fýra skulu tala nærri um hetta, áðrenn langt um líður. Eg eri ikki so frægur, at eg veit, um smámaðurin hevur ikki loyvi at hava bát, ella tað er hetta, at teir umvegis kunnu verða forðaðir; men tú er skrivikøn, tað ber til at senda bræv til onkran, vit hava álit á, og spyrja um hetta.«

»Hvat heldur tú um Jesar?« spyr Durita.

»Av bestu monnum,« sigur Dávur. »Tú kundi ikki betri fáa. Hann er sum vit. Brekkugarður eigur onga ognarjørð, bert kongs[21], so hann verður barur, tann dag Niels, beiggi hansara, festir. Jú, hann er sum tú og eg.«

Morgunin eftir boðar Jesar til útróðrar. Hann hevur verið úti um seg við agni, hevur eisini hugt at bátinum, tí Havnar-Óli hevur verið og sagt frá, at allir tollarnir í øðrum borðinum vóru kvettir av. Jesar hevði einki sagt, men hugsaði sítt um orsakan til hetta, var farin og hevði gjørt tollarnar aftur. Annað sást einki vera komið upp á bátin, sum ikki løgið varð; hann stóð fyri afturlatnum hurðum. Lás var ikki

**21**
*kongsjørð* var í stóran mun jørð, sum kongur yvirtók eftir trúbótina. Undan trúbótini átti kirkjan hesa jørð, hon hevði fingið hana sum skatt, bøtur ella avlátsgjald frá fólki. Kongur nørdi somuleiðis sínar ognir við skatti og bótum. Kongsbóndin hevði garðin, men skuldi gjalda kongi leigu. Kongsgarðurin fór til elsta son, hann bleiv ikki lutaður sundur ímillum arvingarnar. Kongsjørðin bleiv fyrr umsitin av kongsins embætismonnum, sýslumanni og fúta. Teir skuldu krevja leigu frá kongsbóndanum. »Fáur harmar fútadeyða« er eitt orðafelli frá teirri tíðini, tá ið fútin var óvælkomin gestur í hvørjari bygd í Føroyum. Á okkara døgum eigur landið kongsjørðina, og jarðarráðið hevur umsjón við henni.

á kortini; tað var ikki skikkur í bygdini. Báturin var nú eitt lasafar, helt Jesar, meira at siga eitt burturkast, sum dugdi ikki til annað enn at flota út at dyrgja við okkurt kvøldið.

Tá ið tey koma í støðna, eru teir stóru bátarnir farnir, so har er einki annað fólk enn Lieland prestur, sum fylgist oman við Havnar-Óla at hjálpa teimum at draga. Hann fær høvi til at geva Duritu nakrar húkar afturat, »skjótt at slíta burtur,« heldur hann. Sigur eisini við hana, at nú skulu tey ikki býta bátspart longur, nú verður tann stóri báturin rikin, so at tað er ikki fyri neyðini.

Tey fara ikki langt henda morgunin. Jesar sigur, at sær dámar ikki litin á luftini, »óvist hvussu dagurin verður.«

Áðrenn tey koma á fiskileið, gevur Durita Jesari teir norsku húkarnar, sum Dávur hevði havt, og biður hann binda teir undir, vísir honum, hvussu prestur hevur bundið upp á sítt vað.

Jesar legði ein plink, og tað bragdaði. Tey fáa ein góðan rakstur, rógva eina ferð aftur. Tá er minni. Taka burtur úr stað, fáa aftur heilt væl av góðum fiski. Men dagurin varð stuttur; vindurin kom rættiliga skjótt. Jesar beyð at draga upp, loysa loynihúkarnar undan; so fara tey til árar. Koma at landi í øllum góðum við væl av fiski. Tey koma at húsum. Tá er stormur. Einki sæst til bátarnar, sum hava verið á havinum.

Øll bygdin er uppi á gosi. Konufólkini ganga tigandi og gera sítt arbeiði, eru úti á túninum hvørja løtu og hyggja út yvir havið, sum sortnar í storminum og hvítnar av brotum. Tað setir at hjartanum, tá ið hvirlurnar bresta á og ríva í húsini. Teir gomlu, uppiløgstu menninir ganga og darta, eingin friður er yvir teimum, fáa sær stav í hondina og fara oman at sjónum. Ganga eftir bakkanum, streva seg fram til tangar og

nes, har teir best kunnu síggja, hvussu líkindini eru. Teir vita alt um streym, nær ið bátarnir eiga at vera komnir so og so langt, fyri at alt skal ganga væl; eru teir ikki tað, hava teir gomlu ringt mót, síggja bátarnar fyri sær í ólíkindunum, ynskja sær at verið við; so skuldu teir tikið tey og tey ráð, líta teimum yngru ikki til at bjarga sær í sovorðnum veðri og síggja feigdina vera úti. Teir gomlu hava tað stríggið. Børnini síggja, at okkurt óvanligt er áfatt, øll eru so stúrin. Spyrja mammu sína, men fáa einki svar: »Tað er einki, neyðardýrini! farið tit út aftur og spælið tykkum. Tey spyrja ikki meir, fara fálig út aftur; men leikur og spæl verður av ongum, øll bygdin gongur í ótta. Ein bátur togar aftur at landi úti á kvøldinum, hann fór fyrstur til árar.

Um hann visti nakað um hinar bátarnar?

»Nei, einki. Sýnið var so ringt, tað var illveður.«

»Hvar eru hinir bátarnir?« spyr øll bygdin; men eingin veit at svara. Tað verður gitt, tosað og vónað – eisini givið upp at vóna. Neyðin er stór. Ein svøvnleys nátt varð gjøgnumlivað, fyrraparturin dagin eftir við. Tá stillaði av, men sjógvurin avveltur. Enn tann sama óvissan. Neyðin var ræðulig. Eingin tordi at spyrja hvønn annan longur, eingin tordi at gita. Bygdin steintagdi. Neyðin var óendalig. Úti á seinrapartinum komu bátarnir aftur; teir høvdu ligið inni á børmum og vart seg. Hesa ferð komu allir heilir heim. Bygdin livnaði upp aftur. Men tað gekk mangan verri. Tað kundi ganga vikur, og einki frættist; so kundi ein saknaður bátur spyrjast aftur úr eini aðrari bygd, eini aðrari oyggj – ella tað sannspurdist, at menn høvdu **borið kjølin á baki**. Viðhvørt spurdist ongantíð frá, bert tíðin fekk fólk einki at vænta meir. Sovorðnir menn, sum einki spurdist aftur frá, livdu mangan í sinnunum sítt dulda lív. Sagnir komu upp um, at

**bera kjølin á baki** – ganga burtur

teir seinri vóru sæddir burtur í øðrum londum, at teir enntá høvdu verið aftur í heimbygdini við fremmandum skipi, men tordu ikki at gera vart við seg, tí teir vóru tiknir av ófriðarmonnum. Hesin óttin lá altíð og bøldi í bringuni, so vóru bátar á sjógv; tey, sum heima sótu, vóru ongantíð trygg, tað, sum koma kundi, hótti altíð.

Heystið líður. Bátar rógva javnan út. Fiskiskapurin er góður.

**Arbeiðsspurningar**

Hvør er munurin at vera sonur á kongsgarði og ognargarði?
Hvørjar ófriðarmenn kann talan vera um? Var hetta so í veruleikanum?

**skørr** – hvassur klettur, sum stingur fram ella upp

8. kapittul

# Illmenni ilt órar

Ein dagin tíðliga í jólaføstuni, tá ið bátar koma aftur av havinum, hendir Laðabátinum eitt óhapp, teir koma togandi í hørðum andróðri um ein tanga, tætt í klettinum. Beint, tá ið mest um ráddi at vinna suðurum, brotnaði árin hjá Dáva, báturin skeytst, rendi á eina **skørr**, og hol kom á. Menn lupu til og fingu hildið eitt plagg niðurá, aðrir oystu. Teir tóku norðurfrá aftur, og tað eydnaðist at sleppa inn av streyminum á eitt lítið innvik og halda bátin flótandi so leingi, at teir fingu sett hann inn á ein lítlan sand fyri einum gjáarmunna. Allir sluppu upp á land og drógu bátin eitt sindur framí. Fingu ikki drigið hann so langt, sum opið var, tí ein fossur kom niður úr gjónni, so um run kom, stóð hann ikki sjófríur. Men nú mátti vera sum var. Teir standa so allir har bátbrotnir og hyggja at skaðanum.

»Stíla nú fyri, formaðurin, hvat ið gerast skal; tað má vera skjótt,« sigur ein av bátsmonnunum harðliga.

Hanusar-Óli svarar: »Tað er at royna at binda bátin, so væl vit kunnu.« Hann fer at hyggja eftir, hvussu tað liggur fyri at fáa nakað at binda um, biður onkran taka togið av mastrini. Eingin ger tað; men Dávur sigur: »Hugsar bátsformaðurin einki um menninar? Vit eru heldur ikki sjófríir her, vetrarnáttin er long, eingin veit, hvat ið henda kann. Var tað ikki best at hugt okkum eftir líkindum at sloppið eitt sindur upp í bergið, meðan dagur er?«

Formaðurin svarar ikki; men allir fara at kanna eftir, hvussu vorðið er. Líkindini tykjast vera vánalig; men tveir klúgva upp á ein pall; haðani gongst at kalla einki til víks.

Men uppiyvir síggja teir eina trom, sum kundi verið tromin á einum rókarkálva. Einki annað stað tykist vera bjóðandi til at sleppa uppfrá. Teir hópast nú uppi á pallinum allir uttan formaðurin; hann stendur niðri við bátin, tekur ein fótahunn og roynir at skorða hann fastan í einari kloyvu at binda bátin í.

Menninir spráka fyri at fáa ein upp á tromina, teir síggja; men tað verður torført, pallurin er so lítil, í hvussu er so smalur. Men hetta er einasta vón, halda teir. Tveir mans verða settir lið um lið upp við berginum, ein annar verður stýðjaður upp á akslarnar á teimum. So er at fáa triðja mannin upp á akslarnar á tí ovara manninum. »Hvør býður sær til?« spyr Dávur. Eingin svarar. Hann rópar niður á bátsformannin: »Heldur tú teg til at royna tað?«

»Nei, royn tú, Dávur!« rópar formaðurin.

Dávur gevur seg til. Men nú er at sleppa upp á akslarnar á tí ovara manninum, tað er takið. Klývur hann upp eftir teimum, verður ávøgan so stór, at teir fara útav, tí teir standa so reystir, pallurin, teir standa á, er so smalur. Teir mugu royna at taka mastur og árar at stýðja við og stinga Dáva upp. Teir tala seg saman um, hvussu best er at gera. Dávur tekur dragið um herðarnar, so fer hann varliga at klúgva upp. Teir stinga árar inn undir troyggjuna á honum, aðrir stýðja inn móti berginum, sum teir best kunnu; tað er tað mest umráðandi. Teir stinga hann upp, spakuliga og varliga fara teir um. Dávur kemur upp á akslarnar á tí ovara manninum, fær hendurnar um tromina, tekur seg upp so hann sær, hvussu vorðið er: »Har er eitt loft matað inn í royðulindina, ein stubbi av rók báðu megin at síggja. Her kann væl ein bátsskipan sita trygg. Stýðja tit nú, so eg fái hendurnar leysar og tikið togið, so haldi eg meg til at sleppa uppá.« Allir menn-

inir við árunum hópa seg um hann, stilla seg sum best fyri, biðja hann so sleppa hondunum. Tað ber til. Hann ger skjótt av, fær togið um ein knagga og tekur seg upp á. Tá er eitt fagnaðarróp frá monnunum niðriundir. Dávur fær endan fastan har uppi, letur so togið niður til teirra, biður um eitt band afturat. Ein maður rópar av pallinum á formannin, sum enn stendur niðri á sandinum, um at handa teimum spennini.

»Eg havi bundið bátin við teimum,« rópar Hanusar-Óli.

Tveir leypa niður av pallinum og loysa tey, handa tey upp á pallin. Dávur fær tey upp.

Tá rópar Hanusar-Óli ovursintur: »Er tað tú, Dávur, sum sendir menn niður at taka togini úr hondunum á mær?«

»Nei, tað havi eg ikki gjørt, bað bara um eitt tog, skulu vit fáa menninar upp, mugu vit hava bond.«

»Nei, eg haldi, tú skuldi hildið teg eitt sindur spakan, Dávur, tað var tú, sum breyt árina og rendi okkum á land.«

»Ja, eg breyt árina,« svarar Dávur hvassliga, »men tú stýrdi; hvør av okkum heldur tú tað var, sum skuldi halda bátinum beinum?«

Hanusar-Óli svaraði ikki.

Tá ið Dávur hevur fingið bandið, setur hann seg væl fyri og letur endan niður: »Gerið nú tann leysa endan á ein mann, hann roynir so at lesa seg upp eftir tí fasta, eg hjálpi honum, tað eg kann.«

Tað bar væl til. Og hvørjaferð ein maður kemur upp afturat, er ein meir at draga, so nú er vunnið. Teir taka øll matskríníni úr bátinum, vatnkaggan, roðklæði og segl, loysa vaðini úr, og taka øll snørini upp við; eingin veit, hvat ið henda kann. Mistu teir nú bátin – tað kundi koma run í nátt – ella skelti alt av í ísi, so fór at standa á at sleppa aftur á tann lítla

sandin hjá teimum. Allir menninir verða drignir upp, men formaðurin fonglast enn har niðri við bátin. Teir rópa á hann at koma nú, tí dagurin er skjótt uppi. Tá kemur hann ógvuliga treyður og illfýsin. Teir fáa hann upp eisini.

Nú var hálvmyrkt, og eingin hugsaði um at klúgva longri upp sum nú var, takka til teir sótu sjófríir. Teir fáa sær at eta úr matskríninum, leska seg á vatnkaggan oman á og kenna seg av illum væl fyri. Lata seg í roðklæðini, hettu og vøttir, leggja seg tætt lið um lið, og seglið út yvir seg. Hetta er undir einum lofti, so um eitt æl skuldi komið, nær tað teimum ikki, sum ættin er nú. Teir leggja seg at sova, móðir av róðri og øllum hesum spenninginum og hóvastákinum, sum stóðst av bátbrotinum.

Tað vóru ikki allir, sum vóru so væl fyri at sova; teir, sum áttu part í bátinum, lógu og ræddust fyri at missa hann. Flestir vóru teir, sum ongan part áttu, men vóru húskallar ella noyddir inn á bátin soleiðis sum Dávur.

Bátsformaðurin var ringast fyri, hann átti mest í bátinum; men tað var ikki tað versta. Tað var hann, sum stýrdi, og tí var tað hann, sum millum manna fekk skuldina fyri, at teir rendu á land. Afturat var hann so illa fyri, at alt hann gjørdi, eftir at teir vóru komnir upp á tann lítla sandin, var burturvið. Tað var jú einki at gera við bátin; kemur **run**, so fer hann, og eingin kann bøta tað. Tað einasta skilagóða var, at menninir beinan vegin, áðrenn náttin kom, royndu at klúgva sær upp frá onkustaðni, soleiðis sum gjørt var. Og so skjótt menn koma aftur til bygdar, verður breitt út fyri øllum útróðrarmonnum, hvussu illa bátsformaðurin royndist. Og nú liggur hann og minnist tað, sum Dávur segði við hann, tá ið hann noyddi hann inn á bátin hjá sær: »Tú verður kanska tvær ferðir fegin av mær, noyðir tú meg inn á bátin hjá tær.«

**run** – smáar aldur, brim

Breyt hann nú árina við vilja? hví skuldi hon brotna beint út fyri hasi skørrini, var tað tí, hann vildi skaða meg?« Soleiðis liggur Hanusar-Óli og hugsar klárvakin.

Og ímeðan fer sólin til viða, hvørvur undir havsbrúnna, og náttin fellur niðuryvir, skjótt er einki uttan kolsvarta myrkur uttanum teir. Tað er avtalað millum menninar, at eingin skal fara undan seglinum, meðan myrkt er; tí tað er ikki vandaleyst. Bakkatromin er so nær, og teir vita einki um, hvussu vorðið er uttan um teir. Allir liggja so har og royna at sova. Tað er deyðatøgn, bert eitt góðsligt suð frá strondini, og vatn sum drepur niður úr berginum onkustaðnis í námindum. Teir uttastu, sum liggja, venda sær viðhvørt, tí teir kólna á uttaru síðu. Allir høvdu ta hugsan í sær at gáa eftir veðrinum og eftir rópum, um bátur kom at leita.

– – – – – –

Tá ið báturin var ikki afturkomin í ljósatendringini, var bygdin ótrygg fyri honum; men av tí veðrið var so gott, skuldu teir ongan vanda havt. Nú var ikki tann fiskurin fyri bátunum, at nakar kundi draga seg niður. Tað var eisini eitt annað, sum gjørdi, at menn drógu á at fara at leita eftir báti tá í tíðini, at teir kundu altíð hava funnið okkurt rekandi, sum myndugleikin skuldi ikki soleiðis fáa eyguni á; tí varð tað viðhvørt støðgað við at koma aftur at landi, til fólk var lagst. Tá ið soleiðis var, dámdi monnum best at vita so lítið um tað, sum gjørligt. Bátsformenninir høvdu tí tosað saman um, at teir skuldu ikki fara at leita eftir Laðabátinum, fyrr enn teir fóru til útróðrar morgunin eftir, fara so norður við landinum og vita, um nakað var at síggja, um hann var ikki komin til ta tíð. – Men alt tað sama, hóast fólk visti hetta, var ótti á øllum, og øll bygdin lá í andvekri.

– – – – – –

Mánin kvøldsetti og lýsti ikki ta náttina, teir bátbrotnu menninir lógu undir loftinum, fyrr enn út móti morgni. Um tað mundið vaknar Dávur og hyggur út undan seglinum, fer ljódliga á føtur, nippar í teir tveir, sum næstir liggja, og fær teir á føtur við. Allir hinir liggja við frið. Hesir tríggir fara á lesningin, niður á pallin, klúgva niður á tann lítla sandin til bátin. Tað er líka kyrt, einki avfall tykist hava verið um náttina, rættiliga lýtt í veðrinum eftir árstíðini. Teir fara at vita, um tað ber til at pjøssa bátin so frægt aftur, at hann kann flóta undir teimum til bygdar. Nú er alt ørðvísi, enn tá ið teir lendu her; nú stendur dagurin fyri, tá var tað nátt, langa, myrka vetrarnátt. Teir benda og banka borðini so væl afturá, teir kunnu, smyrja tjúkt av garnatálg úr matskríninum afturí, skera eina tjúkka tódnaða troyggju upp og leggja oman yvir skaðan, síðani fjalasprek, teir finna inni í gjáarbotninum og telgja til við slíðraknívunum, skorða so alt fast, sum best teir kunnu, móti bondum og æsingum. Hetta var seinført arbeiði; men tá ið dagur spretti, hildu teir vera komið so langt, sum teir kundu fáa tað, og at báturin kundi flóta aftur í støðna. Teir fara nú aftur á rókina og vekja menninar, siga hvat teir hava gjørt, og ráða til at fara avstað beinan vegin; tí nú ber so væl til í streymi. Allir eru til dystin fús alt í einum, leypa á føtur, fegnir við útlitið til at kunna styðja bátin aftur til bygdar. Men Hanusar-Óli físti eitt sindur, helt fyri, at teir søgdu bátsformanninum ikki frá, áðrenn teir fóru undir at bøta skaðan. Hann fekk ikki svar. Eitt vann hann kortini; hann stílaði fyri, at línan, sum fastgjørd var uppi undir loftinum, skuldi vera liggjandi tætt á rókartrominí, so hon sást ikki av sjónum. Og soleiðis varð gjørt.

Teir fáa nú alt aftur í bátin, skjóta frá og fara til árar. Ein maður verður settur í framskutin at ansa eftir, at skorðurnar

skinkla seg ikki leysar. So frægt er bøtt, at ein maður er førur at halda bátin tóman. Nú verður rógvið.

Tá ið teir koma fyri tangan, har teir fingu skaðan í gjárkvøldið, síggja teir bátar koma ímóti teimum; men teir halda so nógv út eftir, at teir hópast ikki. »Hatta eru teir, sum eru komnir at leita,« tosa teir á Laðabátinum, »nú teir síggja, vit koma, fara teir bara til útróðrar, halda ivaleyst, at vit hava funnið eina rommammu ella okkurt sovorðið,« læa teir. Tað sama er, tá ið teir koma til bygdar og leggja at landi; ikki eitt menniskja kemur omanat, tí eingin vil fáa at vita, um teir skuldu havt okkurt óvanligt aftur við sær – ikki koma sær uppí nakað loynimál.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?

Hvørja støðu hevur Hanusar-Óli millum menninar á sínum egna báti?

9. kapittul

# Dreymur er hálv dáð

dáð – gerð, bragd

Dávur fær í lag, at tey, sum varða av tí gamla fýramannafarinum hjá presti, hittast í Eiriksliúsi eitt kvøldið at tala um líkindini fyri at fáa ein nýggjan bát, tí nú mundi vera óráð at rógva við tí gamla longur, hann var vorðin so veikur og ov vánaligur til at bøta aftur. Dávur heldur, at tað kanska hevði verið beinast, at Durita skrivaði til myndugleikan og fekk at vita, um tey hava loyvi til at fáa sær bát, tá ið tey nú eru ognarleys. Durita og Jesar halda einki um hetta, tí fingu tey fyrst skrivligt nei frá embætismonnunum, so var knívskorið hjá teimum; heldur royna at smíða bátin og vita so, hvussu fer.

Dávur heldur, at tað er nógv um hetta; men byggja bátin og einki petti vita, bar eisini illa til. Hann visti ikki hvørji ráð, ið vóru at taka.

»Vit biðja John Lieland prest ráða okkum,« sigur Jesar, »men tað má dyljast sum mansmorð, at hann er uppií við okkum; tí teir stóru hava longu ilt eyga á honum; vit kunnu tí ikki biðja hann koma higar ella fara til hansara, tí so fer fólk beinan vegin at káka um, hvat nú er í gerð.«

Tey einast um, at Durita skal fara í prestagarðin og tala við Lieland um hetta; tí hon kemur har so vanliga, at eingin gáar eftir tí.

Havnar-Óli er við í samráðingunum, hann kemur sær ikki framat at hava eina meining sjálvur, men lurtar væl eftir tí, sum sagt verður, og gloymir tað aldri. Hann tekur glaðiliga undir við tí, sum hini samtykkja, og fyrr liggur hann eftirá, enn hann nakrantíð víkur frá ella er ótrúgvur; hann yndar hesi menniskjuni, hann er saman við á bátinum, eisini Birtu

og prest, og tað er eingin, sum torir at siga eitt ilt orð um tey, tá ið hann er hjástaddur; tí hann er sterkur sum ein bjørn, og tað liggur í honum at verja øll, hann er góður við. Tað er ikki so nógv ting, hann kann setast til, so prestur vil helst sleppa frá at hava hann saman við hinum arbeiðsfólkunum, tí tey arga hann, fáa hann at gera býttar gerðir, sum so eru at læa at um bygdina.

Tá ið tey hittast aftur í Eiríkshúsi, sigur Durita frá, at prestur ræður teimum til ikki at skriva til embætismenninar, men bert fara undir at gera bátin; skuldu meinbogar komið, vil prestur keypa bátin frá teimum, fyri tað hann er verdur. Lieland prestur heldur, at tað er í hvussu er ikki lógarbrot, at ognarleys smíða sær ein bát, men hvussu er við at reka hann, tað er eitt annað mál. At maður verður settur av einum sovorðnum báti og á ein av teimum stóru bátunum, er ikki at vara seg fyri. »Men,« sigur Durita, »tey ráð eru, skuldi tað verið lívsneyðugt at rikið fýramannafarið ímóti hvørs mans vilja, at manna tað við berum konufólki, tey eru tá ikki undir bátsbandinum.«

Teir halda hetta, prestur hevur sagt, vera góð tíðindi, nú er bara at fara undir verkið. So er at fáa tilfarið til, og tað skal gjaldast. Tosa gjølla um hetta. Síðani tey fóru at rógva út aftur nú í heyst, høvdu tey hongt fisk upp í felag. Lótu tey tað inn í handilin nú til várs, rakk tað langt fyri tilfarið, fyri tey trý. Jesar sigur, at har uppi hjá teimum liggur ein eikistokkur, sum pápi hansara langt síðani hevur funnið upp av sjógv og hevur keypt; nú skuldi hann biðja mammu sína lata seg fáa so mikið av honum, sum tey høvdu brúk fyri til henda bátin; so nýttu tey onga eik at keypa. Dávur segði, at hann átti evni til bond og knø, so tað nýttu tey heldur ikki at keypa úr Havn. Jú, tað stóð ikki á at fáa tilfarið til bátin.

Gamli Eirikur og Elin sita hvørt sínumegin eldin, hon við stokkunum, og hann við einum haldakoppi, hann hevði í gerð. Lýða á, hvat ið sagt verður, eru errin av, so mótað tey ungu eru. Nú spyr Eirikur, hvør ið smíða skal bátin.

Ja, tað høvdu tey ikki hugsað um enn; men hvat ið hann helt?

»Eg veit líka,« sigur Eirikur, »kanska eg hevði fingið ein bát frá hondini enn; men so mátti hann staðið inni. Og her er so trongligt. Út aðrastaðni orki eg ikki at ganga.«

»Tað eru kanska ráð fyri tí,« heldur Havnar-Óli, »eg kundi borið tygum ímillum inn í stóragróthús hjá presti, har hevði verið rúmligt at arbeitt.

»Ja, Óli, góðin, tað hevði borið væl til,« sigur Eirikur, »men hetta hevði bundið teg so nógv frá útróðrinum, at tað hevði helst ikki borið til.«

»Ja, tað er kanska eitt sindur um tað,« sigur Havnar-Óli og tigur aftur.

Tá hyggur Elin upp á mannin, kláar sær uppi í hárinum við bindingastokkinum og heldur fyri: »Einaferð **í veranum** bygdi tú eitt seksmannafar her inni, kann tað ikki gerast aftur, nú er tað bara eitt fýramannafar?«

**í veranum** – í verðini/tíðini

»Tað er so við,« sigur Eirikur, »tá tóku vit skilarúmið niður millum roykstovuna og fjósið, so var rúm fyri bátinum at standa. Ja, eg veit líka, tað hevði kanska gjørst aftur; men eg veit ikki, hvat Durita og lítli Eirikur siga til tað?«

Jú, Durita helt, at tað fór at bera til; tað var jú ikki fyri allar dagar; hon kundi flyta upp á glasstovuloftið so leingi við tí lítla. Tað kom sovorðin frøi yvir tey, sum inni vóru, tá ið hetta var gingið í lag, ein sovorðin flóð av áræði og lívshug; tey kendu seg nú hava lovað seg burtur til eitt stórt váðamik-

ið verk. Hetta sameindi tey, so tey vóru sum ein vilji til at fremja tiltakið.

Menninir tala um, at tá ið nú **uppiløga** kemur, skuldu teir fara undir at saga eikina, og tá ið prestbáturin nú í vikuni fór til Havnar, skuldu tey royna at fáa tað tilfar, tey skuldu keypa har, aftur við tí fartinum; tað var einki at bíða við at fáa arbeiðið í gongd.

**uppiløga** – tá ið ikki er farandi á flot

– – – – – –

Uppiløgudagurin kemur, Jesar biður mammu sína um stokkin, sum liggur har í løðuni, hann skal saga av honum til ein bát.

»Ja, tak tú hann bara,« sigur mamman, »eg veit einki um nakran stokk, men er hann har, so tak hann bara.«

Jesar ger seg nú til at saga, fer inn til Havnar-Óla og biður hann koma at hjálpa sær. Teir taka stokkin og bera hann oman at strondini, á **sagulagið**; tungt er, men teir eru kempumenn báðir og fíra ikki. Báðir eru teir væl hýrdir, sum smádreingir, ið spæla, hetta er fyrsta tiltakið at fáa jarðfest dreymin um bátin. Havnar-Óli, henda kempan við sínum óbúna, skeggleysa dreingjaandliti, er heilt hugtikin; tað hvíta, strýggjuta hárið reisir seg á høvdinum, so uppgløddur er hann yvir at vera fyrstur av manni til tað, sum nú skal henda. Og hann yndar bátsfelagarnar og prestafólkini, ið hava tikið hann til sín sum javnlíka – eingin argan, einki háðflenn, ikki eitt øvut orð ímóti honum nakrantíð. Og báturin, sum byggjast skal, á, tað verður eitt far! hann er longu ernari av honum, enn John Ericsson[22] nakrantíð var av skipinum Robert F. Stockton.

**sagulagið** – fýra grótstabbar við tveimum timburstokkum eftir longdini at saga á (sí M)

Nú teir leggja av sær á sagulagið, kemur Niels og støðgar har hjá teimum, spyr illfýsin beiggja sín, hví hann hevur tikið eikistokkin.

**22**
*John Ericsson* (1803-1889). Svensk-amerikanskur verkfrøðingur. Gev gætur, at hesin persónur er ikki føddur, tá ið hendingarnar fara fram.

»Tí mamman hevur givið mær hann,« sigur Jesar spakførur.

»Pápin gav mær stokkin, áðrenn hann doyði, eg havi selt hann til Hanusar-Óla, hann skal gera bátin aftur, sum Dávur rendi uppá land; ber stokkin niðan aftur, meðan væl er.«

»Á, eg nýti ikki allan stokkin, her er ivaleyst tilfar til báðar,« sigur Jesar; hann tekur strong og krit, strikar soleiðis, sum Eirikur hevur sagt; so seta teir langsagina á.

Niels verður standandi, rópar ill orð eftir beiggjanum.

Jesar tigur. Havnar-Óli sagar undir, rykkir í sagina, so hon rýkur sum ein fjøður gjøgnum viðin, eyguni skjótast.

Orðini grovka hjá Nielsi: »Tú ætlar kanska at kjølseta pútubátin, ha? Veitst tú ikki, at teir rópa fýramannafarið hjá presti pútubátin? – Tú ætlar tær kanska á vártingið og biðja um at vera pápi at leysingaunganum hjá Duritu, sum tey siga, at Hellsund prestur eigur?«

Nú leyp Havnar-Óli frá sagini, er sum eitt fok á Nielsi, kroystir hann av fótunum, tekur í akslarnar og dregur hann oman á bakkan, hivar hann útfyri, sum var hann ein **várhólgi**. Til alla lukku var háflóð, og Niels kom í sjógv, annans hevði hann ikki sloppið beinheilur frá døttinum.

**várhólgi** – lítið bundi av hálmi

Jesar leyp út eftir honum, fekk hann í kneppið og bar hann upp á aftur land, leggur hann á vøllin: »Nú bróðir, ikki er tað altíð stuttligt at hava alla styrkina oman fyri hálsvølluna; hav tað í huga til eina aðra ferð.« Niels roynir at sleppa sær aftur á føtur, men fær ikki stigið fótin til, dánar niður aftur við róp, eymkar seg.

»Tú er einki raskur longur, haldi eg,« sigur Jesar spotskliga niður yvir hann, »hevur tú meitt teg, bróðir?« Rópar á Havnar-Óla; teir taka hann ímillum sín og fara niðan við honum.

Niels eymkar seg illa, biður teir vælsignaðar bera seg varliga, tí tað svíður so illa.

»Tú hugsar einki um tann sviða, tú gav okkum við tínum illavorðnu orðum. Tú mátti hildið teg verið ov góðan at verið ørindadrongur fyri hatta spottið, Hanusar-Óla; fyrst skeinkir hann teg fullan, og so sendir hann teg inn á okkum at gera ónáðir,« sigur Jesar.

Teir koma inn í roykstovuna við honum, leggja hann á ein bonk, biðja tvær gamlar arbeiðskonur, sum inni eru, taka hond um hann. So fara teir oman aftur at saga.

Á omanvegnum spyr Havnar-Óli, um Niels man fara at klaga fyri sýslumanninum.

»Nei, hann man fara at vera glaður fyri at sleppa at tiga. Minnist tú, hvat hann segði?

»Ja, hvørt orð,« sigur Havnar-Óli, »og eg gloymi tað ongantíð.«

»Tað er kanska fyri bestum, tí tá ið Hanusar-Óli er aftanfyri, skal eingin kenna seg tryggan.«

Teir saga tað, teir hava fyri neyðini, av plankanum og fáa inn til Eirik, bera so tað, sum eftir er av stokkinum, niðan aftur á Brekkugarð.

– – – – – –

Tá ið prestbáturin seinni í vikuni fór til Havnar, var Jesar ein av bátsmonnunum; hann fer í handilin og velur teimum við av einlistum til bátin og fær hann við aftur í ferðina, eisini seym, tjøru og annað, sum tørvur er á.

Dávur er við fýramannafarinum teir báðar dagarnar, Jesar er í Havn, og Laðabáturin er lamin.

Tá ið fýramannafarið kom at landi, og teir stóru bátarnir vóru afturkomnir í støðna, kendu tey trý, at tað vóru teir, sum vóru illir á tey, meðan teir flestu vóru bæði blíðir og

hjálpsamir, um okkurt skuldi verið; og tað var eyðsýnt, at teir flestu stuttleikaðu sær við at arga teir, sum firtnir vóru. Eingin segði nakrantíð nakað við tey, gingu bara við **skriðuskorti** framvið og **glettu upp á tonn**. Eitt kvøldið, tey vóru komin aftur at landi, hevði ein av ognarmonnunum á Laðabátinum verið so óskjøttin at skumpa undir Havnar-Óla og sagt: »Dugir tú tær ikki at víkja, tá ið eg komi eftir gøtuni, ella heldur tú, at eg skal víkja fyri tær?«

**skriðuskortur** – illbrýnt andlit
**gletta upp á tonn** – flenna upp á háð

Tað var ikki lagaboð. Havnar-Óli greip í hann og hirdi hann fram eftir rommum í sandin. Maðurin fekk ongan skaða av hesum; men tað mundi ganga í honum, tí teir á Stórustovubátinum stóðu beint við og stórlæðu at. Maðurin smoykti sær sum flongdur hundur niðan ímillum neystini.

Tá ið prestbáturin kemur aftur úr Havn, og bátaviðurin verður borin út í Eirikshús, var tað mangur, sum gløddi við. Verri var, tá ið tað spurdist, at skilarúmið millum roykstovuna og fjósið í Eirikshúsi var niðurtikið, og Eirikur var farin undir at smíða bát inni á gólvinum.

Teir, sum kendu sær ilt av hesum, komu gjøgnum túnini at skortast, hugdu inn á gólvið og høvdu okkurt á orði: »Tú er farin undir at gera bát, Eirikur; hvør eigur?«

»Ja, víst eri eg farin at fjasa við tað,« sigur Eirikur lítillátin, »men eg man fara at verða borin út, áðrenn eg verði liðugur. Nei, eingin eigur hann soleiðis; kanska tú hevði viljað keypt hann frá mær, Mass Jóhan?«

Tað helt maðurin ikki, hann hevði bát at rógva á.

»Nei, eg hugsaði tað bara,« sigur Eirikur, »eftirsum tú spurdi so tráliga, so…«

»Hvussu stórur verður hann?« spyr maðurin aftur.

»Knóligt fýramannafar,« sigur Eirikur. »Nei, tað kann eg ætla, tú hevur ikki brúk fyri honum; men alt tað sama, keyp-

ari kemur drúgvast, eg havi so mangan bátin smíðað, óseldur er eingin.«

Hanusar-Óli stingur eisini høvdið inn um gáttina: »So, tú ger bát, Eirikur, til dóttrina veit eg?«

»Nei, ongan til soleiðis,« sigur Eirikur, »men kanska tú keypir hann frá mær, Óli bóndi?«

»Eg, nei, eg havi bát,« sigur Hanusar-Óli, »hvussu stórur er hann?«

»Knóligt fýramannafar ætlaði eg,« sigur Eirikur.

»Íðan, íðan, tað er ein hóskandi bátur til dóttrina, drúgvast mannar hon hann um nøkur ár; hon er byrjað so væl,« heldur Óli og illflennir upp í eyguni á Eiriki.

»Ja, ja, tað er óætlað, hon ger ikki tað,« heldur Eirikur. »Eg hoyri, báturin er brotnaður hjá tær, formaðurin stýrdi honum upp á Skúvatanga, Óli góðin. Tú man vera tann fyrsti, ið hevur siglt tann tanga yvir, og eg sum hugsaði, at allir kervíkingar vistu, at hann var har; nei, ikki hevði mær dámt at smíðað bát til tín, nei, nei! Og eg sum hoyri, at tú sat undir einum lofti sum ein skarvur og svav, meðan teir bøttu bátin aftur hjá tær. Tað hevur ikki verið laðamonnum fyri, tað má eg siga. Tað er kanska eitt sindur um tað, fólk sigur, at tú er ikki sonur pápa tín, men at Handaná-Perin skal hava slett teg burturúr sær, einaferð hann kom her um rekandi.«

Hanusar-Óli stóð eina løtu og skeyt kjálkahornini, tugdi, men segði ikki eitt orð, rýmdi skundisliga á dyr.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?

**10. kapittul**

# Dagar styttast, grannar hittast

Tað er liðið út í jólaføstuna, dagarnir eru meira at siga ein long skýming; himmalin ímgráur av ývnum regnskýggjum, harðligt glopraveður við grovum regntjúknum. Landið hevur fingið sín bleikbrúna vetrarlit. Alt, sum gróði, liggur í dvala. **Dastið av** fuglinum er langt síðani leitað burtur til betri veðurlag, og tey sløgini, sum eftir eru, flúgva lágt yvir jørðini og tiga. Seyðurin jarmar ikki longur.

**dastið av** – tað mesta av

Tær vánaligu húsatekjurnar hjá mongum leka, veggjadropi setur inn, so húsini eru slavin og køld. Ilska setur seg fyri bróstið á teimum gomlu, børnum og heilsuveikum. Vindurin ýlir um geilarnar og sleingir takdryppið í andlitið á fólki, sum innbjálvað og illpjøskut skundar sær húsanna millum.

Útróðrarveðrið er hildið uppat, og bátarnir standa fyri afturlatnum hurðum í neystunum. Bert tað gamla fýramannafarið hjá presti flotar út á kyrrindi, tá ið ein løta er, at fáa nakrar fiskar, sum koma væl við hjá mongum, sum sita einsamøll og hjálparleys um bygdina.

Tá ið so dánt er, fara menn frá húsum at skera upp haga; torv má eisini berast, tá ið til treingir. Annars er inniarbeiði fyri í hvørjum húsi, fólk tekst við at virka ullina; karðar ganga, rokkar snurra, og stokkar glinta. Øll klæði, fólk skal nýta, verða virkað úr ullini at kalla, okkurt at pynta seg við, helst hjá konufólkunum, verður tó keypt frá handli. Tey, sum meira eiga, virka eisini til at selja, so leingi ull er.

Hetta hevur verið eitt av teimum góðu árunum, bæði á sjógv og landi, so nógvur matur er í hvørjum húsi, sum inn-

løgumann eigur, turt kjøt, tey sum jørð eiga, turrur fiskur, ársbrúk av saltaðum tvøsti og spiki, árskorn á loftinum, hjá teimum sum hava høvi til at velta; tey, sum hava ikki tað, hava verið úti um seg at fáa handilsbygg, áðrenn veturin kom.

Tað vóru nú ikki øll tey tríati húsini í bygdini, sum høvdu tað so, at tey vóru uppi í útiarbeiðinum vár, summar og heyst og inniarbeiðinum vetrartíðina; nei, tað vóru ikki so fá, sum meir og minni vóru uttan fyri tað vanliga lívsmynstrið í bygdini; fólk sum gomul vóru, fólk sum ongan innløgumann høvdu. Har var Mirmann, sum búði einsamallur í einum lítlum helli, hann hevði kastað sær upp sjálvur, gamal og samankrøktur av gikt. Hann hevði sínar manndómsdagar verið húskallur í aðrari oyggj, langt frá heimbygdini, tríatitvey ár í sama húsi. Tá var hann komin til skaða, grót kom á hann á fjalli, og hann fekk stívt knæ, við árunum kom giktin og setti seg á skaðan, so hann kundi ikki gera lít fyri seg. Tá segði húsbóndin við hann: »Nú er skipað so fyri, at tú skal upp á umgang[23] her í bygdini.«

»Ája, bóndin,« sigur Mirmann, »rotna upp í onkrum glasstovukjallara. Tað er takkalønin fyri, at eg havi tænt tær trútt og trúliga øll hesi ár, unnar mær ikki nakrar fjalir uttanum beinini til síðst. Nei, maður! ongan umgang fari eg á!«

Morgunin eftir er Mirmann gamli burtur, hevur strevað seg avstað og eftir langa tíð kropið sær aftur til heimbygdina; fingið menn at taka hondina í at kasta sær eitt kurpali upp. Nú búði hann har og hevði onga neyð, hevði altíð okkurt til verka, fólk andaði at honum. Glaður og takksamur fyri lívið, so tað var ein fragd at hyggja inn til hansara.

Har var ein gomul kona, Malan, sum leingi hevði sitið einkja; maðurin doyði frá henni og tveimum synum; hon stríddi og strevaði, fekk teir undan. Tá ið teir komu til,

23

*upp á umgang.* Tá ið fátækrafólk orkaði ikki at arbeiða longur fyri føðina, skuldu bóndagarðarnir taka sær av teimum til skiftis, tey vórðu so flutt ímillum eftir ávísari skipan. Eitt gjald varð latið bóndanum úr fátækrakassanum fyri hetta.

syrgdu teir fyri henni; men annar varð tikin frá henni, sýslumaðurin gjørdi av, at tað var ikki neyðugt, at báðir vóru heima. Hann varð sendur burtur í aðra sýslu at tæna á einum garði; har doyði hann av teringi; og stutt eftir gekk hin burtur á báti. Malan gav seg nú upp til ein skyldmann; stutt eftir doyði hann eitt várið av lungnabruna. Einkjan giftist upp aftur. Malan varð koyrd inn í eitt skot og leið hungur og hall. Prestur tók sær um reiggj og fekk menn at laða henni eina lítla roykstovu upp; har hevur hon so búð síðani og líður onga neyð.

Har er Sámal Jóhan, sum heldur seg vera Rólant jall; hann var tann einasti, sum livdi eftir av einari bátsskipan, sum fórst á útróðri, hevði sitið eina heila nátt á kjøli og hildið deyða pápa sínum. Óluva, systir hansara, ið var ógift, helt húsið. Tey áttu gilt av jørð; men tað dugdi teimum so lítið, tí tey orkaðu ikki at fáa sær stórvegis nyttu av tí. Sámal Jóhan var alsamt so sinnisbrekaður, at hann lítið og einki kundi taka sær til. Av tí hann nú var Rólant jall[24], so hevði hann síni vápn og síni herklæði, sum Óluva systirin mátti halda honum í standi til hansara herferðir.

Í fjør doyði maður frá konu og ellivuára gomlum tvíburðabørnum, dreingi og gentu. Teimum máttu eyguni havast eftir; tí hon, Gunnhild, var so ærukær, at hon tók ikki ímóti gávum, vildi gera fullan lít fyri hvørt petti, hon fekk. Nú hevði Durita avrátt við hana um, at hon skuldi taka dreingin, Jón, inn á fýramannafarið, tá ið eitt sindur leið frá. Síðsta summar hevði hon havt hann at ganga sær eftir kúnni og okkurt sovorðið; hann gjørdi lít fyri tað, hann fekk; tað var eisini avtalað, at gamli Eirikur, tá ið hann var liðugur við bátin, skuldi fara undir at smíða ein vev[25] av hesum nýggja slagnum til Gunnhild.

**24**

*Rólant jallur* er tann mætasti av tólvjavningunum hjá keisaranum Karlamagnusi. Sámal Jóhan livir í søguni um keisarans frægu kempur, eitt nú í Geipatátti og Runsivalsstríðnum.

**25**

*vev av hesum nýggja slagnum.* Tann gamli vevurin var klíggjavevur, sera tungur og seinur at arbeiða við (sí M undir klíggjavevur). Í 1778 var bert ein nýggjur vevur í Føroyum, hann var á Nesi, har ein kona í 1778 fekk virðisløn frá kongi fyri at hava lært aðrar konur at veva.

**rárt** – sjáldsamt

Soleiðis sat fólk úti um bygdina, sum eyguni skuldu havast eftir, so tey fingu tað sindrið, tey skuldu hava til at liva av. Durita hevði eisini tvær smágentur gangandi til sín at læra at lesa og skriva, tær vóru Marin á Brekkugarði og Ella í Toft, dóttir Gunnhild. Tað eru jú eingir skúlar, og tað er **rárt**, at fólk dugir at skriva, heldur vanligari er tað at duga at lesa.

– – – – – –

Størsta bóndahúsið í bygdini er Stórustovugarður. Bóndin Hávarð er umhildin maður, vitandi og mentaður, lesandi og skrivikønur, heldur tann siðararv, sum er í húsinum í æru; tað er hansara lív ikki at svíkja, sum menniskja, sum bóndi og bygdarmaður. Tekur ikki so nógv lut í arbeiðinum á garðinum, sum so mangur annar bóndi; men nýtir tað heldur ikki; hann er altíð væl mannaður og vinmaður við sítt arbeiðsfólk, so tey roynast honum trúgv, alt arbeiði fellur væl. Tænastufólkið flytur ikki frá honum; tey, sum nú eru har, kallur og kona, eru børn av arbeiðskonum og húskøllum, sum pápi hansara hevur havt og givið gerði, sett niður á garðinum. Hávarð bóndi leggur sær eisini eina við at knýta arbeiðsfólkið til garðin, fáa tey at kenna seg at hoyra heima har. Eingi sjúk ella gomul av Stórustovugarði koma undir fátækraumsjón, sum øll menniskju taka illa upp og kenna mannminkandi, garðurin sjálvur sætar teimum. Húsini eru rúmlig. Glasstovan verður mest nýtt saman við roykstovuni til arbeiðsrúm, har stendur vevur, har eru spunaløg, og í koyggjunum svóvu arbeiðskonurnar. Inn av glasstovuni var niðarastova, tey róptu, sum gestir vanliga vórðu bodnir inn í, og sum arbeiðsfólkið kom inn í, tá ið lestur varð lisin, og annars kundi sita í heiligdagar og so. Innan fyri niðarustovu var aftur góðastova, sum sjáldan varð nýtt; hartil var so køkur, kømur og kovar, sum tørvur var á.

Kona Hávarð bónda var Turid, dóttir av Brekkugarði, systir mann Onnu matmóðir; tey eiga tvey børn, drong og gentu, sum bæði eru hálvvaksin.

– – – – – –

Eitt kvøldið kemur Birta hjá presti, sum tey rópa hana, til Duritu og spyr, um tær skulu ikki fara út í bygdina onkustaðni til stuttleika við stokkum í kvøld; tað var ungdómurin og eisini eldri fólk vant at hava fyri vetrartíðina.

»Jú,« sigur Durita, »latum okkum fara niðan í Stórustovu.«

Ája, tær fara báðar, ganga varliga, tí myrkt er og illgongt í túnunum, koma at einari úthurð og lata upp, koma inn í ein lítlan dur, trilva seg fram at innhurðini og lata upp inn í roykstovuna, bukka seg undir duratrænum og fara inn. Tvær kolur brenna inni, tvey **rak** í hvørjari, rúmið er jú so stórt; her er moldgólv, sum vanligt er, opið upp í **tróðrið**, ljóari við glasrútum í skýlinum, fýra koyggjur í hvørjari síðu, framman fyri teimum beinkir. Við glasstovubróstið grúgva við avroknum eldi, ein rúmlig brík, sum tvey kunnu sita á, hvørjumegin eldstaðin. Á gólvinum framman fyri grúgvuna standa leysasessir; tríggir rokkar og trinnir karðar ganga; konufólk sita um eldin við stokkum, og børn spæla á gólvinum; her eru fleiri inni enn tey, sum húsfólk eru.

Nú tær koma inn báðar, reisir matmóðirin seg, kemur til teirra og býður sess við grúgvuna. Tær seta seg, taka stokkarnar og fara at binda. Bóndin støðgar kørðunum og sigur okkurt við tær, so tær skulu kenna seg væl komnar.

Av og á gongur innhurðin, og meiri uttanhýsisfólk kemur afturat, finna sær sess og seta seg við arbeiði, tey hava við, bæði mann og kvinna, eru bert komin higar at vera saman við øðrum. Á hesum smáu bygdunum tykist eingin at trívast,

**rak** – veikur í koluni (lampuni)

**tróðrið** – loftið upp í mønuna

uttan at samhald er; vit síggja, hvussu tætt húsini standa, samantrunkað, tí eingin vil vera einsamallur. Til øll arbeiði eru nógv fólk saman; einki kemur til garðs, uttan nógv arbeiða saman, hvørki úr haga ella bø, hvørki av sjónum ella úr bjørgunum, og tá ið inniarbeiði er fyri, fyllast roykstovurnar í teimum størru húsunum av fólki um kvøldini – kanska fyri at kenna seg tryggari fyri einari duldari hóttan, sum liggur í fólkinum, frá fjøllunum, sum standa og lúta útyvir okkum, frá veðurlagnum, sum altíð kann seta okkum eftir á berum, frá tí ræðuliga, eirindaleysa havi, sum altíð er okkum ein sviði í bringuni. Tann, sum verður útistongdur úr bygdarfelagsskapinum, trívist ikki, hann má antin sleppa sær út aðrastaðni ella hamast burtur í einsami.

Tað er so friðarligt inni í roykstovuni, fjálgt hálvmyrkur. Samverið hugnar – maður er mans uggi –. Konufólkini uttan um grúgvuna smátosa bygdartíðindi, um eitt brúdleyp, sum skal vera eftir nýggjár, um onkran, sum hevur verið í Havn, og sum hevur borið tíðindi aftur. Onkur av monnunum fer at tala um eitt berglop, sum hevur verið. Tá tagna konufólkini og lurta. Eitt stórt lundaland er farið í havið, og har høvdu menn sitið og fleygað síðsta summar. Øll síggja fyri sær, hvat ið tá kundi hent. Hvør skuldi trúð, at her leyp, tóktist so sterkt, eingin riva ella nakað. Men soleiðis er, tá ið **feigdin** ongum hevur boð eftir, hendir sovorðið uttan mannskaða. Øll kenna tað sama fyri hesum hendingum, tey hava felags lagnu, tey leita saman fyri at manna seg upp ímóti hesum.

**feigdin** – deyðin, deyðadómurin

Bóndin leggur karðarnar saman og reisir seg, fer inn í glasstovuna, kemur aftur við einari krýniku[26] og setur seg: »Eg veit ikki, um tit høvdu tímt at hoyrt, um eg las eitt petti?«

»Jú, jú, vælsignaður ger so væl,« vóru tað fleiri røddir, ið svaraðu.

**26**
*krýnika*. Søga, sum tekur evni sitt úr gomlum kvæðum ella sagnum. T.d. er Karlskrýnika um Karlamagnus skrivað eftir franska kvæðinum Chanson de Roland.

Bóndin blaðar og lesur søguna, um tá ið Valint smiður[27] rýmdi frá dvørgunum og kom í kongsgarðin. Kongur vildi ikki missa so góðan smið, skar hælsinarnar av honum og grøddi aftur; so var hann lamin og kundi ikki rýma, um hvussu hann so ger sær fjaðurham fyri at sleppa avstað, um hvussu hann hevndi seg á kong – drap tveir synir hansara, smíddi silvur uttan á høvuðskálir teirra og gav kongi, hvussu hann neyðtók kongadóttrina. Tá ið hann hevði gjørt hetta, fleyg hann upp í hægsta torn, kallaði á kong og læt hann vita, hvussu hann hevði hevnt seg. Síðani fleyg hann burtur í fjaðurhaminum. Tá ið bóndin leggur bókina frá sær, verður orðaskifti um, hvussu hetta skuldi metast, tað, ið kongur gjørdi, og ta hevnd, Valint tók. Tey flestu hildu við hvørgum parti, hetta vóru heiðinmannagerðir báðar; tann kristni kærleikaandi hevði ikki nomið við hesar menninar enn.

Tá sigur Gunnhild í Toft, sum eisini situr við eldin og bindur: »Valint legði á ta meinaleysu gentuna, kongsdóttrina, tað var í hvussu er ein skarnsgerð; sovorðið hava bert mannfólk hjarta til at gera.«

Tá sigur ein spunamaður: Munnu konufólkini vera minni hjartaleys; minnist tú Hallgerð á Líðarenda[28], hvat gjørdi hon móti Gunnari, manninum?«

»Ja, hví hevði hann sligið hana, hví helt hann ikki fingrarnar hjá sær?«

»Tað var hørð hevnd fyri ein klikk,« sigur spunamaðurin.

Bóndin talar á Birtu: »Tú hevði mestur sungið okkurt fyri okkum, norðmenninir eru raskir at syngja.«

Birta byrjar, og Durita tekur undir:

Kongjen fester Sigaros
og flyt henne heim under borg,

**27**
*Valint smiður.* Her verður sipað til søgnina um Vølund smið, sum er í eddukvæðinum Vølundarkviða.

**28**
*Hallgerð á Líðarenda* í Njáls søgu noktaði manni sinum Gunnari hár til bogastrong, tó at tað galt hans lív.

han auka liten Lavrans unge
både angest og sorg.

- Lette tungune dei bera mannen vide.

Inn kom rike Sigaros,
gullet av henne glor,
de vøre så vent eit stjugmor-evne,
var det kje svika-blod.

- Lette tungune dei bera mannen vide.

29
*Sigaros.* Norsk fólkaavísa, sum eitur *Liten Lavrans.*

Tær syngja meir um, hvussu ríka Sigaros[29] skapar lítla kongasonin, Lavrans, um í rossaham, og seinri, feðgarnar báðar í bjarnaham – tí tað var svikablóð í henni.

Nú ið tær eru lidnar, sigur spunamaðurin: »Hatta var tað illgerðarkvendið, ið var.«

Tá svarar Gunnhild: »Kongur skuldi betur latið hana í frið, ikki tikið hana móti sínum vilja. Gud náði okkum, hevði eg kunnað ta list, hevði eg gjørt rætt tað sama.«

Tað verður orðadráttur um hetta. Ein maður heldur, at Sigaros kundi verið nøgd, gekk har á kongaborgini og dró gullið eftir sær. Ein kona helt: »Tað er nú altíð, at hvussu víkir og vendir, so er konunnar partur tann tyngsti.«

Tá sigur ein maður: »Eftir Guðs orði er maðurin konunnar høvur.«

»Á Gud náði okkum fyri høvdi,« sigur Gunnhild aftur, »mangan er tað bæði blint og dult, ja býtt við. Men munnu menninir ikki hava havt fingrarnar uppi í tí, sum stendur í Bíbliuni? tað hugsi eg.«

»Nú, nú,« sigur spunamaðurin, »bið Gud fyrigeva tær hatta, tú sigur, ivast tú í tí, sum í Gudsorði stendur?«

»Gudi beri eg ongan ótta fyri,« sigur Gunnhild, »tað eru heldur menniskjuni, vit noyðast at ræðast viðhvørt. Ein skuldi dugað so frægt at kunnað skapt mannfólk um til ross,« hon lær fram fyri seg og tigur.

»Nei, nú má tú tiga,« sigur spunamaðurin álvarsamur, »tú vil væl ikki koma í løgvaldsins hendur, trúar tú við gandi[30]?«

Tveir ungir byrja at kvøða Virgar Valintson, og skjótt kvøða øll; tað ljóðar so hugvekjandi í roykstovuni, og kvæðið kennist sum ein felags andadráttur fyri øll, ið inni eru. Tá ið kvæðið er liðugt, líður so væl móti náttúrðatíð, at tað fer at vera heimfaringartíð. Tá sigur onkur við Birtu um at syngja ein norskan kvøldsang, og fleiri taka undir.

Tær byrja so báðar at syngja ein kvøldsálm hjá Peter Dass[31].

Den ljuse dag gaar under,
O Gud vær du vort Ljus!
Til aften det nu stunder,
O Gud bliv i mit Hus!
For alt, o Jesu søde,
I denne Nat hos mig
Alt ondt, der os kan møde,
Forhindre naaderig!

Som Solen under Lide
I skjul er gangen hen,
Saa lad o Gud fremskride
Din naades Sol igjen!

– – – – – –

Tá ið sangurin er liðugur, fara tær báðar og takka fyri seg. Annað uttanhýsisfólk fer við. Gunnhild í Toft kemur at fylgj-

**30**

*gandur*. Eingin føroyingur er brendur á báli fyri gand, hóast norska lóg frá 1687 heimilar slíka revsing. Rættarmál hava verið um gand, eitt nú rættarmálið ímóti Páll fanga í 1656.

**31**

*Petter Dass*. Norskur prestur og heimstaðarskald, sum livdi 1647-1707. Axel Tórgarð hevur týtt hansara gitna Norðlandslúður til føroyskt.

ast við teimum, tí tær skulu sama veg. Á leiðini falla tær í tos um hetta, hon hevði sagt í roykstovuni, og at tað var líkt til, at maðurin við rokkin hevði tikið inn at sær, men hildu kortini, at tað kundi ikki vera hann sjálvur, ið kendi seg rámtan, men hetta vanliga, at talaði tú at nøkrum, sum nam við samfelag ella kirkjulæru, so kendu tey flestu seg hava skyldu at tala at. Men Hávarð bóndi var ikki tann maður, at hann firnaðist fyri, at fólk skuldu siga sína hugsan um øll ting, tvørtur ímóti var hann glaður fyri at hoyra fólk hava sjálvstøðugar hugsanir. »Skamm og last í tey, sum taka alt fyri leyst og liðugt,« hevði hann so mangan sagt. – »Tað er nú hugnaligt at koma saman,« tosa tær, »eitt annað kvøld fara vit í eitt annað hús.«

Tær koma fyri dyrnar í Toft, og Gunnhild býður teimum inn á gólvið eina løtu, tað er ikki so seint enn: »Eg hevði havt hug at sagt tykkum eina søgu, eina veruliga hending.«

Tær fara inn við henni, koma í eina pinkulítla roykstovu, ein koyggja hvørjumegin, ein líka lítil glasstova tykist eisini at vera, og uppi í roykstovuendanum eitt lítið fjós. Børnini hoyrast sova hvørt í sínari koyggju. Gunnhild festir í eitt ljós á fýrstaðnum, og tær seta seg um eldin, tosa lágmæltar, og hon letur koyggjuhurðarnar afturfyri, so børnini skulu fáa frið at sova.

Alt tykist her so fátæksligt og ótrúliga smátt, men reint og ruddiligt, ein valahond tykist vera yvir øllum, og tær báðar kenna seg mest sum í einum fjálgum fuglareiðri.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?

Hvussu gongur inniarbeiðið í bóndans garði eitt vetrarkvøld? Hvønn týdning munnu hesi kvøld hava havt fyri føroyska mentan? Kanna hugtakið »kvøldseta«.

11. kapittul

# Mangt er ímóti lagað

»Eg veit ikki rættiliga hví,« byrjar Gunnhild í Toft søgu sína fyri vinkonunum í tí lítlu roykstovuni, »men tað nam so við meg, sum bóndin las, og tað tit sungu báðar. Kom at hugsa so nógv um mammu mína, sum eg veit at kalla einki um, fyrr enn eg var vaksin og fór at leita hana upp. Bert hálvtársgomul varð eg send til eina mammusystur, sum var gift norður í oyggjar; har vaks eg upp, kom út at tæna so skjótt eg kundi gera lít fyri meg; tí fátæksligt var, vita tit. Átjan ára gomul kom eg so higar til bygdina at tæna, á Brekkugarð; her lærdi eg so mann mín at kenna, vit tæntu saman. Her vóru vit so í fýra ár. Húsbóndafólkini vóru okkum so góð, at tá ið tey árini vóru farin, buðu tey okkum eina trøð av garðinum og niðurseturætt; so giftust vit og arbeiddu alsamt har. Tá hevði eg ongantíð sætt mammu mína, heldur ikki hoyrt um hana; mammusystirin og maður hennara nevndu hana ikki við einum orði. Tá ið eg vaks til og trokaði á at fáa at vita, søgdu tey, at hon hevði gjørt bæði sær og ættini fyri skommum, sum hon hevði tíggjað sær, hana skuldi eg einki hugsa um og ikki røkja fyri at leita upp, um enn hon var livandi enn, tí tað vistu tey líka. Tá ið eg spurdi, hvør pápin var, vistu tey ikki at svara. Men hann mundi vera líka dánur sum hon, síðani hvørki hevði røkt fyri at taka ábyrgdina av mær, sum tey høvdu sett í verðina.

Tá ið nú hvítusunnan kom tað árið, sum vit giftust á **kyndilsmessu**, gjørdu maður mín og eg av, at nú skuldu vit yvir á land at vitja mammu. Vit vistu, hvørjum garði hon var á, og at hon livdi. Ája, vit fara so yvir á land í besta summarveðri,

**kyndilsmessa** – 2. februar

tá ið ein flutningur er, og koma til Sølvíkar, ganga langt og leingi. Nú koma vit til bygdar, spyrja okkum fram til garðin, har hon hevði tænt øll síni ár. Hetta er sjálvan fyrsta hvítusunnudag. Vit koma í dyr. Har er bara ein ungdómur í roykstovuni. Spyrja um Ella er at hitta.

»Ella,« sigur smádrongurin, »Gamla-Ella, hon er ikki her longur.«

»Veitst tú at siga okkum, hvar hon er?«

Hann fer og letur glasstovudyrnar upp og rópar innar: »Mamma, hvar er Gamla-Ella, her er onkur og spyr eftir henni?«

Ein hyldlig, ung kona við nýføðingi á arminum kemur út í roykstovuna og hyggur at okkum. Eyguni vísa, at hon hevur einki **eiri í** okkum, at hon er einki fyri at verða spurd eftir Gomlu-Ellu. »Hon er ikki her,« sigur konan, »hon er upp á umgang í sóknini. Eri ikki viss í, hvar hon er nú, tí tað man vera um hetta mundið, hon skal skifta; men« – hon kemur út á laðið og peikar okkum á eini hús – »har skulu tit fara at spyrja. Er hon ikki har, vita tey, hvar hon er farin.« So fer konan frá okkum og letur roykstovudyrnar aftur eftir sær. Tað var eyðsæð, at hon vildi sleppa frá okkum sum snarast.

**eiri í** – hug á; dámdi einki

Vit fara nú til tann garðin, konan hevur víst okkum á. Tá ið vit koma í túnið, hitta vit mann og konu, sum ivaleyst koma úr kirkju, tí tey hava sálmabók í hondini. Vit biðja góðandag og gleðiliga fest, siga okkara ørindi.

»Á, Ella, jú hon er her hjá okkum,« siga tey blíð og fryntlig, »komið inn, komið inn, verið so góð.«

Vit koma inn í roykstovuna. Myrkligt fyri eygunum fyrst vit koma uttan úr sólini, so eg sá ikki rættiliga fyri mær; men konan í húsinum fer yvir til grúgvuna og sigur við eitt menniskja á bríkini situr: »Nú Ella góða, her eru gestir til tygum.«

So líðandi klárnar fyri sjónini, og eg síggi, at har situr ein pinkalítil kona, hvíthærd og nossliga ílatin, bleik í andliti, væl greidd og í fríðum rotuskóm.

Eg fari til hennara, taki í hondina á henni og sigi góðan-dag. Hon svarar **lánkasliga** aftur, men hyggur ikki upp.

**lánkasliga** – kaldliga; líkasæl

»Hvussu liva tygum?« spyrji eg.

»Væl, ógvuliga væl. Gud løni vertsfólkunum, so væl tey hava hildið meg. Men nú er aftur fráfaringardagur í hondum, Várharra viti, hvussu tá verður; Gud náði hann, sum skal uppliva tað, at verða borin á grótleypi frá garði til garðs!« hon suffar tungliga.

»Tygum vita ikki, hvør ið eg eri?«

Hon hyggur upp á meg við røddum eygum: »Nei, góða genta, ikki kenni eg, hvør Gudsvinur er tú?«

»Kunnu tygum gita?«

»Eg gita, hvør kann hava ørindi til mín? Onkur frá fátækraumsorganini kann eg hugsa mær.«

»Nei, eg eri Gunnhild, tygara lítla Gunnhild, komast tygum ikki við, mamma?« Eg strúki henni um hárið.

Hon hyggur upp á meg við ovfarnum eygum. Starir. Varrarnar fara at liva, tárini koma rullandi: »Mín lítla Gunnhild, sum tey tóku frá mær…?« Eg setti meg á bríkini hjá henni, tók hana inn at mær og kysti hana. Hon tekur armarnar um meg. Báðar gráta. Soleiðis sita vit. Húsfólkið fer inn í glasstovuna fyri at lata okkum vera einsamallar. Ferð eftir ferð reisir mamman høvdið og hyggur at mær, varð ikki mett av at hyggja. Soleiðis sótu vit leingi. Men tað mátti fáa ein enda. Eg fór til mannin, sum sat á beinkinum, leiddi hann yvir til hennara: »Hetta er maður mín, mamma, vit giftust á kyndilsmessu.«

»Á, Gud gevi tykkum góða eydnu,« hon grætur aftur still-

isliga. Húsfólkini koma úr aftur glasstovuni, rørd; konan bukkar seg niður yvir mammu og kyssir hana á kjálkan, tigur og heingir vatnketilin uppyvir: »Nú geri eg ein drekkamunn; tit eru komin av gongu, so seti eg døgurðan útá. Tit verða her hjá okkum í dag og gista.«

Vit takka fyri, og eg fari aftur til mammu at sita; men hon tykist vera so ovfarin av hesum, sum hent er, at hon fær ikki orðið upp.

Matmóðirin hevur borðreitt í glasstovuni og beyð okkum til borðs. »Tú tekur undir armin á mammuni innar,« sigur hon við meg.

»Nei, nú bilar mær einki at ganga,« sigur mamman; »men tann dagin eg kom higar, tá nyttaði eg einki uttan at bera út á kirkjugarðin – og nú, eg eri komin fyri meg aftur, verði eg kanska borin í eitt annað hús, har ein líður hungur og hall.« Hon boyggir høvdið og tigur.

**á rekningi** – upp á umgang, heimleys

»Nei, mamma,« sigi eg, »nú skulu tygum ikki fara á **rekningi** longur, tygum skulu koma við okkum; vit fara avstað í morgin ári.«

Tá skuldu tit sætt, hvussu hon livnaði upp, fekk glitra í eyguni, ja, enntá roða í kjálkarnar: »Á, skal tað unnast mær á gamalsaldrinum at koma til høldar hjá Gunnhild míni, sum tey tóku frá mær hálvtársgamla?«

**farsund** – fjørður ella sund, sum ferðast verður um

Morgunin eftir fóru vit til gongu at **farsundinum**. Mamman var heilt birg, tí hon var so glað og mótað, sum var hon nú á veg til Himmiríki. Vit leiddu hana ímillum okkum. Hon var so løtt sum eitt barn. Gingu spakuliga, gistu í Sølvík um náttina hjá fólki, vit kendu, og fingu flutning um sundið morgunin eftir. Alsamt sama góða summarveðrið. Tá ið vit komu yvir um sundið, tók maður mín hana á bakið niðan á hálsin, so raggaðu vit spakuliga til Kervíkar. Hvíldu

uppímillum. Hon var glað sum eitt barn, vildi fáa at vita um alt, vit sóu; tí hon hevði ikki verið her á oynni áður. Vit komu í øllum góðum at húsum.

Hon var hjá okkum í átta ár. Eg sigi tað ikki, tí hon var mamma mín, men hon var tað kærasta og meinaleysasta menniskja, sum hugsast kann, glaðlynt og góðsint. So legðist hon sjúk, lá einar tvær vikur og sovnaði stillisliga burtur, sum eitt ljós, ið brennur niður.

Eitt kvøldið eg sat framman fyri henni, tá ið hon var løgst á seingina – hon mundi merkja, at tað var ikki langt eftir – fór hon at siga mær frá søgu síni:

»Tað varð sýslumaðurin, sum kom til foreldur míni,« byrjar hon at siga frá, »hann helt fyri, at nú var gentan so stór, at tað var ikki høpi í at hava hana heima longur, tað var nóg mikið, at yngra systirin var hjá foreldrunum; hann skuldi fáa mær tænastu á einum garði, sum hevði heitt á hann um at fáa arbeiðskonu. Pápin helt, tað var so ungt at senda barnið so langt burtur. Men sýslumaðurin avmálaði alt so fagurliga; eg fór at vera borin á hondum har, sum eg kom, og læra almikið. Og tit hava ikki ovmikið fyri munnin á teimum heima, sigur hann við foreldrini. Nú skuldi hann stíla fyri flutningi og alt hetta, tað skuldi ikki kosta teimum eitt oyra. Seinri fekk eg at vita, at hetta var ein av teimum gørðunum, sum altíð tróta tænastufólk, tí har er so ringt at vera, at eingin, sum kennir viðurskiftini, vil festa seg, hava tí fyri at skriva til fremmandar sýslumenn um at fáa sær fólk. Men eg skal nú fyri mín part ikki bera teimum annað enn væl; tað varð ikki lagt meira arbeiði á meg, enn eg orkaði; eg fekk eina koyggju at sova í, fekk klæðir, mat og eitt sindur av pengum; meira kravdi fátækt fólk ikki tá.

Men nú ganga árini. Eg kom rættiliga til – og elsti sonur-

in á garðinum, sum er um sama aldur, kemur eisini til. Bóndin doyr so brádliga. Matmóðirin situr nú við garðinum, meðan sonurin stendur frammi og stílar fyri øllum uttanhýsis. Eg veit ikki, hvussu var og ikki, men vit verða góð bæði, sonurin og eg. Vit vóru ikki líkafólk, tað visti eg, og eg segði við hann, at tað var best, hann helt seg til sínar líkar; tí tað skuldi tað enda við, í hvussu var. Men hetta vildi hann ikki hoyra gitt; vit bæði skuldu tað vera; fekk hann meg ikki, vildi hann ongan garð hava, so skuldi hann gera aðrar útvegir fyri, at vit skuldu sleppa at giftast. Hann átti, í hvussu er jarðararv eftir pápan, sum mamman kundi ikki nokta honum. Hann svór mær, at fekk hann meg ikki, vildi hann beina fyri sær, og eg veit ikki alt, hann segði. Eg var góðvarin – og burtur í honum, tað var eg – við tí áliti, eg hevði á honum, var eg ov eftirlátin. Men so skjótt hann hevði fingið sín vilja við mær, kendi eg, at hann var ikki sami maður meir; og tá ið eg læt hann vita, at eg var við barn, svaraði hann órørdur, at tí mátti eg gera onkrar útvegir fyri, tí giftast við mær kundi hann ikki; nú hevði mamman sagt, at tók hann meg, fekk hann ikki garðin, og við ongum garði sluppu vit ikki at giftast.

»Ja, so hevur tú svikið meg og komið mær í vanlukku,« sigi eg. »Tú segði, tú vildi ikki hava garðin og svíkja meg. Tú hevði aðrar útvegir fyri, at vit kundu giftast, segði tú. Nú kann tú ikki leypa frá.«

Nei, tað mintist hann seg ikki hava sagt, lovað nakað vist; nei, tað hevði hann ikki gjørt, aldri: »Eg ætlaði tað; men ætlan brestur so mangan; og tú er komin so stutt enn; kanska tað misferst hjá tær.« Soleiðis talaði hann og tóktist ikki taka hetta fyri álvara.

Eg var hamskift, so fyri ongum, at eg misti bæði mót og

megi, kúrdi og græt dagin langan. Tá ið eg so fekk barnið, var eg veik og lívsleidd, so tað var ikki meir, enn eg kom livandi frá tí. Barnið kom, og eg hevði ongan skaða tikið, men eg lá leingi millum lív og deyða. Alla tíðina sá eg ikki dreingin; men mamma hansara skuldi eitast at passa meg. Av tí eg var so neyðarslig, hevði eg onga mjólk til barnið, tað mátti fáa fløsku. Eg sá, at tú treivst ikki, men dugdi ikki at vera so illtrúgvin at leggja matmóðrina undir at koyra vatn í fløskuna hjá tær, bert so mikið av mjólk, at tað var hvítt. Tá ið eg langt um leingi var komin fram um aftur stokkin at sita, kemur ein dagin prestur at tala við meg. – »Hví eg hevði ikki latið barnið doypa, nú var tað mánað gamalt?«

»Eg havi einki kunnað gjørt av nøkrum,« svari eg, »havi ligið her alla tíðina, meira deyð enn livandi.«

Ja, nú skuldi hann tala við matmóðrina um tað. Meðan hann situr, er honum hyggjandi at barninum, er so bráður og tekur mjólkafløskuna, verður so undarligur í andliti, hyggur at barninum, hyggur at mær, men sigur einki, fer skundisliga á dyr. Beint aftaná kemur drongurin inn til mín, sum einki skuldi verið, og sigur, at nú hevur hann fingið mær ein góðan mann at giftast við, Jaspur, »hann vil fegin verða pápi at barninum hjá tær, og so giftast tit bara beinan vegin. Tit skulu fáa gott umdømi frá mammu, eitt gerði av garðinum og niðurseturætt.«

Eg verði heilt hamskift, missi málið, teski okkurt um, at tað er ikki Jaspur, eg eri góð við, »men teg, teg sum barnið eigur«.

»Góð við,« lær hann, »nei, tað eru bara ungdómslótir; tak tú Jaspur, hann verður góður við teg, og eg verði eisini alsamt góður við teg, kann tú ætla; so um enn tú giftist við Jaspuri, kunnu vit bæði kortini…«

Men eg rópti og græt, at ongum Jaspuri giftist eg við. Hann var eitt illmenni, drykkjumaður, og eg hevði altíð ræðst hann.

»Ver nú ikki so ólagalig,« sigur hann, »tú giftir teg við honum, tá ið tú er frísk; og nú tá ið prestur kemur inn aftur, hann er tilborðs í løtuni, spyr hann teg, hvør barnfaðirin er; tá sigur tú Jaspur.«

»Nei, eg ljúgvi ikki fyri presti, sigi sum er, at tú eigur barnið, og sigi eisini, at tú hevur svikið meg, lovað mær giftarmál, soleiðis sum tú veit, at tú hevur gjørt so mangar ferðir. Hetta vil eg gera mín dýra eið upp á, hvar tað skal vera.«

Hann stóð eina løtu, týsnaður í andliti av illsinni uppi yvir mær; eg hugsaði hann sló; men so illflenti hann og rýmdi út.

Hann er ikki meir enn farin, nú kemur matmóðirin, mamma hansara inn, setur seg á koyggjustokkin: »Tú ger, sum sonur mín biður teg, Ella; tú giftir teg við Jaspuri, og gevur hann upp sum barnfaðir, tá ið nú prestur kemur inn aftur. Vit hava talað við Jaspur, og hann er glaður við; hann er einsamallur og hevur ongan at halda seg til; tit kunnu hava tað so væl bæði; vit skulu gera alt tað besta fyri tykkum.«

»Nei, eg gevi rætta barnfaðirin upp og einki meir, aldri í verðini fari eg at ljúgva upp á nakran – og giftast við Jaspuri, nei, fyrr leypi eg á sjógvin.«

Matmóðirin hellir seg inn yvir koyggjuna til mín og teskar: »Verður tú órímilig við okkum, melda vit teg fyri at hava roynt at drepa barnið; prestur hevur longu sætt, at tað liggur blátt í raki, og at tað er vatn í fløskuni hjá tí í staðin fyri mjólk.«

Eg verði ovursint og leypi fram aftur at sita: »Barnið hevur bara fingið tað, sum tygum hava borið mær at geva tí; eg

havi ikki verið uttan fyri dyrnar, og ikki eitt menniskja hevur verið her uttan tygum, og eg havi ikki dugað at hugsað mær, at nakað menniskja skuldi vera so ónt at vilja hungra eitt sakarleyst barn í hel. Tað er tí tygum, sum hava roynt at drepa barnið, og ikki eg. Eg skal so beint hava fatur í presti,« og eg leyp á dyrnar.

Tá tók hon meg í kneppið og rópti eftir hjálp, dukaði í bróstið, men eingin kom. Ikki orkaði eg at slíta meg leysa frá henni, hon trýsti meg niður aftur í stólin. »Ver nú varin við, hvat tú sigur,« teskar hon hulisliga niðuryvir meg, »hevur tú nakað prógv móti mær? Her hava staðið tvey fløt inni hjá tær, eitt við vatni og eitt við mjólk. Kann tú prógva, at tað eri eg, sum havi koyrt vatn í til barnið? Nei, tú kann ikki! Sigur tú nú fyri presti, at tað eri eg, sum havi roynt at drepa barnið, meldi eg teg beinan vegin, og av tí at tú einki kann prógva ímóti mær, verður tað tú, sum fær dóm fyri at svølta barnið í hel, og fyri at skjóta skuldina á meg. Hvat heldur tú, at ein sovorðin dómur fer at kosta tær? Lívslangt straffiarbeiði, skal eg siga tær, fangi alt títt lív, tað verður tú. Nei, ger tú heldur, sum eg sigi: Tá ið nú prestur kemur inn aftur, hann situr og etur, senda vit Jaspur inn; so vátta tit bæði, at Jaspur er barnfaðirin. Eg skal nú fara út og tala við prest og fáa hann at trúgva, at tað var vatn í fløskuni, tí barnið hevði verið sjúkt í búkinum og toldi ikki mjólk, so ger hann einki burtur úr hesum meir.«

Og soleiðis endaði hetta, at eg – deyðarødd fyri straffinum, eg fór at fáa, hóast eg var sakarleys – saman við Jaspuri váttaði fyrst fyri presti og síðani á tingi, at hann var faðir at barninum. Men tá ið tey seinri saman við Jaspuri trokaðu á, at eg skuldi giftast við honum, tá segði eg nei, tað skuldi standast hvat av, ið mátti, og soleiðis varð tað.

Men hetta var ikki øll neyðin. Tá ið tann ársins tíð kom, at eg eftir lógini kundi siga upp tænastuna, gjørdi eg tað. Tá var barnið komið seg rættiliga væl aftur. Nú kemur matmóðirin til mín og sigur, at hon heldur tað vera illavorðið gjørt av mær, nú at siga tænastuna upp; eg gjørdi tey hjálparleys. Um eg helt meg ikki skylda teimum takksemi og heldur vera hjá teimum, enn fara á ein annan garð at tæna? »Vit hava tá hjálpt tær undan lóg og dómi. Men minst til, at vit kunnu reisa málið enn, tíðin er ikki meira fráliðin enn so; og fer tú frá okkum, so gera vit tað! Nú gevi eg tær tey kor, Ella: Annaðhvørt verður tú verandi her hjá okkum og letur meg senda dóttrina norður til systur tína, so tú kann verða leys og betur fyri at gera títt arbeiði, ella melda vit teg fyri drápsroyndina.« So fór hon frá mær. Men tá var eg so hjartkipt og niðurfyri komin, at eg rópti hana aftur og lovaði at vera verandi og bønaði hana um ikki at melda meg. Beint eftir hetta fór matmóðirin sjálv líka norður í oyggjar við barninum og læt systur míni tað upp í hendur.

So mangan eg havi roynt at fáa boð ímillum okkum, bæði á ein og annan hátt, og ivaleyst eru tey flestu framkomin; men aldri nakrantíð havi eg fingið so mikið sum eina heilsu frá systrini. Eg eri viss í, at matmóðirin hevur avmálað meg fyri teimum har norðuri sum eitt útskot, ið ikki bara er komin við leysingabarni, men hevur eisini roynt at drepa tað; og nú høvdu *tey* gjørt ættini ta vælgerð at hava meg har á garðinum og ikki lata koma út, hvussu vorðið var.

Eg segði ongantíð upp, gekk har á garðinum og gjørdi mítt arbeiði. Árini komu, eg eldist og viknaði, møddist. Men so legðist eg sjúk, lá ein mánað ella so. Tá ið eg umsíðir kom fram aftur, kemur matmóðirin, sum nú var á ellisárum, og segði við meg, at tað var ikki líkt til, at eg nakrantíð fór at

koma meg so mikið aftur, at eg kundi gera lít fyri lønina, so nú høvdu tey stílað fyri, at eg fekk fátækrahjálp og skuldi vera eitt stúkuskifti í hvørjum bóndahúsi har í sóknini.

Tí fyrsta húsinum, eg var í, hevði eg tað so óendaliga ringt, at eg veit ikki, hví eg doyði ikki. Alt ilt, kuldi, leki, svongd, skittur, ja, eg orki ikki at hugsa um tað. Eg varð borin á grótleypi niðan har, tit hittu meg. Har var sum í Himmiríki aftur ímóti; tey vistu ikki alt tað góða, tey skuldu gera mær. Tann einasta sorg, eg hevði, var, at eg skjótt skuldi verða send burtur aftur haðani.«

»Eg spurdi hana,« sigur Gunnhild, »um tann ungi bóndin nakrantíð giftist.«

»Ja, hann giftist rættiliga skjótt við dóttur úr einum ognarhúsi. Men hann læt okkum gentur á garðinum ikki í frið fyri tað; eg var mangan so sperd av honum, at eg gekk við einum lítlum knívi fyri at verja meg. Og einaferð brúkti eg hann. Eftir tann dag fekk eg frið. Tað einasta góða, ið var har á garðinum, var, at alt arbeiðsfólkið stóð saman ímóti bóndanum og Jaspuri, ið var sum ein hundur fyri honum. Vit hjálptu altíð hvørt øðrum, tá ið á stóð.«

»Soleiðis segði mamman fyri mær,« sigur Gunnhild, »nei, eg eri ikki so góðtrúgvin meir; um enn ein er bæði skinnfríður og væl sæddur, røkir eitt embæti og gongur undir kristnum navni. Tí kundi eg ikki tiga har uppi í roykstovuni í kvøld, hevði sovorðnan hug at muta ímóti tí samtykta, tí, sum hvør maður tekur eftir.«

Tær báðar, Durita og Birta, hava sitið uppgløddar og lurtað, ógvast við, hava ikki grunað, at sovorðið kundi henda her í okkara smáu bygdum. Tær sita tigandi og hyggja upp á Gunnhild. Hon er vaksin fyri teimum, nú skilja tær betur hennara treiska stoltleika, hennara mangan hvøssu talu. Tað

er vorðið hennara lív, aldri at geva seg undir, soleiðis sum mamman gjørdi, heldur liggja eftirá.

Tigandi fara Durita og Birta avstað og takka fyri seg. Fyri uttan er tað tunga, váta myrkrið, eingin stjørna, eingin fjallagrein at hóma, eingin fótaferð at hoyra í túninum, ein sloknað oyða. Bert vindurin herjar í knøppum køstum millum húsini, hvínandi, ýlandi, sum vóru allir ósælir andar flýddir úr tilhaldi sínum og trokaðust stunandi og suffandi í hesum trongu túnunum. Tær leiðast báðar fyri at ugga hvørja aðra í myrkaræðsluni, sum nemur við tær eitt sovorðið kvøld. Tær ganga tigandi, men hava kortini so nógv at siga; tað er so nógv, sum trokar á í huganum, so mikil neyð og órættur ímillum okkum, at tað, ein kann hjálpa, kennist so ørlítið, at mótið bilar. – Hví var prestur við til at gera Ellu gomlu eydnuleysa; hví sat Gud í sínum himli og tagdi til, at henda góðtrúna sakleysa gentan varð fyribeind av kirkjunnar tænara? Tað er mest sum øll túnini fyllast av óloystum spurnum, av fløkjum sum koma fúkandi við hvirlunum, dreivast um andlitið, og hey! so eru tær har burturi aftur. Men aftur tekur lívstreystið til sín: »Lat vera at ivast, ger tað tú kann, letur Gud alt um seg ganga, tess meir má eg sjálv,« hugsar Durita.

»Her er ov lítið av mati,« letur í Birtu, »tveir ólíkir partar metast um tað sindrið, sum er; annar eigur matin og samfelagið, hin eigur einki, men verður lívgaður so nógv, sum tann sterki parturin hevur nyttu av; heldur ikki meir. Tí gekk tað Ellu, sum tað gekk.«

»Nei, Birta,« sigur Durita eitt sindur hørm á málinum, »her í oyggjunum eru tað tó fá, sum bert halda tænastufólk sum arbeiðsgøgn; tak nú her í okkara bygd, tey í Stórustovu, tey á Brekkugarði; tey hava líka nógva umsorgan fyri tænastufólkunum sum fyri sínum egnu, virða tey líka nógv, eingi

tænastufólk rýma frá teimum, eingin er svangur hjá teimum, fyrr enn tey svølta øll. Eingin fer á bygdina.«

»Tað er ongantíð betur, er tað so,« sigur Birta. Nú eru tær komnar fyri dyrnar í prestagarðinum, hon sigur góðanátt og fer inn.

– – – – – –

Durita fer nú einsamøll inn aftur í bygdina. Tá ið hon kemur um ánna, hoyrir hon gongd, har kemur onkur á tuflum ímóti henni. Tá ið tey nærkast, sigur hetta spakuliga: »Eg hoyri, her er fólk; men tað er so eiðasørt, at eg síggi, hvar tú er; so nú ræður um ikki at stoyta saman.«

»Á, er tað tú, Jesar? Ja, tað kundi væl verið, at vit kollrendu hvørt annað, hevði tú ikki latið hoyrt frá tær.«

»So, tað er tú, Durita? Nú, tú kemur kanska úr prestagarðinum?«

Durita sigur, hvussu fyri liggur. »Og tú?«

»Meg lysti bara at koma út fyri dyr. Havi sitið inni allan dagin og putlað við eitt træpetti.«

»Ja, eg veit, tú sker í træ,« sigur Durita, »tað má vera stuttligt, at hava tær gávurnar.«

»Gávurnar, tær eru helst ongar,« sigur Jesar lítillátin, »men stuttligt er at pilka við sovorðið. Eg komi at fylgja tær fyri dyrnar.« Hann tekur í armin á henni, leiðir hana gjøgnum geilarnar, annars ber ikki til at fylgjast í sovorðnum myrkri.

»Eg haldi, tað er so óhugnaligt úti í kvøld,« sigur Durita.

»Ja, henda kavváta slavtokan er einki dámlig,« sigur Jesar, »men tað kann nú vera ein sovorðin hvíld í at ganga úti í bølamyrkri, sum í kvøld, tá ið tú sær ikki farvegin av nøkrum tingi; tá er ein heilt einsamallur við sínum hugmyndum, einki kámar tær. Skuldi eg gjørt ein træskurð av myrkrinum,

skuldi tað verið eitt menniskja, sum sat fyri seg sjálvan hendur í favn við víðopnum eygum, sínum hugsjónum livandi leikandi uttan um seg, og uttanum aftur alt hetta tað deyða myrkrið heilt út í tað óendaliga ... Mær fer helst aldri at bjóðast annað í lívinum enn henda hugsjónarverð; men hvør veit, um tað verður ikki tað undrunarverdasta av øllum at liva uppá.«

Durita tigur og hugsar, er eitt sindur ovfarin av hesum tigandi manninum; hann man valla nakrantíð hava sagt so nógv um seg sjálvan fyri nøkrum menniskja.

Jesar spyr, hvussu líður við fýramannafarinum.

»Væl,« sigur Durita, »á trettandu, hvør ið livir, verður tað liðugt. Ótrúligt at pápi skal vera komin seg so aftur; tá ið eg kom til teirra í vár, sat hann bara við eldin og bíðaði eftir deyðanum.«

»Ja, tað er so vist,« sigur Jesar, »tú bjargaði teimum, kom til teirra við lívførinum og birti teimum vónirnar aftur. Tú er eitt skapandi menniskja, Durita, ein hvellandi lívskelda!«

»Eg veit ikki rættiliga, hvat tú meinar, eg...«

»Legg tú einki petti í tað,« sigur Jesar »ongantíð betur.« Tá eru tey komin fyri dyrnar í Eirikshúsi, og Jesar sigur góða nátt, fer út aftur í myrkrið.

Durita fer inn, hugsunarsom og mest sum ovbyrjað av tí, Jesar hevur sagt við hana.

Tey bæði gomlu strevast enn við arbeiðið, hóast tað er komið um nátturðatíð. Glað og lívlig taka tey ímóti henni. Lítli Eirikur liggur friðarligur í song síni á bonkarendanum. Durita náttar og bakar drýlar til morgunin eftir. Síðani verður farið til songar í Eirikshúsi.

Tað er eitt baks hjá Duritu hvørt kvøld at stríða seingina við barninum upp gjøgnum tann lítla stigan, sum hon

hvørja ferð tekur av naglanum innan fyri fjósdyrnar og setur at skjøldrinum øðrumegin fýrstaðin at teirri lítlu hurðini inn á glasstovuloftið; men soleiðis má tað vera, til báturin er liðugur. Hon gleðir seg til tann dag, tá ið hann kann verða drigin út og skilarúmið sett upp aftur. Hetta kvøldið liggur hon leingi og hyggur niður yvir barnið, áðrenn hon sovnar. Lítli Eirikur liggur og peiggjar við ørmum og beinum, lær upp á mammu sína.

»Hvussu verður við tær, neyðardýrið, tann dag tú fatar tína støðu millum manna, at tú telur ikki uppí, at tú er trokaður inn á bygdina ímóti lóg og lívslag í landinum, at tú er ein kastibløka, sum hvør vil sparka frá sær, sum ongantíð kann koma fram at nøkrum, tú kann ogna tær, uttan tú sjálvur verður so sterkur, at tú kann traðka onnur til viks. Men tú skal ikki gera tað, lítli Eirikur, tú skal ongan traðka út í kuldan og gloymskuna; mamma skal læra teg einki at krevja, læra teg at vera sum Jesar, einki handligt at ynskja ella vænta av lívinum, bert liva upp á tað, tú kann byggja upp innan í tær sjálvum.«

Umsíðir kom svøvnurin, og gloymskan tók tey bæði har uppi á tí kolmyrka glasstovuloftinum.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?

Hvussu er Gunnhild ávirkað av lagnuni hjá mammu síni?

**eyður** – ríkidømi

12. kapittul

# Annað uggar enn eyður

Tollaksmessuaftan fara Birta og Durita at vitja ymiss fólk í bygdini, sum orka ikki sjálv at skapa sær ein feril av jólahugna uttan um seg. Fyrst koma tær til Mirmanshelli. Her er bert ein lítil royksıova og eitt pinkulítið kurpali uppi í endanum, sum hann kann hava ein torvleyp og okkurt sovorðið standandi. Út í veggin er ein koyggja, fram við báðum síðum beinkir, fýrstaðurin á miðjum endavegginum og brík hvørjumegin við.

Tær koma inn báðar, hvør við sínari byttu, ıvøgu, kveistri og onkrum lítlum, tær hava tikið við sær til jóla, láturmildar og kátar. »Góðan dag, Mirmann, vit koma at rudda eitt sindur hjá tygum um halguna.«

»Á, Gud vælsigni tykkum, verið væl komnar; ja, her man treingja til at taka hondina í. Tá ið skrápurin verður gamal, tímir hann ikki at rudda holuna longur.« Hann situr á bríkini við eldin, hvíthærdur, skeggmikil og eitt sindur bogin, men eyguni ferðug og viðkvæm.

»Nú, hvussu liggur á?« læa tær upp á hann.

»Væl, heilt væl,« sigur Mirmann, »havi tað sum í Himmiríki, skal eg siga tykkum. Vakni frískur og ferðugur hvønn morgun, síggi gjøgnum ljóaran skýggj og bláan himmal, sólina sum sær niður á bríkina til mín; tá ið so aftnar dagur, síggi eg, hvussu tað dimmir, so koma stjørnurnar og blunka at mær, eg blunki aftur til teirra; við hvørt er tað mánin, sum gongur yvir. Jú, var tað ikki hetta knæið, tjóvasignað, hevði eg verið fullbirgur; spell var tað; Streymoyggin er nú so stór, sum Várharra hana hevur gjørt, at tann lítli steinurin í gildi

sum ein nevi, rætt skuldi koma á knæið á mær. Men veri nú tað! Steinurin stendur ikki millum Gud og mín!«

»Tað kann vera eitt sindur langligt at sita so eina,« halda tær.

»Nei, gentur, eg kenni meg ikki eina, merki so nógv til lívið, sum eg siti. – Vindurin pístrar; hann minnir meg um so nógv; viðhvørt kemur fuglur og setur seg í ljóarakarmin. Ein dagin sótu tvær likkur leingi og skimaðust. Krákur koma so tíðum; tær eru nú so stuttligar, hella vanga og skeita niður til mín og gera seg til, blunka so spotskliga, hvør skal siga: »Har situr tú!« Tá ið veðrið er gott, strevi eg meg at úthurðini, lati upp og seti meg á gáttina. So síggi eg alt, sum viðurferst í bygdini. Fuglurin sveimar í luftini, hoppar her uttan fyri á beitinum og letur. Fólk kemur framvið og talar við meg. Hundar koma; so tali eg við teir, havi kanska eitt bein ella okkurt annað at leska teir; tá koma teir til mín og taka varliga úr hondini á mær, tað eg havi at geva, eru blíðir og lata meg kína sær; summir koma aftur seinri og skava upp á dyrnar, so seta teir seg framman fyri fýrstaðin, og tá ið eg sigi teimum eina søgu um onkran hund, eg havi kent, so hyggja teir at mær og lýða á, sum teir vóru menniskju.«

»Kemur fólk ikki at vitja tygum viðhvørt?« spyrja genturnar.

»Jú, konurnar úr teimum húsunum, sum týða til mín; men mest eru tað børn, koma skýmingarnar og sita uttan um meg. Eg royni at siga teimum frá søgum, sum eg nú best kann. Og so beinasom og fitt tey eru ímóti mær, tað er meir enn eg kann siga frá.«

»Og orka tygum at hava nakað í hondunum?« spyrja tær.

»Ja, betri enn so, mínar hendur eru ongantíð tómar, so er tað yrkadagur. Eg smíði hornskeiðir, heldir, stangarhorn,

riðinálir og hvørt av sínum; jú, Gud havi lov, eg nýti ikki at keða meg.«

Tær rudda hjá honum, skúra matkerøld, sessir, tuflur og alt sum er, hava fingið tveir óvitar at heinta skelsand og koyra á gólvið. Síðani klippa tær honum hárið og hampa skeggið. Ímeðan gongur tosið. Hesin gamli er fullur av kæti og lívsgleði. Tá ið tær eru lidnar og skulu fara, takkar hann teimum so hjartaliga, hevur rørdur á orði, hvussu góð øll menniskju eru við seg.

Haðani fara tær til Maluna, sum situr einsamøll í einum helli líknandi Mirmans. Hon situr eisini á tí lítlu bríkini øðrumegin fýrstaðin, tá ið tær koma inn. Lítil og visin, hvíthærd og bleik. Tær síggja, hvussu glað hon verður, tá ið tær bjóða sær til at rudda og vaska inni. Spyrja hvussu hon balist.

»Jú, takk fái Gud,« sigur Malan, »eg hoyri og síggi sum ein ungdómur, eri pínuleys, giktin er eitt sindur bágin viðhvørt; men okkurt skal vera í mínum aldri, lukkusignað.«

»Men tygum sita so einsamøll,« halda tær.

»Ja, tað kann tykjast so,« sigur Malan, »men tað fellur mær ikki langligt. Eg siti við einum stokkum í hondini, fólk hyggur inn til mín. Og eg havi míni uttan um meg, teir sum farnir eru, mannin og dreingirnar, nærri enn nakrantíð. Árini, tey ganga, og skjótt letur Várharra upp fyri mær, og eg komi aftur til teirra. – Ikki so korti, at eg siti og stundi eftir deyðanum; nei, eg gleði meg hvønn morgun, eg síggi ein nýggjan dag koma. Eg havi bindingina, og mær hevur altíð dámt so væl at lesa; væl veri prestafólkunum, tey hava altíð verið so íðin at læna mær bøkur…«

»Ja,« sigur Birta, »eg havi eina við til tygum.« Leggur hana í fangið á Maluni.

»Á, takk, takk, tað er vorðið sum. Gud løni tykkum fyri tað; nú er halgan bjargað fyri mær.«

»Hava tygum kent Mirmann? hann er jú eisini hiðani úr bygdini,« spyrja genturnar.

»Ja, um eg havi kent hann? Vit vóru lestrarbørn og grannar, vinfólk í uppvøkstrinum.« Hon verður láturmild og kát. »Vit vóru altíð so lívsglað bæði, altíð fremst til leik og spæl. Hvussu, hann hevur tað toliliga? Á, hann var eitt sovorðið gott fólk.«

»Hann livir sum fiskurin, vit koma beint nú frá honum. Høvdu tygum ikki havt stuttleika av at vitjað hann, meðan vit gera reint her?«

»Gud eigi tykkum, eg eri so illa gongd, eg hætti mær ikki út um gáttina.«

»Eg beri tygum,« sigur Durita, »tað eru ikki mong fótasporini,« og uttan at bíða eftir svari tekur hon Maluna sum eitt barn í kneppið og ber hana út til Mirmann, setur hana á bríkina øðrumegin fýrstaðin: »Her er ein lestrargenta komin at vitja tygum, Mirmann,« sigur Durita, og so er hon horvin avstað aftur. Hetta hendi so skjótt, at hvørki av teimum hevði fingið orð fyri seg, fyrr enn Durita longu var horvin.

Nú rudda og vaska tær ta lítlu smáttuna hjá Maluni og alt sum inni er, til tað skínur av hvørjum spreki. Tær stuttleika sær yvir tey gomlu, sum bæði hava verið ovfarin av at hittast aftur á so stuttligan hátt, – hvussu síðani tosið mundi ganga millum teirra.

Tær fara nú yvir aftur eftir Maluni. Tá ið tær koma inn, er alt kæti; tey sita og minnast frá barnadøgunum, tykjast hava so nógv at tala um og stuttleika sær yvir, at tær fáa seg ikki til at fara avstað aftur við Maluni so beinan vegin. Dur-

ita sigur við tey, um tað er ikki beinast at bíða eitt sindur enn, áðrenn hon ber Maluna aftur til sín sjálvs.

»Jú, jú, vælsignaðar, gerið okkum ta gleði at lata okkum fáa eina løtu enn,« siga tey bæði sum við ein munn.

Hetta var so tað, tær skuldu gera fyri hesa ferð. Tað vóru fleiri fólk í bygdini, sum gingu soleiðis og hjálptu; tey tosaðu seg saman við hvørt, hvat hvørt skuldi gera.

Meðan tær ganga omaneftir, hugsa tær um, hvussu løgið tað kann vera: Har sita nú hesi bæði neyðardýrini, Malan og Mirmann, sum okkum skuldi tókst lívið hevði lamskotið, kát og lívsglað, frøa seg yvir hvønn nýggjan dag, tey síggja rísa, takksom og eydnurík, nøgd við alt. Og samstundis sita so mong onnur úti um bygdina, sum eftir tí vit halda, lívið hevur borið á hondum, og bøla yvir sínum **sársakum**, leidd við lívið og rødd fyri deyðanum, sum koma skal. – »Eitt er vist,« tosa tær sínámillum, »at ikki er tað altíð vælferðin, sum ger menniskjuni nøgd við lívið.«

**sársaki** – pína

Tær tosa um, hvussu tað man vera við Mattasi á Fjørusandi, tað hevur so lítið sæst til hann síðani hin vanlukkudagin við Jósiasi, um tað man treingja til at hyggja inn til hansara. Sína útkomu skuldi hann havt, eingin neyð við tí; men nú situr hann har og er havnaður av øllum bygdarfelagsskapinum, av øllum samhuga. Hvussu tekur hann tað? Tann konan, sum kom til hansara at halda húsið reint og vaska klæðini fyri hann, kemur ikki har meir, tað vita tær. Birta heldur, at tað hevði verið best at farið út til prest og spurt hann, um tað ber til at fara inn at hjálpa upp á hann. Tað gera tær, fara út í prestagarðin, tosa við John Lieland; hann býður sær til at koma við teimum, vita um Mattas fæst í tal.

Durita heldur, at tað er kanska beinast, at hon kemur ikki við, tí nú var tað hon, sum gjørdi róp í hin dagin.

»Jú, kom tú við,« heldur prestur, »tú gjørdi beint, hann eigur at takka tær, tú kom í tøkum tíma, áðrenn Jósias andaðist.«

»Hvussu livir Jósias?« spyr Durita.

»Jú, hann er erraður upp aftur,« sigur prestur, »far út í roykstovuna og hitt hann; ímeðan geri eg meg til at koma við tykkum.«

Durita fer. Jósias situr við eldin, reinur og nossligur, skarpligur sum altíð, krýkin og skeggmikil. Tá ið hon kemur, stetlar hann fram á gólv, tekur ein leysasess og førkar at grúgvuni til hennara at seta seg á.

Jú, hann læt væl at sær, her var sum í Himmiríki at vera: »Nei, tú Durita, at tú var so mótað at fáa meg út frá hasum mannvarginum, Mattasi, eg kann ikki fulltakka tær. Hann ætlaði at beina fyri mær, tað var eyðsæð; hann legði meg út har í úthúsið, segði tað var tí, at eitt annað neyðardýr skuldi koma í seingina, sum eg lá í, nú var hann í holtur við at gera eina aðra song til mín. Men ongantíð kom tann dagur, at henda song var liðug. Ikki matartuggu fekk eg frá honum. Vatn stóð har, tað leskaði eg meg á, so leingi eg var so frægur; men skjótt orkaði eg heldur ikki tað. Tá var tað, hann kom við pottinum og holvdi oman yvir høvdið á mær; men eftir tað hevði eg bert løtuvís samlingina.«

»Kom hann ongantíð í úthúsið til tygum?« spyr Durita.

»Jú, betri enn so hann kom, setti seg at tala Guds orð við meg, um hvussu gleðiligt tað var, at Várharra nú skuldi lata upp fyri mær inn í dýrdina. Jú, smátt í hann, Mattas, hann er sterkur í trúnni, tað hugsi eg.«

»Bóðu tygum hann ikki um ein bita at eta, tá ið tygum vóru svangur?«

»Jú, meir enn so, bønaði og bað; men hann svaraði mær

aftur, at mat skuldi eg fáa, tað skuldi ikki tróta, »men bíða nú eitt sindur, lat okkum fyrst fasta og biðja saman, nú tá ið tín lívssól er við at ganga niður,« og so bað hann so hjartaliga, prædikaði og sang fyri mær, at tað var so vælsignað at hoyra.«

»Kom hann so ongantíð við matinum?« spyr Durita.

»Nei, tá ið henda bønarføstan hevði vart einar tríggjar dagar, var tað, sum svongdin altíð er, at tá hevði eg ongan mathug, meira mótboð móti mati; tysti, men orkaði enn at rætta meg eftir vatninum og leskaði meg á. Tá viknaði eg skjótt og visti ikki altíð til mín, nú var so skjótt, eg orkaði ikki at fáa ein vatnsopa til munnin, mátti biðja um ein dropa. Mattas var tíðum hjá mær. Jú, tað var ikki at siga; hann tók haldakoppin og setti á munnin á mær, so eg fekk meg ótystan. Longri og longri var ímillum, at eg visti til mín. Nú eina ferð eg hevði eina klára løtu, var potturin holvdur niður yvir meg. Eg spurdi, hví her var so myrkt og so tungt fyri ondini. »Nú gongur tín lívssól niður, mín vinur,« svaraði hann mær. Og hann helt bøn, sang fyri mær og spurdi, um eg hoyrdi ikki himmalsins klokkur ringja. Jú, tað hoyrdi eg. – »Ja, nú koma einglarnir at bera teg inn í dýrdina,« sigur hann. »Men Gud forláti mær,« sigur Jósias, »eg siti her og læi at. Eina løtu, eg var toliliga klárur, legði eg til merkis, at tá ið gongd hoyrdist í túninum fyri uttan, hildu tær himmalsku klokkurnar uppat at ringja, og tá ið tufluljóðið var burtur, byrjaðu tær aftur at ringja. Tá hugsaði eg einki um tað soleiðsini; men nú tað rennur fram fyri meg aftur, havi eg illbatan av, at tað var Mattas sjálvur, sum sat og dunkaði á pottin, hann hevði holvt oman yvir meg. Hetta mundi vera mín síðsta klára løta. Tað, at tú kom inn, og alt sum tá hendi, havi eg hvørki dul ella dreym um.«

Nú rópti Birta á glasstovugáttini, at tey skuldu fara, og Durita segði Jósiasi farvæl.

Tey fara nú út gjøgnum túnini. Prestur sigur frá, at hann av og á hevur verið á hurðini hjá Mattasi, men altíð hevur verið stongt. »Kanska eg havi verið óheppin, at hann tá hevur verið útistaddur; men heldur man tað vera tað, at hann hevur sitið inni fyri læstum durum.« Tey koma at húsunum á Fjørusandi. Aftur stongt. Prestur stendur eina løtu á durahelluni og hugsar seg um, heldur við tær báðar: »Verið tit standandi her í túninum eina lítla løtu, meðan eg leypi niðan til Hávarð bónda og biði hann koma oman við mær. Vit verða noyddir at gera so mikið av, at vit sleppa inn, Mattas kann liggja í hjálparloysi.«

Tað er ikki meir enn ein løta, nú eru teir aftur. Hávarð hevur lykt við sær. Teir hyggja at útihurðini; har er jarnlás fyri, og lykilin stendur í fyri innan. Fara at úthúshurðini; har er ein fjøl tvørturum, negld í durastavirnar uttanífrá. Hana benda teir leysa og lata upp, lýsa fyri sær. Har liggur skinnarúgvan, Jósias lá í – og tann vanlukku potturin. Potturin, undrast teir, varð hann ikki tikin frá honum hin dagin? Men har liggur ein pottur, kanska ein annar so? Teir lýsa við lyktini, taka í pottin. Hvøkka við. Har liggur Mattas, kaldur og stívur, fjaldur undir skinnum og pottinum.

»Ája,« sigur Hávarð bóndi, »har liggur neyðardýrið! misti bygdarsamkensluna, orkaði ikki at sita einsamallur og bíða eftir vártingsdóminum – dømdi sjálvur.« Teir báðir fara at gera tað, sum gerast skal í sovorðnum føri, meðan tær báðar fara, Birta aftur í prestagarðin og Durita niðan at bera Maluna heim aftur til sín sjálvs. Síðani fer hon heim.

Tá ið hon kemur inn aftur í Eirikshús, stingur tað eitt sindur í bróstið: »Her gangi eg og royni at fáa eitt sindur av

høgtíðar hugna hjá øðrum; men her hjá mínum egnu geri eg einki. – Ja, vit hava glasstovuna, men roykstovan, sum er høvuðsrúmið, er opin út í fjós, tilfar og amboð liggur allastaðni, og báturin, sum nú fer at vera liðugur, stendur so nær fram at fýrstaðnum, at tey mugu skjóta seg eftir lið fyri at sleppa fram við; ja, vit búgva uttan um ein bát.« Men tey gomlu bæði sita væl nøgd við eldin og tykjast einki at sakna. Lítli Eirikur liggur á fanginum á ommuni. Spraklar og tutlar. Durita tekur hann í kneppið, pjátrar fyri honum og er aftur glað. Báturin er eitt lið í onkrari roynd at bøta okkurt í bygdini; hann eigur at vera her!

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?
Hvat lívssýni eyðkennir Maluna og Mirman?

13. kapittul

# Halga og hávetur

Tá ið myrkrið og óveðrið aftan á **mortansmessu** og úteftir taka meira og meira undir seg, tá ið vetrarstormarnir ýla millum fjøllini, og hvirlurnar kurla eyrskúrar um hamrarnar, so neistarokið stendur av, tá ið kavaríðir og áarføri berjast um yvirtakið í veðurlagnum, og bygdin drívur í hvøssum sjóroki, stendur jólahalgan sum ein lýsandi linni í áganginum.

Á, tað er so nógv, sum skal gerast til jóla. Menn manna tíggjumannafarið til Havnar eftir jóladrekka; hava onnur handilsørindi við; men eftir jóladrekka er tað teir fara; tí nú skal høgtíð haldast og gleði vera. Gleði! ja, tað er nú ikki so, at vit ganga stúrin um dagarnar; men at liva lívið langt saman við teimum ovurkreftum, sum her búleika, nívir tó sinnið so, at tað mest sum er **rá** fyri allari gleði; tað ansnið vit hava við stýrið, við dragið, tá ið vit leggja á strongin, tá ið vit ganga líðirnar og hoyra omankastið, sleppir okkum ongantíð heilt. Tí man skikkurin vera uppkomin, at tá ið væl skal vera, kemur fløskan á borðið, ikki fyri at drekka vit og minni burtur, men fyri saman við vinum og javnlíkum eina løtu at gloyma alt tað, sum so mangan er okkum ovboðið.

Menn fara í hagan við tøkuhundi eftir jólaóm. Aðrir fara á flot, um líkindi eru, at fáa feskt til høgtíðina.

Í húsunum er mikið sták við øllum, sum gerast skal, og hetta sták varar líka til náttað er jólaaftan, í hvussu er fyri konufólkini, sum kýta seg at fáa alt liðugt. Menninir leggja frá sær, tá ið kirkjuklokkan ringir halguna inn.

Jólamorgun kemur. Góðveður, eitt følv av kava. Lotar

**mortansmessa** – 11. november

**rá** – her: forðing

høgt. Fólk eru tíðliga á fótum at fáa ambætað kríatúrunum, etið morgunmat og latið seg í høgtíðsklæðini fyri kirkjutíð. Til matna er tað besta, húsið kann bjóða. Tey, sum einki hava at taka av, hava fingið frá teimum, sum eiga. Ikki tí tey hava biðið; tað er bara komið. Okkurt menniskja hevur verið inn á gólvið í gjárkvøldið, hevur sitið og tosað eina løtu, er so farið stillisliga av aftur durunum og hevur sett okkurt eftir seg. Gávan skuldi ikki soleiðis berast uppi í fólkaeygum.

Klokkan gongur, og øll leita til kirkju. Tey, sum orka ikki at fara, lesa kanska lestur heima. Kirkjan fyllist so líðandi. Konufólk vinstrumegin, mannfólk høgrumegin. Tey, sum størsta matkeraldið eiga, sita innast við kórið, tey, sum eiga tað næststørsta, sita næstinnast og soleiðis út eftir. Tað er ikki eiðasørt, at fólk hava fyri so stillisliga at skotrast í kirkjuni, verja sín sess. Har gekk nú hann, Andras á Rossateig, í sínum lagnum. Hann hevði verið gyllinamaður; nú hevði hann keypt fýra merkur saman og trokaði á at sleppa samsvarandi longri innar í kirkjuna at sita. Men eingin vildi víkja fyri honum, og av tí, hann var ein lítil og veikur maður, orkaði hann ikki at krøkja seg fastan. Teir sterku klíptu hann so stillisliga í lørini og góvu honum tuflutrónarnar á skinnabeinini. Í tí skili endaði hann meir og minni meinslaður aftur í gyllinabríkini. Nei, tað var ikki nóg mikið at fáa nakrar merkur av uppsitarajørð inn undir seg fyri at vera stórur maður í kirkjuni.

Millum kirkjufólkið síggja vit eisini Sámal Jóhan, hann kemur so andbráður inn eftir gólvinum og setur seg í eina markabrík, tí hann er ognarmaður. Hávaksin, prúður maður, langleittur, veðranøs og reytt, væl røkt skegg niður á bringu. Hann er jú Rólant jall[32] og í fullum herbúnað, spenniskógv-

**32**
Sámal Jóhan livir í søguni um Rólant jall, sum vit finna í Karlamagnusar kvæðunum. Hann átti svørðið *Dýrindal* og hornið *Ólivant*. Rólant jallur var ein av teimum tólv kempunum (tólvjavningunum) hjá Karlamagnusi, sum bardust ímóti heidningum í Runsivali.

ar, indigobláar hosur, svarta sjóstúku niður um knæ, hjálm við neytahornum í hondini, við liðina svørðið Dýrindal, skjøldurin á arminum og Ólivantshornið á bringuni í einum tólvtráðbandi aftur um hálsin. Setur seg uttast við bríkarsúluna.

Inngangsbønin verður lisin; øll liggja framyvir við samanlatnum hondum. Sálmasongurin byrjar. Eingin lovsongur soleiðsini, meira at siga eitt sorgarlag, hóast tað er fyrsti jóladagur.

John Lieland prestur kemur á prædikustólin, stendur eina løtu og hyggur niður yvir hetta vadmaldubbaða kirkjuliðið. Ondin stóð sum hvít skadda úr nasunum í hesum ískalda rúminum, og tey himmalbláu eygnapørini stardu ótrygg og uppgivin at prestinum, rødd fyri at hann nú skuldi siga okkurt óhugnaligt um deyða og dóm, um Guds rættvísa straff yvir menniskjunnar markleysu synd og óndskap. Men presturin John Lieland er ikki tann maður; hann er mannvinur, prædikar um tað, sum ugga kann, um tað kann móta fólkið, kveikja ljós og vónir yvir teirra strígna, fátæka lív, lýsir ein gudsátrúnað, sum er fyri lívið, ímóti deyðanum. Hann kennir seg hava samljóð við kirkjufólkið, at bera teimum ein gleðiboðskap, magnar at fáa tey lættari í huga, glaðari við lívið, djarvari í einum lívssýni.

At endanum sigur prestur nøkur orð um bygdarmannin Mattas á Fjørusandi, sum var funnin deyður inni í húsum sínum í fyrradagin, og sum skyldmenn vóru eftir í gjár, tóku yvir um sundið við sær. »Tað er ikki okkara sak,« sigur prestur, »at taka dagar í, hvat her er hent; men hann má sjálvur hava tikið eina avgerð, sum endaði hansara lív soleiðis, sum vit funnu hann.« Prestur tagnar og hyggur út í kirkjuna. Fólk síggja á honum, at nú hendir eitthvørt óvanligt, øll

venda sær og hyggja.

Tá er tað Sámal Jóhan, ið hevur reist seg úr markabríkini og kemur í øllum sínum herbúnað hábærsliga gangandi inn eftir kirkjugólvinum, støðgar fyri kórgáttini, blæsur í hornið Ólivant og sigur: »Mattas á Fjørusandi var ein av heidningunum, sum tann vándi Gýðin jall[33] hevði lokkað higar til Kervíkar. Mattas feldi, sum tit vita, átta kristnar kempur. Eg, Rólant jall, orkaði ikki at vita teir liggja óhevndar; tí herklæddi eg meg, kvittaði oman á Fjørusand og vá Mattas. Tað er mítt verk, skulu tit vita, og ikki hansara. Nú eru teir átta falnu hevndir og kunnu hava frið í gravum sínum. Turpin erkabispur[34] var har uppi hjá mær í morgun. Vit fóru oman í kirkjugarðin, og hann lýsti frið yvir tær átta falnu kempurnar.« Sámal Jóhan tekur aftur hornið Ólivant og blæsur, so fer hann líka so stillisliga og hábærsliga uttar aftur eftir kirkjugólvinum og setur seg í markabríkina.

Prestur heldur eina stutta bøn og fer av prædikustólinum. Sálmasongurin byrjar aftur, og gudstænastan verður førd at enda.

Tá ið fólk kemur út á laðið uttan fyri kirkjuna, er mikil spyrjan og gitan um hetta, Sámal Jóhan hevur sagt; um tað man vera nakað í tí, at hann hevur verið niðri á Fjørusandi og gjørt feigdina um seg. Men tað er beinan vegin, at øll eru samd um, at hetta, hann hevur sagt, er bara heilavilla; húsini har niðri vóru stongd, har hevði eingin hond verið á nakrastaðni til at bróta inn. Nei, Sámal Jóhan var ikki tann maður, hann var eitt meinaleyst menniskja, sum ongum gjørdi mein, helt fólk fyri.

Tá ið fólk koma aftur úr kirkju, stird í kulda, so tenninar glinta, er døgurðin kókaður í hvørjum húsi, og øll setast at mattrogunum. Feskt kjøt og ræst kjøt er ríviliga tilætlað, í

**33**
*Gýðin jall* er fyrst jallur hjá Karlamagnusi, men svíkur keisaran, tá ið hann gevur Angulund kongi ráð. Verður seinni tikin av døgum fyri sítt svik.

**34**
*Turpin* erkabiskupur hjá Karlamagnusi.

**verðbýti** – skamtan av mati

dag er einki **verðbýti**, so nú kunnu eisini húskallarnir eta so nógv, sum í gongur, og tað verður gjørt, linna reimina nøkur hol við hvørt, so aftur at eta. Menn vinna seg frá trogunum og hella seg inn í koyggjurnar, løða sær kritpípurnar og roykja. Ja, hetta er í grundini alt jólahaldið fyrsta dag; tí nú skal einki havast fyri; børnini sleppa ikki út at spæla, og tey vaksnu, ja, tey skulu heldur einki, ikki seta eitt talv upp, ikki halda á einum kortablað, dagurin fer ikki hentari enn at fáa sær ein dúr, hetta til náttturða, tá ið aftur skal etast.

Hátíðarhýrur, at gleða seg hvørt við øðrum, nei tað er ikki, fólk leitar ikki inn til hvørt annað fyrsta dag at gleðast saman. At halda tann háhalga fyrsta jóladag er at sita einsamallur og líta inn í seg sjálvan, og tað er ikki altíð lætt – soleiðis eftir álmanakkanum, heldur fara tíðliga til songar og sova frá øllum. Dagurin hevur verið góður kortini, tey hava verið í kirkju, hava hvílt seg frá øllum arbeiði, fingið gott at eta, jú, tað hevur verið jólafest.

**fon** – dust

14. kapittul

# Annað fýkur enn fonið

Á Brekkugarði vóru tær báðar arbeiðskonurnar slopnar heim til sítt fólk at halda jól. Tí slapp Anna matmóðir ikki í kirkju fyrsta jólamorgun, men mátti vera heima at matgera.

Nú ið Jesar og Marin koma frá kirkju, situr mamman við grúgvuna og er neyðarslig, følin og bleik. Tey eta so døgurða saman trý eini og teir báðir húskallarnir. Niels hevur ikki verið at sætt síðani í gjárkvøldið. Anna strevar at taka upp aftan á døgurða, men so orkar hon ikki meir, noyðist til songar.

Úti á seinrapartinum fer Marin oman í Eirikshús eftir einari ævintýrbók, sum hon skal læna frá Duritu. Tey spyrja hana, hvussu til stendur har uppi og fáa at vita, at matmóðirin er neyðarslig. Durita tekur okkurt uttan á seg og fer niðan við Marini. Nú hon kemur inn, er roykstovan manntóm, húskallarnir báðir rjóta í koyggjunum og eingin Niels. Hon fer inn í glasstovuna, har liggur Anna í seingini, uppgivin og vátoygd.

»Skal eg ikki nátta fyri tygum, so tygum sleppa at liggja við frið?« spyr Durita.

»Jú, tað vildi eg so fegin; men tú hevur eitt hús sjálv, Durita.«

»Á, mamman er so fræg, at hon ger tað sindrið, har skal gerast,« sigur Durita og fer undir húsarbeiðið.

Marin lítla situr við eldin burtur í øðrum heimi og lesur í ævintýrbókini; har eru litir og ljós, har eru stórar hendingar, og skjótt er alt uttan um hana burtur, hon ferðast á víðum vøllum úti í ævintýrlondunum millum undarligar trøls-

ligar verur, sum bæði kunnu roynast menniskjunum illar og góðar.

Um eina løtu kemur Niels inn uttan av geilum, skitin og tvitin, hvøkkur við, tá ið hann sær, hvør ið stákast í roykstovuni. »Tú matmóðir her?« spyr hann ovfarin, reyður og týsnaður í andliti, illa støðuførur, so fullur er hann. »Hvar er mamman?«

»Hon er farin at leggja seg,« sigur Durita.

»At leggja seg,« lær hann, sum tað ið býtt er, »hvørjum liggur hon eftir, spyrji eg, ha?« Hann skal taka eftir Duritu, men sløðrar um ein leysasess, og fer so endilangur eftir gólvinum, orkar ikki aftur á føtur, sovnar. Durita tekur hann í kneppið og leggur hann eftir einum beinki, hann bragdar ikki.

Hon spyr Marina, hvar Jesar man vera.

Marin støkkur saman og er leingi um at koma aftur til sín, tí rætt nú drap drongurin í ævintýrinum flogdrekan, sum skuldi koma at eta ta yngstu kongsdóttrina; men so kom hon líðandi afturí aftur og segði, at Jesar mundi vera uppi hjá Dáva, var vanur at faran niðan við hvørt um kvøldini.

Nú brestur hurðin upp, og Hanusar-Óli kemur buldrandi inn, ger nógv um seg, dýrandi fullur. Hvar ið matmóðirin var?

»Í seingini,« sigur Durita.

»Nú, og so skal tú húsast her,« hvessir Hanusar-Óli. »Tú, Durita, hvat hevur tú at gera her, tú tín **dugnakrókur**, allastaðni skal tú krøkja teg inn. Veitst tú ikki, at tann ungi bóndin her í húsinum er trúlovaður við dóttur míni? Tað var líkari, at hon var biðin higar at hjálpa enn tú; heldur tú tað ikki sjálv…? Nei, tað ber til, pápi hennara er hvørki prestur ella russari, dóttir mín er ikki líka góð sum tú, ha?« Nú sær hann Niels á beinkinum. »Nei, hvat síggi eg? Dótturmaður-

**dugnakrókur** – dugnafólk (niðrandi)

in avdottin á hálvum degi, ein háhalgan jóladag, ha? Og dóttirin, stakkal, sær teg ikki, gongur støk og keðir seg. Kom upp við tær!« Hann rykkir í Niels. Tá er Durita har: »Nei, her skal vera friður, tú vágar tær ikki at vekja hann.«

Hanusar-Óli sleppir Nielsi, gløir at henni: »Er tað tú, sum ræður her, Eirikshúsdóttirin, ha? tú, tú tín...« hann tordi ivaleyst ikki at siga meir, tagnaði og slepti sær á dyr. Tað vóru ómild eygu, Durita setti í hann.

Tá ið nátturðin er kókaður, tekur Durita skundisliga útav, sigur við Marina, at hon skal fara inn til mammu sína eina løtu. »Nú støkki eg niðan til Dáva, at vita, um Jesar er har.« Hon fer. Tað er av vakrasta veðri; kavi, jørðin stirðnað, stjørnuglógvan, alt landið er so reint og nýskapt at síggja: einki dálkað ella litfarið við tí. Fossarnir ringla í tí stillu frostluftini. Hon sær einki fólk, men tað hoyrist kvøðan onkustaðni burturfrá. Ja, ikki er øðrvísi, allir menn halda ikki frið fyrsta jóladag.

Oman undan teimum ovastu húsunum kemur Sámal Jóhan. Tann hornuti hjálmurin dagar móti luftini, og tann svarta skikkjan er uppaftur svartari móti tí kavahvíta túninum, tað stóra træsvørðið, Dýrindal, dartar við liðina, skjøldur hevur hann á arminum og Ólivantshornið á bringuni. Ógvuliga ferðarmikil kemur hann, røddin hoyrist frá honum.

»Á, gottkvøld, Rólant jall, og gleðiliga fest,« sigur Durita blíðmælt, »hvar stendur ferðin nú?«

»Á, eg eri á veg til Miklagarðar[35], havi alt við mær fyri at sleppa inn á borgina – Dýrindal, handklæðið, sveittadúkin, alt sum er, og tú veit, hvat ið mítt roysni[36] skal vera: Blása so hart í Ólivant, at hvørt hár skal skáldast av høvdinum á honum sjálvum, tú veit.«

»Ja, av keisarans høvdi,« sigur Durita.

**35**

*Miklagarður.* Núverandi Istanbul, høvuðssæti hjá mótstøðumanni Karlamagnusar.

**36**

*roysni.* So sigst í Geipa tátti, at ymsar kempur kjósaðu sær hvør sítt roysni at útinna í Miklagarði. Rólant jallur skuldi blása hárið av keisarans høvdi. Á s. 184 er roysni Turpins nevnt.

»Av keisaranum, ja, tað havi eg nú gjørt longu áður; men nú er tað hatta skarnið, Hanusar-Óli, eg skal í holtur við; mær líkar ikki tann mannin, heh!« Og so tekur hann dik á seg aftur, fer oman gjøgnum túnini. Hann er ikki meir enn farin, nú kemur Óluva, systirin sporandi: »Tú hitti beiggja mín, sá eg,« sigur hon við Duritu, »var hann toliliga hýrdur, heldur tú? Hann hevur verið so friðarligur leingi, men hatta ótýggið, Hanusar-Óli, kom í gjár og leyp mær øði í hann; eg mátti so undir at gera honum herklæðini í stand. Beiggin mátti kunnað fingið frið fyri hasum ódýrinum, tá ið hann sjálvur gevur frið. Eg eri so upp í haft av honum, hvørja ferð hann ger hesar Miklagarðsferðirnar.« Hon skundar sær oman eftir túninum aftan á beiggjanum.

Durita kemur niðan til Dáva. Jesar er har; teir sita so friðarligir, roykja og tosa.

Dávur loypur upp, tá ið hon kemur inn: »Ja eg veit ikki, um eg tori at bjóða tær sess, her er so lítið innkomandi. Einaferð var her so toytt, at vit kundu óskammað bjóða gestum inn; men síðani eg misti mammuna ... Ja, innihugnin fór við henni.«

»Á, tala ikki soleiðis, Dávur,« sigur Durita, »tú er ikki aftan fyri nakran. Men hesaferð vendi eg ikki fótinum, onkuntíð seinri verður tað. Eg eri komin eftir tær, at fáa teg oman, Jesar.«

Tey fara bæði omaneftir. Nú er sovorðin málan niðri í Laðatúnum, og fleiri fólk koma niðan eftir. Fremstur er Hanusar-Óli, illa gonguførur av brennivíni; í hølunum á honum Óluva deilandi so ræðuliga, tí hann hevur loypt henni øði í beiggjan. Undir liðini á henni gongur Rólant jall og blæsur av øllum alvi í høvdið á honum við horninum Ólivant, so tað rungar um geilarnar; uttan um tey er ein so-

vorðin riðil av børnum, sum mála og stuttleika sær. Á hvørjari gátt standa møður og rópa børnini til sín aftur, tey skulu ikki ganga úti og beistast og bróta jólafriðin.

Tá ið tey bæði koma inn í roykstovuna á Brekkugarði, hevur Niels rassast so á beinkinum, at hann er dottin á gólvið og hevur spýð seg út, men svevur alsamt. Durita fer beinan vegin undir at fáa hann reinan aftur, og Jesar leggur hann upp á beinkin, gevur honum kodda undir høvdið og áklæði uttan um seg. Hvørki teirra nevnir eitt orð um hetta. Jesar fer nú inn til mammu sína.

Tað er ikki leingi, til Durita hevur reitt eitt lítil borð fyri seingini hjá Onnu, og tey seta seg at eta. Húskallarnir fáa fyri seg sjálvan í roykstovuni – eftir sum soleiðis ber til –. Tey seta seg at eta. Ljós, sum eru stoytt til jóla, brenna á borðinum, tað er heilt hugnaligt inni.

Durita ger seg til at fara og sigur góðanátt.

»Ja, men góðasta Durita, skal tú ikki eta við okkum?« sigur Anna.

»Nei, takk,« sigur Durita, »tey har niðri munnu vænta meg aftur, og altíð er okkurt at taka hondina í, hóast tað er heilagt.«

»Nei, far ikki,« bønar Anna matmóðir, »verð her hjá okkum, hesa løtuna tað tekur, meðan vit eta ein bita til náttturða. Eg veit ikki, hvussu tað er; men tað kennist so trygt at hava teg hjá sær, tú er so mótað og sterk.«

Durita eftirlíkar teimum og setur seg at eta.

**rýta** (= rjóta) – snorka

Tey hoyra Niels **rýta** so seigan og langan á roykstovubeinkinum.

»Nú fekk hatta neyðardýrið ongan náttturðabita,« sigur Anna eymliga.

»Tað ger honum einki,« heldur Jesar, »tað besta fyri hann

er at sova. Teir munnu hava gingið fullir í alla nátt, verfaðirin og hann báðir. Niels hevur ikki kreftir til at ganga soleiðis og túrast.«

»Ja, Gud náði okkum,« gremur Anna seg, »hann ger bæði sær og okkum øllum fyri skommum, ganga soleiðis og týggja seg til jóladag og bróta allan gamlan, góðan sið; tað verður ikki niðurafturlagt. Hetta stendst alt av, at hann hongur uppi í Laðadóttrini, Siggu. Ikki tí, hana er einki at siga við; men tað er hatta skarnið, hon eigur til pápa; har sum hann er, har er brennivínið, tað vita vit.«

»Ja,« sigur Jesar, »Hanusar-Óli hevur tað við sær, at so skjótt hann nemur brennivín, verður hann skaðiligur; tí hann fer út um bygdina og ger seg inn á sakleyst fólk; men hetta er nú ikki so ofta. Tað verra við tí manninum er, at hann ongantíð er grannhavandi; hvørja ferð hann skal vera uppi í onkrum í felagsskapinum, er hann eitt tvørtræ og roynist illa. – Nei, eg haldi ikki, at Niels verður drykkjumaður, hann hevur ikki natúr til tað. Tað er bara vandi fyri, at Hanusar-Óli kann leiða hann út í verri ting, sum hann hevur fyri, og tá er vandi við. Men Niels er ikki býttur, hann verður skjótt at síggja, hvør maður verfaðirin er. Eg vildi ynskt, at hann fekk eyguni upp fyri honum, áðrenn eg fari hiðani av garðinum,« sigur Jesar álvarsamur.

Anna hvøkkur við og hyggur upp á sonin: »Hví sigur tú so, áðrenn tú fer hiðani, ætlar...«

»Ja, bróðir hevur okkurt ímóti mær, og eg sigi hann ikki illan fyri tað. Ein dagin, eg sat har inni í kamarinum og skar, kemur hann til mín og sigur, at tað var beinast, eg fekk mær eitt annað stað at vera; tí tá ið hann varð bóndi, vildi hann ikki hava meg her.«

»Jesus komi til mín! Koyrir hann beiggjan út úr sínum

fedranna heimi?« gremur Anna seg.

»Ja, hetta er kanska ikki so torført at skilja,« sigur Jesar, »tað er hesin træskurðurin, eg havi fyri; hann roknar tað fyri spæl, barnaverk. Av og á hevur hann spurt, um eg ongantíð ætli mær at verða vaksin. Seinast hann spurdi meg, segði eg nei, eg hevði ætlað mær at spæla soleiðis alt lívið. Og upp á sín vís ætli eg tað. Havi sett mær fyri ongantíð at verða vaksin – soleiðis sum bróðir fatar tað, og tí er tað einki undarligt, at hann vil ikki hava meg inni. Vit eru kanska heldur ólíkir av lyndi, í hvussu er, eru vit heilt ólíkir í umstøðum. Hann kann seta búgv, vera ánari í bygdini og hava øll tey rættindi, tað gevur. Eg kann ikki tað. Tí má eg hava okkurt annað at liva fyri, okkurt sum eg kann vera glaður fyri, sum kann geva mær lívsinnihald. Tað havi eg funnið: træskurðin. Og síðani arbeiði eg, so eg liggi ongum til byrðu, hjálpi eftir førimuni, har hjálp er fyri neyðini.«

Anna sigur spakfør og blúgv: »Eg skilji teg nú ikki rættiliga, havi ongantíð áður hoyrt nakran tala soleiðis um seg sjálvan; men eitt skal tú vita, at tú má kenna teg heima her á garðinum, so leingi eg eri á lívi; eg lati ikki eitt petti av hondini til Niels, gongur hann við sovorðnum ætlanum móti systkjunum hjá sær.«

**15. kapittul**

# Mangur sær meir enn sæst

Annan jólamorgun eru nógvir menn tíðliga á fótum, leska seg á ein dropa av brennivíni og fara út fyri dyr at kasta sær av vatninum, hyggja upp á luftina og so á **sjøtilin** at draga hoyggið til kýrnar, tala á grannan, sum eisini liggur og dregur, bjóða honum eina lítla jólaskál niður á hjartað. Grannin býður aftur. Aðrir, sum eisini eru úti í morgunluftini, koma upp í leikin, og soleiðis ganga hesir morgunløttu menninir um túnini, betur og betur hýrdir, longu áðrenn tað rivar fyri eygunum á tí vanliga bygdarfólkinum. Soleiðis er siðurin her í bygdini: Nýtur maður brennivín fyrsta dag, er hann drykkjumaður og gudloysingur; men annan dag er tað góður, gamal siður.

Tá ið kemur at kirkjutíð, eru summir eitt sindur høvuðtungir; men eru teir kirkjumenn, sita teir ikki heima fyri tað. Hetta kann við hvørt kennast á sálmasanginum. Teir, sum hava mest uppi í høvdinum, hava lyndi til at herða eitt sindur meira á enn hini, og vera eitt sindur undan í lagnum; tað er sum í gerandislagnum, tann raski er undan. Tað kann eisini henda, at prædikan fellur teimum í so long, sovna skeivir niður yvir síðumannin og rjóta seigan. Fólki býður í látur, men maður verður ikki minni fyri tað.

Vanliga er borðreitt í øllum bóndahúsunum líka frá morgninum av, og øll, sum koma inn á gólvið, verða boðin til borðs. Nú eru menn í høgtíðshýri, og hann verður hildin uppi alla tíðina út eftir degnum. Fløskan gongur runt, so teir høvuðtungu fáa lítið og teir edrúu meir. Tað verður tosað og etið, róst og reypað. Tað verður kvøðið upp í lag og

**sjøtilin** – hillin á desini, har ásett er at draga hoyggj

**niðrispæl** – spæl, sum tey ungu spældu undan dansinum ella aftaná

tikin lógvatøk. Menn, sum í mánaðir hava illsamst, kunnu nú hálsfevnast, bjóða hvør øðrum inn, og alt er vinskapur.

Úti á kvøldinum kemur dansurin fyri. Best dámar teimum at fáa lánt eina dansistovu við trægólvi, tí har gongur dansurin betur. Lánið er vanliga fyri alla dansitíðina. Sum vanligur skikkur er um bygdirnar, er annað jólakvøld fyrsta dansikvøldið, og føstuinngangs mánakvøld tað síðsta. Í hesi tíðini verður dansað sunnukvøld og mishalgikvøld. Leygarkvøldini kemur ungdómurin saman í dansistovuni til dansispøl og **niðrispøl**.

Hátíðarlig er tann stund, tá ið fyrsta kvæðið og dansistigini ljóma út um bygdina; tá er høgtíðsgleðin í hæddini, kenslan av friði á jørð og samljóð manna millum. Tað fer ein ylur gjøgnum ung og gomul. Tey, sum orka, fara upp í dansin. Hini ota seg so nær, tey kunnu, fyri at hoyra – og minnast farnar dagar. Her er alt bygdarfólkið, sum vera kann. Sóknarpresturin John Lieland er eisini í dansinum. Fækstu prestar gera tað, teir nógvu døma dansin sum devilsskap, ið kristið fólk skal halda seg frá. Teir hava lyndi til at døma allan stuttleika at vera gudleysan, stuðla til at hugsa um roknskapin pá tann eina dag, um Devil og Dólg – Helviti. Hetta er rætt tað sama eirindaloysi, fólk her í bygdini kennir, tá ið fjøllini rista omanlop av sær, tá ið húsbrot er, og feigdarveðrini herja á havinum.

Troðum lættliga dansin!
Sólin skínur so fagurliga,
komið er hægst á summarið.

Hetta er niðurlagið til kvæðið, sum nú gongur, og tað dylur seg ikki, at nú er sól og summar í hjørtunum.

John Lieland verður meira og meira hugsunarsamur, so hvørt dansurin tekur hann – gongur og samanber í huganum kirkjugangin fyrsta dag og hesa samkomuna í dansistovuni. – Sálmasongurin í kirkjuni var meira at siga jammurstóni, andlitini órørd; samkoman sat líka tung á bríkunum. Her í dansistovuni er lovsangur! Tað lýsir av øllum andlitum, og eyguni glitra, meðan tey kvøða gleðina út:

Tak tú hetta rúnarkelvi
bint um tínar lendar,
tað kann øllum lásum læsa,
allar sútir rinda.

Prestur hugsar um síni fátæksligu orð á prædikustólinum fyrsta dag. Hugsar við sær: »Hevði tað ikki verið øðrvísi, um fólk kendi jólaboðskapin í skaldalíki, og kvað hann út her í dansistovuni? Kundi Augustus keisari ikki eins væl og keisarin Karlamagnus sitið í gullstóli millum sínar menn og sent boð út um londini, kundi Jósup ikki riðið avstað til Betlahems við Guds móður í ørindalag, líka væl sum »Jefta den Gileadsmand«, so øll samkoman samkvað hetta og steig hugtikin høgt upp um gerandisdagin? Fyrsta dag gekk fólk og skotraðist um sessirnar í kirkjuni, eingin vildi sita undir sítt markatal. Her í dansistovuni dansar hvør um annan, húskallurin, stórbóndin, gyllinamaðurin, matmóðirin, arbeiðskonan – allar dyr í bygdini standa opnar í kvøld – uttan kirkjudyrnar. – Tú kann, hvør tú er, fara inn hvar tú vil og njóta allan blóðskap.

Kirkjan stendur køld og óbygd mitt í leiðisgarðinum, miðdepil fyri teimum deyðu. Tá ið samkoma er av, skundar kirkjufólkið sær út, neyðkomið av kulda so tenninar glinta.

**grevjass** – kortspæl, har sum jassur er hægsta kort

**nú rekur við** – nú gongur væl

Dansistovan er bygd og lýggj, miðdepil fyri lívinum í bygdini, tá ið eitt kvæði er kvøðið, fer fólk út fyri dyr at svala á sær og skifta væl hýrd orð sínámillum.«

Tá ið prestur er móður av at dansa, setur hann seg á ein bonk í roykstovuni, tætt við fýra gamlar, sum hava drigið sær leysasessir uttan um eitt skrín og sett seg at spæla **grevjass**. Fløskan stendur í skugganum við skrínið. Prestur situr ímillum so mong onnur, sum hvíla seg og smátosa, so teir gomlu varnast ikki hann. Teir spæla blíðorðaðir og láturmildir; tað sæst á øllum brøgdum, at **nú rekur við**. Teir eru mettir av góðum jólamati, kenningin snurrar í høvdinum og gevur teimum eitt sindur meira hugdirvi enn vanligt og kámar allan mannamun burtur. Í skugganum stendur fløskan; bara at rætta hondina eftir henni og fáa sær ein javnara, tá ið av rennur.

Ein blandar, tað verður avtikið, og hann gevur, ger tummilin vátan á tunguni, tí tey slitnu kortini eru ring at fáa sundur, so tað gongur ikki tvey fyri eitt; men sektin liggur á, teir sum taka ímóti, skulu eisini fáa stundir at seta upp. Tá ið hvør hevur fingið sítt, fýlast teir á kortini, hvør hevur fingið verri enn annar. Tann, sum gav, sigur, at hann hevur fýra ill kort í kleyvara: »Men tað nyttar einki, eg fái ikki leik.«

»Eg tími ikki at koyra út,« ljóðar frá hinum skákinum. Teir spæla. Skákið, sum gav, volar. Fýra tjúkkar kritstrikur verða stroknar av skrínslokinum. Ein hond tekur niður í skuggan. Fløskan fer ímillum teirra, taka ramliga upp í munnin, seta hana so aftur í skuggan. Kortini liggja á skrínslokinum. Hastar einki at geva aftur enn: »Í kvøld er tú tín egin maður, gamli, og sleppur at liggja leingi í morgin.«

»Ein vælsignað høgtíð!«

»Ja, og sovorðið frágera veður, stjørnuglógvan og dýrd.«

»Stuttligt at liva, tá ið toliliga liggur fyri.«
Ein hond fer niður aftur í skuggan: »Ja, Gud er góður!« Teir munna einaferð enn. Fløskan fer aftur í skuggan. Teir syngja upplyftir og hjartaliga:

»Mig tjener alle Ting til Gavn,
Naar jeg kun frygter Herrens Navn
Det Onde virker mig til got,
Til evig Ære Verdens Spot,
Af Verdens Galde kand jeg faae
En Himmel-Flod og Sukker-Aae.

Saa frygt din Gud af Hjertens Grund,
O kiere Siæl! lad Haand og Mund
Og Hjerte følgis altid ad,
Vær til Guds Gierning altid glad,
Frygt Gud og viid at Alting maa
Til Salighed dig passe paa.«

Tey, sum dugdu ørindini, høvdu sungið við, eisini John Lieland, prestur. Teir gomlu fóru aftur at geva. Í dansistovuni kvóðu teir Ívar á Bretlandi:

Ívar sprakk av sínum hesti,
væl man drongur duga,
høgdi høvur av Glóoddi
og bant við saðilbuga.

Gyltar sporar við mín fót eg spenni,
so temji eg mín gangara góðan,
lati renna.

**tokar** – gongur fram; troðkar fram

Prestur fór út í góðveðrið at ganga, uppgløddur av tí, hann hevði upplivað, **tokar** einsamallur gjøgnum túnið í djúpum hugsanum: Her er tað, ein skal læra fólkið at kenna, her er teirra mentan, hetta er tað, sum er skapt av fólksins anda, hetta er tað, sum lyndi og livikor er komið til, tað er her, tað føroyska hjartað slær. Kirkjan hevur ikki fatað tað, hevur mistikið seg og roynt at bróta tað niður, at lýsa tað til heljar. Hetta má rættast, kanska tað ber til at bjarga tí í evstu stund. Hann skal royna, setur sær fyri at gera eitt uppskot til endurnýggjan av kirkjulívinum og byggja tað saman við tí fólkaliga, hann her hevur lært at kenna. So fer hann aftur í dansin.

Tað líður út eftir kvøldinum, kvæði og vísur skifta á gólvinum. Fólk hugnar sær, og alt er í besta lagi. Nú hoyrist skotran í durunum, og inn kemur Sámal Jóhan í øllum sínum herbúnað, hevur hornið Ólivant í báðum hondum. Tey, sum koma framvið í ringinum, hvøkka saman og verða ráðleys.

»Nei, vælsignað,« sigur Rólant jall, »dansið tit, eg skal ongan háva gera.« Stendur stillur og tigandi – til Hanusar-Óli kemur framvið, tá loypur hann framat, tekur Ólivant fyri munnin og blæsur av øllum alvi, blánar í andliti, sum hann kýtir seg, og ljóðið er so hart, at tað doyvir kvøðingina. Hann eltir Hanusar-Óla, heldur ikki uppat. Dansurin støðgar. Óli verður foyur, tí øll læa og rópa, hetta er so láturligt; hann roynir at sleppa sær út; men Rólant jall er í hølunum á honum. Tá ið hetta verður ov langdrigið, fara nakrir menn og forða Sámal Jóhan í øllum blíðum, so Óli sleppur út. Menninir rósa Rólant jalli: »Tú er óførur; men halt nú uppat at blása. Tú sá, at hvørt einasta hár reyk av høvdinum á honum, Hanusar-Óla.«

»Nei, sanniliga,« sigur Sámal Jóhan fíndarglaður, »skemta tit ikki fyri mær, sóu tit, at hárið skáldaðist av honum?«

»Ja, ja, tað sóu vit so týðuliga,« søgdu fleiri; og teir dansaðu við honum, vóru kátir:

Eg skal taka gylta lúður
alt fyri uttan vanda,
blása so høvur Hanusar-Óla
bert skal eftir standa.[37]

Sámal Jóhan lær so hjartaliga og rópar á systrina, sum stendur í durunum: »Hoyrir tú Óluva, systirin! Teir siga, at hvørt einasta hár reyk av høvdinum á honum?«

»Ja, beiggin, jú, hoyri eg ikki; kom lat okkum nú fara heim.«

»Ja, vælsignað, nú komi eg; hesa ferð grør tað ikki aftur í bræði.« Hann sigur blídliga góðanátt, og Jesus verði eftir, fer so hóvliga avstað við systrini. Dansurin kemur aftur í gongd, og alt er sum áður.

Tá ið kemur út um midnáttina, fer tað eldra fólkið at húsum. Tey yngru dansa longur út eftir náttini. Sum út líður verða upphaldini millum kvøðingina longri; tey ungu sita í roykstovuni og tosa; kenningin sígur kanska heldur tungt á summi mannfólkini. Konufólk nema ikki brennivínið.

Ung pør fara sær ein túr gjøgnum bygdina. Alt er hátíð og hugni. Í einum sovorðnum sveiggi kemur mangt parið saman. Summi enda við trúloving og giftarmáli; men onnur bert við tárum og lívslangari sorg. Tey ungu, sum ognarleys eru, kunnu ikki síggja fram móti giftarmáli – bert tey, sum hava andsevni til at hevja hesar kenslur upp á eitt hægri jørð-

**37**
Ørindið er úr Geipa tátti, triðja regla ljóðar har soleiðis: blása skal hár av keisarans hovdi.

ildi og avsita alla natúrliga sameining, kunnu liva lívið fyri at tæna hvørt øðrum í lívslongum vinskapi. Fyri tey ungu úr húsum, sum jørð eiga, eru tað foreldrini, sum fyri tað mesta gera av viðvíkjandi giftarmáli. Hvørt hús hevur í hyggju at gifta líka nógva jørð inn, sum tey gifta út. Mangan er hetta til mikla sorg, tá ið genta ella drongur verður noytt til at giftast við onkrum, tað ikki yndar. Tað er ikki rárt, at genta, sum soleiðis verður noydd frá dreingi, hon hevur valt sær, hevur hann til pápa at fyrsta barninum og ikki mannin, hon giftist við.

So líðandi fjaraði dansisveiggið burtur; tey, sum hildu longst á, eru eisini farin heim at sova. Bert nakrir ørvitisfiskar **rala** ovvekraðir eftir og undrast á, hvar dansifólkið er vorðið av.

**rala** – geva veikt ljóð frá sær; græla

Triðidagur er komin – sum nú er vorðin gerandisdagur; men tá á døgum varð alsamt lestur lisin úr teimum gomlu lestrarbókunum í summum húsum, og rættiligt arbeiði varð ikki tikið í hond. Tað var at fara eftir einum torvleypi, út um garðin at seyði, okkurt sovorðið. Hetta kom eisini væl við, tí mongum tørvaði at sova langt út á dagin. Menn vaknaðu við hundasjúku, trongdu til at taka sær ein ríviligan javnara og fáa frið og náðir at koma fyri seg aftur.

Úti á degnum, við lækjurnar, á laðnum, við sagulaðið sóust fólk og mintust hendingarnar, sum verið høvdu. Gleddust við tær. Tey høvdu fingið nýggj minni og kendu seg upplívað. – Nú var dansitíðin komin, veitslutíðin, ja, tað var aftur dansikvøld í kvøld, nógv stuttligt í væntu.

**Arbeiðsspurningar**

Hvussu verða 1. jóladagur (s. 151-155) og 2. jóladagur (s. 163-170) hildnir? Er sami munur á okkara døgum?
Vís á munin millum føroyska dansin og gudstænastuna, sum prestur nevnir.
Ung koma saman – er nakar líkskapur við Jesar og Duritu?

16. kapittul

# Út ganga djarvir dreymar

Dagin eftir trettandu legði gamli Eirikur síðstu hondina á fýramannafarið. Nú stóð báturin liðugur, og hann so handfríður var. Gamli hevði lagt sær eina við at gera dygdarverk. Stevnið hevði Jesar skorið, so hetta hevði hesin báturin fram um aðrar í bygdini – einki prál við øgiligum drekakjafti, men eyðmjúkt listaverk við ídnum hondum, sum tóku ímóti spraklandi fiski. – Teir eru allir har: Havnar-Óli, Dávur, Jesar og Jón í Toft. Hann situr lítil og bleikur, men við blonkum eygum, á beinkinum og starir at hesum ótrúliga undurverki. Teir tóku bátin út beinan vegin, og av tí hetta er ein turrur góðveðursdagur, bræddu teir hann alt í einum. Eirikur skuldi hann eita eftir honum, sum bygt hevði, søgdu menninir, tí hetta mundi vera tann síðsti bátur, hesin gamli smiður legði úr hondum.

Jesar tekur navnabrettið liðugt upp úr einum pjøka, hann hevur við sær, og slær upp á. Skilarúmið millum roykstovuna og fjósið varð eisini sett upp aftur sama dag. Um kvøldið flutti Durita niður av aftur glasstovuloftinum í roykstovukoyggjuna at sova.

Hetta var stórur dagur hjá teimum øllum. Tað ovurstóra tiltakið, sum fyri stuttum bert var ein dreymur, sum tey høvdu skemtiliga á lofti, tá ið tey skuldu taka stórum til, var nú veruleiki.

Líka síðani uppiløgan byrjaði, høvdu menninir havt til ítriv at byggja neyst á einari gamlari toft, sum Dávur langt síðani hevði keypt; nú høvdu teir reist og tróðrað, tað var bara eftir at tekja, nævurin lá til taks, so tað varð farið undir

at gera liðugt í morgin sum ein annan dag. Mirmann hevði smíðað teimum eitt sterkt eikilás, fyrsta neystalás í bygdini; men tey mintust, tá ið allir tollarnir í øðrum borðinum vóru brotnir ein morgunin, tey skuldu á flot við tí gamla bátinum. Hesin nýggi mundi valla hava færri øvundarmenninar í bygdini.

Hvør maður, ið kom gjøgnum túnið, støðgaði á og hugdi at bátinum, so har stóð altíð ein flokkur og tosaði – bøndur, ognarmenn, gerðismenn, húskallar. Teir, sum søgdu nakað, róstu bátinum: »Vala handaverk, stórur bátur, meira at siga lítið seksmannafar enn stórt fýramannafar.«

»Hvør skal hava hann? Prestur?«

»Prestur, nei, hvør annar enn teir, sum neystið hava bygt til hansara?« sigur Hanusar-Óli, »men eg haldi, tað er dekan og **dittimunt** av ognarleysum at byggja sær bát, og nevna tað ikki fyri teimum, sum teir stóru bátarnar eiga.«

**dittimunt** – ósmæðið

»So, tað heldur tú,« sigur ein gerðismaður, »tað skulu bara vera teir stóru, sum skulu eiga bát? Hvussu við hinum smáeigarunum og ognarleysum, sum sleppa ikki á flot, tá ið bóndin setur bátin á lunn, og menninir verða settir at gera garðsarbeiði?«

»Sig tú mær: Hvussu verður vorðið í bygdini, um teir stóru bátarnir verða ikki riknir?« heldur Hanusar-Óli aftur.

»Teir verða ikki ómannaðir fyri tað, at eitt fýramannafar sleppur at rógva út.«

»Eitt fýramannafar,« tekur Hanusar-Óli upp aftur, »slepp-ur ein bátur at rógva út, verða tað skjótt fleiri; hví skal ein framum ein annan?«

»So tað heldur tú?« sigur gerðismaðurin. »Nei, sig sum tú meinar, at ein *skal* takast fram um annan; tú skal, men ein annar ikki, ha?«

Har stendur Hávarð bóndi við hondunum undir reimini. Hann sigur einki, tyggir skráina og hyggur út yvir sjógvin.

Hanusar-Óli hyggur upp á hann: »Hvat sigur tú, størsti maður í bygdini?«

»Eg sigi bara tað, at ánararnir eiga at tiga; teir hava buktina og báðar endarnar. Hava borið so í band saman við sýslumonnum og prestum, sum jú eisini eru ánarar, at ognarleys sleppa ikki at giftast, fyri at bøndur skulu fáa nóg mikið av tænastufólki, ognarleys skulu ikki hava bát, tí tey skulu manna bátarnar hjá ánarunum. Eg eri nú so gamal, sum Gud meg hevur gjørt, aldri nakrantíð hevur verið trot á tænastufólki har á garðinum, og aldri nakrantíð hevur mín bátur verið ómannaður. Eg haldi, at teir, sum hava hesar ómenniskjansligu lógir fyri neyðini, hava sjálvir skuldina; teir misbrúka síni tænastufólk og sínar bátsmanningar. Men eg skal siga teimum tað, at hetta lagið verður okkum øllum til fals; tí ein góðan dag verður hetta ikki tolt longur, tað má halda uppat, tey ognarleysu mugu fáa frítt at sæta sær sum best og ikki hava skyldu til at sæta einum ánara fram um sær sjálvum. Verður hetta lag ikki rættað við góðum, verður tað við illum, og tað verða vit, sum mugu lúta, tí tað eru vit, sum hava órættin.« Hann fer stillførur og álvarsamur frá teimum.

Tað verður deyðatøgn í flokkinum eina løtu; teir hyggja hvør upp á annan. Hanusar-Óli stendur reyður og upptýsnaður í andliti, rykkir brýrnar saman. Tigur.

Tá sigur gerðismaðurin: »Har skulu tit hoyra. Enn eru menn í okkara bygd. Hatta eru orð við æru søgd. Hvat sigur tú nú, Laðabóndin?«

»Eg sigi, at Stórustovubóndin er eitt tvætl. Tað ber væl til at standa her á túninum og breiða seg, tá ið einki er á vási.

ikki havi eg vitað, at hann er meira maður enn aðrir, tá ið um ræður.«

Tá sigur ein húskallur hjá Hávarð bónda, sum hevur staðið og lurtað: »Nógv fyri at hoyra lús hosta og loppu goyggja! Hvat er tvætl av tí, bóndin segði, hevur honum nakrantíð trotið fólk á sjógv ella landi?«

»Havi eg ikki eisini havt fólk?« hvessir Hanusar-Óli.

»Tað havi eg ikki sagt,« heldur húskallurin, »men eftir sum tú sigur so: Hvaðani hevur tú fingið fólkið, tú hevur havt? Við at fáa sýslumenn burtur í øðrum oyggjum at útskriva tað til tín. Hví heitir tú ikki á sýslumannin her í sýsluni, tá ið tú treingir so nógv til sovorðna hjálp, sig mær tað?«

»Tað rakar ikki teg, hvat ið eg geri, tín rakdirðil.« Hanusar-Óli ilskast og knýtir nevarnar.

»Tú nýtir ikki at siga mær tað: tú torir ikki at biðja um útskrivað fólk innanoyggja, síðan tú stevndi Teiga-Tummasi fyri stuldur, og hann kundi prógva, at hann hevði tikið av svongd, tú hevði svøltað hann. Tú bøtti. Tú er **lyttur**, og tig so um ræltar menn!«

**lyttur** (= lýttur) – sektaður fyri brotsverk

Tá leyp Hanusar-Óli á. Men húskallurin var eingin bløka, hann tók ímóti. Teir, sum kønir vóru, sóu beinan vegin, at bóndin skuldi ikki roynt tann leik. Hanusar-Óli bardist av øllum alvi. Húskallur bara vardi seg, lyfti ikki, læt bóndan taka seg út; tá ið hann viknaði, tók húskallurin til sín, hevði bóndan á loft og legði hann við fyrstu syftu í túnið. Nú vóru nógvir menn uttan um teir. Laðabóndin leyp á aftur; men hann varð undir fyri aðru ferð. Tá ið hann nú kom upp aftur, fór hann frá teimum, **lotur** og bar høvdið lágt. Tá heldur ein gamal maður har stendur: »Nógv fyri, at tú skal vera sonur Hanus bónda á Lað; tað ediliga menniskja hann var.«

**lotur** – skamfuktaður

Menn fara nú hvør aftur til sín. Hetta, sum Hávarð bóndi

hevur sagt, fer við teimum út um bygdina og var í langa tíð høvuðssamtaluevni millum manna, eisini í grannabygdunum.

Útróðurin kom fyri aftur í bygdini. Tann nýggi Eirikur verður rikin sum hinir bátarnir, Jesar, Durita, Havnar-Óli og Jón í Toft rógva við honum. Tá ið **lagligt** var, sat Jón við árarnar; var vindurin meir, tók Havnar-Óli andøvingina, og Jón slapp at halda. Skjótt lærdi hann at handfara vaðið, og ágrýtin sum hann var, bar væl til hjá honum. Durita og Gunnhild høvdu samráðst um, at hann skuldi sleppa við Eiriki, tá ið leið út á árið. Men Jón bað og bønaði um at sleppa við, beint sum Eirikur varð tikin í brúk, og tað varð so eftirlíkað honum. Líka frá fyrsta degi fekk hann fullan part, so hann kendi seg skjótt sum fulltiknan mann; altíð var hann fúsur til at vera við, tá ið agn skuldi fáast tilvega. Gunnhild var errin og glað, at sonurin artaði seg so væl, og tóktist at taka skjótt eftir at gera lít á báti. Eirikur hevði alsamt fyrimun fram um hinar bátarnar, við teimum norsku húkunum; enn hevði eingin fingið frænir av tí. Alsamt er Eirikur tann av bátunum, sum førir mest av fiski til lands uppá partin, hóast hinir rógva nógv longri leiðir.

Men nú, best um evni stendur við útróðrinum hjá Eiriki, hendir honum eitt ræðuligt óhapp: Sýslumaðurin kemur til bygdar og setur Jesar út av Eiriki og inn á Brekkubátin. Ein maður var vorðin sjúkur, og av tí Brekkubáturin hevði rættindi í bygdini og Eirikur ikki, mátti Jesar geva seg undir.

Nú var verri vorðið! Jesar kundi ikki umverast; hann var miðamaður, hann var tann, sum hevði skil á veðurlíkindum og streymi, tað var hann, sum boðaði, tá ið farast skuldi. Væl hevði Durita roynt at leggja seg eftir sovorðnum við; men ikki leit hon sær til at taka ábyrgdina fyri manning og báti.

**lagligt** – lagaligt, hóskandi

**illa heitin** – illa við; illa hýrd

**gráin skinn** – uttan úrslit

Hon er ógvuliga **illa heitin** og hugsar nógv um, hvat nú er til ráða at taka. Ger seg út og fer burtur í bygd at hitta sýslumannin. Ája, hon hittir hann inni, leggur málið fyri hann, hvussu illa tað kemur við, at formaðurin skal verða tikin av bátinum; um sýslumaðurin kann ikki seta Havnar-Óla á Brekkubátin í staðin. Hann er eisini ringur at missa, men fyri nakrar dagar, meðan ein maður er sjúkur, var tað heldur at tola.

»Nei, tað verður av ongum,« sigur sýslumaðurin ógvuliga illfýsin, »Havnar-Óli er tápuligur; eingin vil hava hann inn á bát. Eg havi skyldu til at áseta ein fulltiknan mann; tað havi eg gjørt, og harvið verður tað.«

Durita royndi aftur at tala sína sak, men sýslumaðurin kvetti alt av, bað hana sleppa sær aftur til Kervíkar og ikki sita her og tala um eina avgjørda sak. »Halda tygum, at lóg og skikkur í landinum er soleiðis, at tað kann lagast eftir hvørjum einsærum?« So tagdi sýslumaðurin, og Durita mátti við sítt **gráin skinn** aftur í Eirikshús.

Nú stóð á. Skuldi Eirikur setast á lunn bestu fiskitíð? Nei, Durita vildi ikki gevast. Mátti heldur vera bátsformaður sjálv; tá ið hon noyddist, magnaði hon kanska tað við – fyribils. Kanska tann sjúki maðurin á Brekkubátinum kom seg skjótt aftur. Hon fer til Gunnhild, biður hana koma við teimum til útróðrar í morgin, sigur hvussu vorðið er. Tær tala leingi um hetta. Gunnhild er ovfarin. Dugir ikki at hugsa sær, at hon skal vera annað enn ómagi í báti. Men Durita mótar hana: »Royn kortini,« bønar hon, »gongur tað ikki væl, so gongur tað illa; men ikki verri enn so, at vit fáa víst fólki, at vit gevast ikki, lata okkum ikki boyggja. Eirikur *skal* rekast.«

»Jú,« sigur Gunnhild, »koma skal eg, tað skal ikki standast á, bara tú nú kann venja meg so frægt upp, at tit fáa nyttu

av mær.«

Durita lær: »Hvussu heldur tú, eg var fyrstu ferð, eg var í báti, og heldur tú, alt er so mætt, sum telur á báti?«

Tá ið menn morgunin eftir síggja Gunnhild, hesa veikligu, innisælu konuna, koma við roðklæðum og leggja inn á Eirik, hoyra, hvat ið hent er, verða teir illa heitnir: »Hetta er ein skarnsgerð, Niels her hevur gjørt,« ljóðar á hvørjum munni, og tað eru ill eygu, ið møta honum, tá ið hann henda morgun kemur til báts.

Tað er góður streymur og øll góð líkindi henda dagin. Eirikur kom eisini hetta kvøldið aftur til lands við fongi, men hann var ikki so stórur. Og Durita var ikki væl heitin; hon ræddist fyri, at henda veikliga konan, sum bert var von at vera inni í húsunum, fór ikki at orka tað tusk, sum útróðurin hevur við sær. Men nú hevði hon so í hvussu er víst, at hon gav ikki upp. »Orkar Gunnhild ikki, royni eg eina aðra, sum kanska orkar,« hugsar Durita við sær. – Men hesaferð skuldi hjálpin vera nærri, enn hon grunaði.

– – – – – –

Tá ið bátarnir eru farnir til útróðrar henda morgunin, kemur Hávarð bóndi inn á Brekkugarði og spyr eftir Onnu matmóður. Hon er uppi, og tey tala saman í roykstovuni, gera av at nú skulu tey bæði fara burtur í bygd at hitta sýslumannin á máli. »Tú skal bara vera hjá mær, Anna, eg skal føra orðið,« sigur Hávarð.

Ája, tey fara avstað og koma í øllum góðum á skrivstovuna, hitta sýslumannin inni.

Sýslumaðurin, Torben Dijrel[38], hvøkkur við, tá ið hann sær, hvørjir gestir, ið koma, og hann sær beinan vegin, at tað er ringur **stjølur** á bóndanum. Men hann er ógvuliga blíður

**38**
*Torben Dijrel.* Orðaspæl: ein dirðil er ein dólgur, eitt sum einki nyttar.

**stjølur** – hýrur

og ger nógv burtur úr teimum, býður inn í stovuna og er yvirhøviskur. Rópar á konuna at geva teimum okkurt at njóta; á, tað er eingin endi á gestablídni.

Hávarð støðgar honum: »Nei, bíða nú við blíðskapinum, lat okkum fáa ørindini frá hondini fyrst.«

»Ja, ja, ja vælsignað, ørindini fyrst, tað er eyðvitað, ørindini fyrst.« Sýslumaðurin hoppar har uttan um tey og tekur alsamt uppaftur um ørindini, sum skulu gerast fyrst.

»Tú hevur verið og sett Jesar út av bátinum Eiriki og inn á Brekkubátin. Við hvørjum rætti hevur sýslumaðurin gjørt tað?« byrjar Hávarð bóndi hvassoygdur.

»Við hvørjum rætti, hvørjum rætti, ja, eftir tí rættargongd, sum er vanlig í sovorðnum málum. Lóg er jú eingin, gamal rættarsiður, gomul hevd, Hávarð bóndi. Hann, Niels bátsformaðurin, bað meg, maður var vorðin sjúkur, áttamannafarið ómannað, tygum.«

»Tú má tá vita, at Niels eigur ongan bát. Tað er Anna matmóðirin, sum situr við garð og grund, báti og øllum, sum er. Er tað ikki, sum eg sigi, Anna?«

»Jú, soleiðis er tað,« sigur Anna, »eg havi bara sett Niels til bátsformann soleiðis fyribils, enn í hvussu er. Sýslumaðurin veit alt um hetta.«

»Ja, ja, ja, eg veit alt um hatta. Men eg hitti ikki Onnu matmóðurina,« sigur sýslumaðurin, »hon, hon, hon var ikki har.«

»Nei, eg veit, eg veit,« sigur Hávarð, »tú fór ikki á gátt hjá henni, sum bátin átti; men inn á Lað til Hanusar-Óla; har hitti tú Niels, bátsformannin, men talaði ikki við hann, ikki eitt orð, samráddist bara við Hanusar-Óla, gjørdi alt av við hann, hvussu verða skuldi. Mundi tað ikki vera nakað soleiðis?« spyr Hávarð bóndi.

»Eh, ja, jú,« stamar sýslumaðurin, »gjørdi av og gjørdi av, tað veit eg ikki, men móðir og son, festiarvingin, tað helt eg vera sum tað sama, sum eitt.«

»Og tí røddi tú ikki við hvørki av teimum, ella hvat?« smílkar Hávarð bóndi.

»Jú, jú, inni á Lað tosaði eg við Niels,« sigur sýslumaðurin, »ha, gjørdi eg ikki tað? Jú, tað er einki at ivast í. Í hvussu er samtykti hann í, hvussu alt skuldi vera; eg meini, hann segði mær ikki ímóti, tað minnist eg einki um, hann gjørdi.«

»Tað er, sum eg sigi, sýslumaðurin. Tú segði ikki eitt orð við Niels, men gjørdi alt av við Hanusar-Óla, sum einki hevði við hetta at gera. Men at tú minnist ikki, hvat ið hendi, tað er heilt trúligt, tí – hóast eg sigi so, – tú var dýrandi fullur, stoytti í teg eftir ráni, beint tú kom á Lað, og í tí skili fór tú til Jesar at røkja tíni sýslumansørindi.«

»Ja ja, jú, men Hávarð bóndi…«

»Nei, støðga nú eitt sindur, sýslumaðurin, eg eri ikki rættiliga liðugur enn við tað, vit høvdu at siga: Brekkubátinum tørvaði ongan mann, ongum av manningini hevði borist frá. Tann maðurin, sum var sagdur at vera sjúkur, hevði fingið ein pott av brennivíni og annað gott frá Hanusar-Óla fyri at halda seg inni eina viku og látast sjúkur. Men tá ið hann legðist á fløskuna, gloymdi hann at vera sjúkur, fór út um bygdina at vøsa; sat hús úr húsi og hevði teiti av, at hann hevði fingið brennivín og kjøt fyri at vera sjúkur, tað var ein vælsignaður maður, hann Hanusar-Óli, men nú hevði hann gloymt hetta við sjúkuni. Soleiðis gekk hetta óvættið og skræddi seg um bygdina.«

»Ja, men so hava teir sagt ósatt fyri mær,« loypur sýslumaðurin upp, »hava, hava logið fyri mær?«

»Nei, ikki *teir*, men Hanusar-Óli, og tú hevur ongan rætt

til at taka hansara orð fyri sannleika; so mikið er farið millum tykkum báðar, tað nýti eg ikki at minna um. Tað var sýslumansins skylda at kanna málið, at tala við tey, sum málið áttu. Tú gjørdi ikki tína skyldu. Tú var ábyrgdarleysur, at fara fullur sýslumansørindi. Tú hevur, sum ikki einaferð, gjørt tær fyri skommum!«

»Ja, ja, jú, alt ov satt, havi eg verið góðtrúgvin,« mutlar sýslumaðurin, »roknaði hetta fyri so lítið, fyri ov lítið kanska.« Men nú mannar hann seg upp og verður steyrrættur, hyggur fast at bóndanum: »Sigið mær, er nakar skaði hendur, er Jesar ikki minst líka væl farin at rógva við Brekkubátinum, sum við, við, sum at liggja og rentlast við hasum hálvfjákuta konufólkinum, og einum hálvbýttum úr Havn?«

Tá reisist Hávarð bóndi av stólinum og slær nevan í borðið: »Nú sigur tú ov nógv, ikki eitt mannminkandi orð um Duritu! Rópa hana eitt hálvfjákut konufólk, eitt sovorðið dygdarfólk sum hana, tað umdømi fær hon frá sínum bygdarfólki!«

»Men hon hevur…« roynir sýslumaðurin.

»Ja, ja, hatta vil eg ikki hoyra eitt orð um; barnið kemur hon at svara fyri á tingi; men tak orðini aftur, tú segði um hana, og tað beinan vegin.« Nú er bóndin grummur, festir eyguni í sýslumannin: »Nú orðini aftur, ha?«

Sýslumaðurin fánar, men tigur, stendur bara.

Hávarð bóndi tekur eitt bræv upp úr lummanum og heldur fram fyri sýslumannin: »Hetta er ein klaga yvir teg, sum eg havi skrivað í málinum. Um tú rættar ikki aftur á beint beinan vegin, tað sum tú hevur gjørt skeivt, manni eg bát til Havnar, so skjótt vit koma aftur til Kervíkar, lati klaguna inn, og so er tú liðugur, sýslumaðurin, skilir tú meg?«

»Ja, men góðasti Hávarð bóndi, verið ikki so illur, eg, eg

vil taka orðini aftur um Duritu; tað leyp mær soleiðis út av munninum, havi einki ilt at siga við hana. Hon er eitt valafólk, eg taki míni orð aftur, eg avkrefti tey!« kroystir sýslumaðurin burtur úr sær.

»Tú skal lova meir,« sigur Hávarð. »Bøta skaðan aftur, tú hevur elvt. Eirikur fór til útróðrar við ongum formanni, fiskaði helvtina minni enn vanligt. Durita var her og talaði við teg. Tú noktaði henni at rætta tað aftur, tú hevði gjørt skeivt; tú skal gjalda henni løn fyri tann dagin, hon spilti burtur. Og hetta skal vera eftir, sum eg leggi á. Vil tú tað?«

»Ja, Hávarð bóndi, ja, eg vil bøta skaðan aftur, eg havi gjørt, ætlaði ongan skaða at gera, eg…«

Hávarð sigur, hvat hann metar skaðan til. »Legg pengarnar her á borðið.« Sýslumaðurin dregur eina skuffu út, telur pengarnar upp: »Eru vit so kvitt?«

»Nei,« sigur Hávarð bóndi, »tað mest umráðandi er eftir enn. Nú fara Anna og eg til gongu aftur til Kervíkar. Um tú er ikki á sjóvarklettinum, tá ið Brekkubáturin kemur aftur av útróðri seinrapartin og loysir Jesar úr bátsbandinum, fari eg til Havnar við brævinum.«

»Ja, men tað verður meira at siga ein **vangangur** fyri meg; kann eg ikki bíða, til teir koma at húsum?« sigur sýslumaðurin.

**vangangur** – skomm; ólukka

»Nei, í fullari mannfjøld skal tað henda, einki minni. Nú fara vit at ragga okkum til bygdar, Anna.« Og tey fara –

Tá ið Brekkubáturin leggur at úti á seinrapartinum, stendur sýslumaðurin á sjóvarklettinum fyri honum. Menninir gløa við.

»Ja, Niels bátsformaður, eg havi útsett Jesar, beiggja tygara, til at rógva við bátinum, tygum eru formaður á. Henda avgerð verði hervið tikin úr gildi. Bátur tygara hevur ongan

mann fyri neyðini; tí tað er prógvað, at eingin av tygara bátsmonnum er sjúkur, soleiðis sum sagt varð fyri sýslumanninum.« Tá ið hann hetta hevði sagt, skuldi hann sleppa sær avstað aftur.

Men tá rópti Niels harðliga: »Sýslumaðurin, eg krevji, at tygum frígera meg fyri, at eg havi nakað sum helst við hetta mál at gera. Eg havi ongan mann biðið og ongan mann ynskt. Latið menn vita, sýslumaðurin, at tað eri ikki eg, sum havi tvingað beiggja mín inn á bátin.«

Menn eru trunkaðir í manngarð uttan um sýslumannin, so hann sleppur ikki burtur. Niels trokar seg fram at honum, gongur inn undir hann.

»Hvat vilja tygum, at eg skal siga, Niels?« spyr sýslumaðurin.

»At eg eri sakleysur, at eg havi ikki gjørt eitt viðursvet fyri at leggja bátsband á beiggja mín.«

»Tað er beint,« sigur sýslumaðurin við mannfjøldina, »Niels bátsformaðurin hevur ikki verið orsakin til, at Jesar varð tikin av Eiriki.« Tá góvu menn seg til viks, so sýslumaðurin slapp niðanfrá aftur. Tað var varð eitt regn av gomlum fiskarhøvdum blakað aftan á honum; summi rámtu, men ikki lætst hann um vón, skundaði sær bara úr skotmáli og fór av aftur bygdini við somu ferðini. Tað hoyrdist ein gleðirómur frá mannamúgvuni, og tað hevði ikki verið stuttligt hjá nøkrum manni at tikið undir við sýslumanninum ta løtuna.

Tey á Eiriki vóru eisini til staðar. Ovurglað. Nú var alt aftur í rættlag. Gunnhild nýttist ikki oftari at verða boðað til útróðrar. Tað stóðst nógv tos, og fólk var illa við av hesum hendingum í bygdini. Fólk orkaðu ikki fyri tí. Tann, sum sjúkur skuldi vera á Brekkubátinum, gekk enn fullur um

bygdina og skræddi seg um sømdirnar, hann hevði fingið frá Hanusar-Óla. Tveir ungir tóku hann í túninum, leiddu hann afturundir, loystu reimarnar og flongdu hann, so hann rópti og gav seg, sjúgvaðu hann so aftur til hús.

Frá hesum degi var Niels á Brekku ein heilt annar maður. Hann fekk eyguni upp fyri, hvørt skaðadjór Hanusar-Óli var og samdi seg aftur við beiggja sín í einum og øllum. Sigga og hann vóru alsamt trúlovað, og hon stuðlaði honum meir enn nakar annar til ikki at hava nakað saman við pápa sínum.

Kona Hanusar-Óla var eitt gott fólk, men gekk sum eitt hím og kreyp fyri manninum, hann var so bonskur, at hon gekk bæði gul og grøn, sum hann sló hana, tá ið brennivínsríðirnar vóru á honum. Tá ið verst stóð til, og hon ræddist fyri lívinum, sum hann leikaði í, sendi hon Siggu, dóttrina niðan til Dáva at biðja hann koma til hjálpar. Hann var so vanur at koma oman og binda bóndan. Við hvørt mátti konan av húsinum, sníkja seg út í bygdina at krógva seg fyri honum.

Tað var Imba, sum henda morgunin hevði verið hjá Stórustovubóndanum og biðið hann fara í holtur við sýslumannin og fáa órættin bøttan aftur.

Anna á Brekkugarði var ovurglað fyri hesar hendingar; nú helt hon seg síggja, at Niels sonurin var bjargaður; hann kom sjálvur at gremja seg fyri henni um, hvussu góðtrúgvin og veikur hann hevði verið fyri Hanusar-Óla, nú skuldi tað verða liðugt. Tað var hennara fasta álit, at tað varð, sum hann segði.

– – – – – –

Sámal Jóhan hevði eisini verið úti í bygdini og hoyrt tosið, sum gekk. Og hann var illa við sum øll onnur. Á vegnum heim aftur til sín sjálvs, kemur Turpin erkabispur til hansara

og biður hann vælsignaðan dugna sær eina hond?

»Tað mátti borið til,« sigur Rólant jall, »hvat er tað, tú vil hava meg at gera?«

»Jú,« sigur Turpin erkabispur, »tá ið vit vóru í Miklagarði á sinni, lovaði eg at veita ánna oman yvir keisaran; men fekk tað ongantíð gjørt. Tú hevði ikki viljað...?«

»Jú, jú, tað er gaman í, mín góði vinur,« sigur Rólant jall og skundar sær til hús, sigur við Óluvu systur um beinan vegin at taka honum herklæðini fram og gera tey í stand, tí nú skal hann eftir dagsetur í dalin inn at veita ánna, so keisarin, hann, Hanusar-Óli, skal noyðast at flýggja í hægsta torn.

Óluva legði stokkarnar frá sær og fór eftir herklæðunum, glað fyri, at tað vóru ikki verri ting, hann hevði sett sær fyri; at veita hatta áarskapilsið kundi tá ongan háva gera. Hon heldur, at hesa ferð verður ikki neyðugt at fara aftan á honum. Hann er væl hýrdur, sigur systrini frá Turpin erkabispi, sum hevði fylgst við honum niðan gjøgnum túnini. »Eg skal heilsa tær frá honum, Óluva systir.«

Tá ið avdagað var, fór Rólant jall frá húsum, strevaði seg heilt niðan í brøttu líðina, hjalla fyri hjalla. Aftur at tí vanligu herútgerðini hevur hann í kvøld nýbrýndan haka og ein spírenda. Tað er toliliga ljóst í veðrinum, so hann sær fyri sær. Tá ið hann kemur á staðin, fer hann undir at grava eitt lítið veitarskapilsi, fyri at fáa ta lítlu ánna vestur um ein lítlan rygg, so hon miðar beint á Laðahúsini. Bøkkarnar leggur hann at byrgja fyri ánni og leggur grót útyvir. Men har sum veitin skal koma í lágna vestan fyri ryggin, er ein steinur so meint fyri, at hann má fáast burtur, grevur eitt hol inn undir, leggur sær nakka, setur spírendan á og bendir steinin upp. Men nú hendir eitt, sum hvørki Turpin erkabispur ella Rólant jall hava grunað, at hesin stóri rundbøllingurin fer á

rull, og í øgiligum lopum hvørvur hann í myrkrinum beint oman í bygdina. Men Rólant jall er ikki ráðleysur, grípur hornið Ólivant og blæsur, so heilin spríkir út gjøgnum oyruni. Hann sá ikki tilgangin niðri í bygdini, men visti, at tá ið hann blásti, støðgaði steinurin, hvar hann var staddur, á himli ella jørð. Rólant jall legst aftur við frið at gera byrgingina og veitina lidna.

Men niðri í bygdini er ein ræðuligur standur. Steinurin kemur stórleypandi, yvir tekjuni hjá Maluni og endar mitt í húsunum á Lað, tekur eitt kut av húsavegginum við sær inn á roykstovugólvið; her støðgar hann. Tað er eitt Guds undur, at her hendi ikki mannskaði. Fólk var inni. Men so væl bar á, at tey fingu ongan skaða. Tað einasta livandi, sum lá eftirá, var ein gamalur hundur, ið lá á gólvinum og svav, beint har sum grótið kom raplandi. – Hetta var sovorðið, sum henda kundi í bygdini, og tað var eingin, sum hevði nakran illbata av, at mannahond hevði verið uppií.

Fólk á garðinum leyp til, uppskakað av hendingini. Dávur var fyrsti maður, ið inn kom. Han sær Hanusar-Óla standa fáligan á gólvinum og stara at tí deyða hundinum. »Nú, hvat hendi?« spyr Dávur við røddum eygum.

»Nei, tað hendi bara hetta, tú sær – veggurin og hundurin. Ætlaði at stoyta hatta beistið oman fyrsta dagin, so tað var eingin skaði, at hann fór.«

»Tað kundi ikki minni vera, tá ið illa skuldi bera til,« sigur Dávur.

»Ja, tað má eg siga, vit sluppu lukkuliga.« Hanusar-Óli er heilt eyðmjúkur á málinum. Men so vindur hann seg upp: »Íðan, tá ið tað er á Laðagarði, so var tað helst ikki mangur, sum spurdi eftir beinunum, um vit lógu í skeljasori.«

Har var nógv fólk komið, bleik og ræddoygd. Eingin svar-

aði til tað, Hanusar-Óli segði. Fleiri menn komu við amboðum og løgdu beinan vegin á at gera veggin aftur, hongdu lyktir bæði úti og inni, so tað var arbeiðslýsi. Bóndin gekk tigandi og arbeiddi við teimum. Tað hevði verið so lítið mál í honum síðani hesa gøluna, hann hevði gjørt saman við sýslumanninum. Hann kendi á sær, at hann var illa sæddur um alla bygdina fyri hetta.

Nú gellir hornið Ólivant fyri uttan, og Rólant jall kemur so andbráður inn á gólv kvøðandi:

Eg skal veita ánna heim,
stríðir fossar falla,
keisarin skal flýggja í hægsta torn
við knektum sínum og jallar.[39]

Hanusar-Óli týsnar upp: »Er tað tú, Sámal Jóhan, tín øri skalli, sum hevur sett steinin á bólt úr líðini?«

»Eg havi støðgað steininum; hevði eg ikki blást í hornið Ólivant, hevði her verið mannskaði. Men hoyr meg, tú, keisarin Koronatus, statt ikki her, áin er veitt, skunda tær í hægsta torn, skal tú bjarga lívinum.« Hann tekur Ólivant í báðar hendur og blæsur, vendir so út aftur og fer stillisliga av durunum. Tað var ikki meira tos, uttanhýsisfólkið, sum var komið, bangið fyri mannskaða, fór avstað aftur. Bara menninir, sum tókust við veggin, vóru eftir og ætlaðu at **liggja á takinum**, til teir høvdu fingið heilt aftur. Soleiðis varð gjørt, tá ið ein sovorðin skaði hendi. Allir menn vóru til dystin fús at taka hondina í, bygdin var felags um at bøta skaðan.

Stutt eftir hetta var Sámal Jóhan farin við tráðu eina skýmingsløtu á seiðaberg at fáa sær feskt í pottin. Tað dró út,

**39**
Ørindið er úr Geipatátti, ør. 70.

**liggja á takinum** – ikki gevast

og eingin maður kom aftur. Óluva, systirin, verður bangin um hann, tekur eitt turriklæði uttan á seg og fer at leita. Tá liggur hann undir bakkanum og hevur brotið beinið.

»Á, Jesus komi til mín, beiggin, hví hevur tú hólkað teg útav?«

»Tú má so spyrja, systir. Her kom onkur og sníkti seg upp á meg bakleiðis, fírdi meg út av gøtuni.«

Óluva rópti um hjálp. Skjótt komu menn rennandi og bóru hann niðan: »Nú, hvussu er vorðið, Rólant jall, hvør var tað, sum fírdi tygum út av bakkanum?«

»Líka veit eg, hetta sníkti seg upp á meg, tað var so skýmligt, at eg kendi ikki; men var tað ikki hann sjálvur, Gýðin jall? Tað hugsi eg; hvat annað er at vænta av sovorðnum manni, sum altíð hevur ilt á munni.« Hann kvøður, meðan teir bera:

»Fari eg fyri Angulund kong,
Gýðin talar av bræði:
tað skal vera deyði tín,
fleiri dreingja skaði.«[40]

Fólk í bygdini ivaðist ikki í, hvør ið hevði koyrt Sámal Jóhan fyri bakkan, og síðani rýmdur frá honum.

**40**
Ørindið er úr Runsivalsstríðnum, 4. ør.

**Arbeiðsspurningar**

- Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?
- Hvussu fær Hávarð bóndi sýslumannin at eftirlíka sær?
- Hvat er tað, sum fær Niels at lata eyguni upp?
- Hvussu verður samanhaldið í bygdini víst?

17. kapittul

# Landslóg – lívslóg

Tað líður út eftir vetrinum, og skjótt er vártingið í hondum. Eitt kvøldið, Durita hevur tey børnini hjá sær, sum hon lærir at lesa og skriva – nú eru tey átta í tali – hyggur prestur inn á gáttina. Tá ið hann sær, hvat Durita hevst at, heldur hann fyri: »Nei, eg kom framvið, so hugdi eg inn, tí eg havi tvey orð at siga við teg, Durita; men so lítið at eg vildi ikki ómaka teg út í prestagarðin. Tað ger nú tað sama, kanska tú hyggur út til mín í morgin ella í ovurmorgin, ha?«

»Ja, eg skal koma,« sigur Durita.

Prestur fer.

Dagin eftir fer Durita í prestagarðin. Tað er sum at koma til síni egnu. Lieland prestur býður henni inn í skrivstovuna, og Birta fer at stákast við onkrum at bjóða, áðrenn hon fer avstað aftur.

Tá ið tey eru komin at sita í skrivstovuni, sigur prestur: »Tað er hetta, eg vil tær, soleiðis sum mín skylda er, at tala við teg um… áðrenn tingið verður sett; men eg kann væl bara skriva, sum hjá onkrari aðrari, ið kom til Hellsund prest aftaná hin morgunin, tú minnist – at tú varð neyðtikin. So verður eingin stevning, eingin tingsak ella nakað.« Hann hyggur upp á Duritu: »Eg skrivi bara tað sama, og lati tingið vita hetta.«

Durita sigur einki.

»Ja, skal eg ikki bara skriva soleiðis? Eg havi ongantíð spurt teg um tað, tí eg helt, tað var so eyðvitað.« Hann støðgar á, bíðar eina løtu.

Tá sigur Durita lágmælt: »Eg varð ikki neyðtikin.« Hon hyggur trygg og innhugsin upp á hann.

»Tú varð ikki neyðtikin? Tað ivaðist eg ikki í, tú varð, eftir sum hinar hava sagt frá standinum; tí havi eg ongantíð lagt í at spyrja teg, ætlaði bert at lata teg vita, hvat eg segði tinginum – sjálvandi.«

»Nei, eg varð ikki neyðtikin,« tekur Durita upp aftur, »teir løgdu á meg, eg vardi meg við einum steini í hondini; seinri komu tveir í senn, teir høvdu helst vunnið á mær. Men í tí sama kom ein yvirmaður, sum bjargaði mær...«

»Og so?« spyr prestur.

»Hann fylgdi mær burtur úr ruðuleikanum eftir haganum.«

»Ja, og?« prestur hyggur niður og tigur.

Durita sigur heldur einki.

»So gav tú teg yvir?« prestur hyggur at henni.

Hon tigur, nikkar játtandi.

»Tú veit einki um mannin, hvør hann var, hvussu hann æt, skilti ikki eitt orð av tí, hann segði?«

Durita nikkar.

»Hvat ætlar tú so at siga fyri tinginum?«

»Einki petti, ikki eitt orð um tann morgunin, ella nakað, einki um nakran mann, einki petti.«

»Tú hevði sloppið undan øllum sakarmáli, um tú hevði sagt, tú var neyðtikin; gav tú teg ikki yvir, hevði tú verið neyðtikin, áðrenn tú slapp frá teimum aftur; so hevði tú onga bót fingið ella nakað, slapp frá at sita teir sjey dagarnar. Tað høvdu eingi ósannindi verið í tí.«

Durita svarar: »Hvussu er og ikki, so eri eg ikki neyðtikin, og eg vil ikki siga øðrvísi enn er; tað fer allar dagar at minka mítt sjálválit, og tað havi eg ikki hug til; eg eri soleiðis fyri, at

eg má halda upp á tað lítla, eg eigi av sjálvvirðing; langt heldur vil eg taka á meg ta bót og tann straff, tingið dømir meg til.«

Lieland prestur hyggur mest sum errin upp á hana: »Gud vælsigni teg, Durita; tað høvdu betur verið fleiri av tínum slag í landinum; eg eri errin av tær, og kann eg gera nakað fyri at bøta tína støðu fyri tinginum, so skal tað verða gjørt.«

Tey fara út aftur av skrivstovuni og seta seg øll trý um eitt borð at njóta tað, sum Birta hevur gjørt til. Tey sita eina góða løtu og hugna sær, tosa um mangt og mikið. Birta varnast, at eitthvørt óvanligt hevur verið upp á tal í skrivstovuni, tí Durita er ikki heilt, sum hon er von, prestur heldur ikki; men hon letur ikki við seg koma, roynir at vera sum vanligt.

Durita reisir seg og sigur farvæl, takkar fyri seg. Skilnaðurin er øðrvísi enn vanligt. Tey kenna tað øll, men vita at einki er at gera við tað, soleiðis er við hvørt í lívinum, tað má gjøgnumlivast.

**andrifti** – taksperra

Durita gongur út gjøgnum bygdina. Hittir ongan. Tað aftnar dagur. Tann samdrigna luftin ger víkina svarta. Ein stari flagsar í einum húsaskjøldri, roynir at seta seg á eitt **andrifti**. Hví hann nú rætt vil sita har, hugsar Durita, og ikki heldur eitt atkomiligari stað? Kanska eg sjálv flagsi soleiðis og vil seta meg á eitt andrifti. Tað rýkur av gomlum tara frá strondini, av hoyløg ið konurnar gera aftur á døgurðasoðið. Durita undrast, er eitt sindur fremmand fyri sær sjálvari. Ikki von soleiðis at kenna seg einsamalla, veika, leingjast eftir onkrum at styðja seg við, einum vini sum ugga kann. Jesar kemur í hugan. Hann er oman fyri tað broytiliga, har sum altíð er lætt fyri ondini, trygt at vera. Setur sær fyri at fara niðan til hansara, tá ið kvøldið kemur.

Durita kemur inn til tey gomlu og letur sum einki. Ger

tað, sum gerast skal. Tey varnast einki. Lítli Eirikur er vaknaður í tí gomlu vøgguni á bonkarendanum, liggur og tutlar og tekur í føturnar á sær. Durita tekur hann upp og skiftir á honum. Hevur hann liggjandi í fanginum, spælir við hann, pjátrar og fær hann at læa og rætta sínar smáu hendur upp ímóti henni. – Nei, hon vil vera sterk. Hvat hevur tað, sum nú kemur, at týða ímóti at eiga lítla Eirik, hetta vælskapta barnið, at elska og at leingja henni lívið langt fram í tíðina. Hon kroystir dreingin inn at sær, leggur hann aftur, tekur einar stokkar í hondina, sigur við foreldrini, at hon fer eftir einum torvleypi.

– – – – – –

Tað aftnar dagur, tá ið hon fer, men tað leggur hon einki í, leiðin er ikki so long og góð gøta at ganga. Hon skundar sær og hugsar um alt, hon hevur at gera. Vártingið og alt tað trokar á í huganum, men sleppur ikki framat. Nú hevur hon fingið skavað saman tilfar til vevin, pápi hennara skuldi gera til Gunnhild, ein av tí nýggja slagnum, sum nú var tikin í brúk her í oyggjunum og var skjótførari enn teir gomlu. Í vetur hevði Gunnhild gingið til Birtu at læra seg at veva. Durita hugsaði eisini um børnini, hon hevði hjá sær um kvøldini at læra at lesa og skriva, hvussu hon nú skuldi gera, tey vóru so nógv, at tað var ikki húsrúm, og tað vóru fleiri enn, sum vildu sleppa uppí, um tað høvdu verið útvegir til at gjørt ta trongu glasstovuna væl størri, tá ið nú pápin verður liðugur við vevin – um tað mundi vera ov nógv avgjørt, at boða teimum monnum, sum høvdu børn gangandi, at koma og taka hondina í byggiarbeiðið ein uppiløgudag hvør ella so. Hon hevur jú ikki droymt um at taka fyri at hjálpa børnunum, men bara biðja fedrarnar koma at taka hondina í ein dag, tá ið nú arbeiðið kom í gongd.

**fallin í gólv** – farin á soppin, fingið verkir

Meðan hon gongur við hesum hugsanum, kemur fólk ímóti henni: »Á, tað er hann, sum kemur við jarðarmóðrini.« Ein kona var **fallin í gólv**, og nærkonan var farin til hennara.

Tá ið tey hópast, spyr maðurin, um hon veit, hvussu til stendur uppi hjá teimum.

»Tá ið eg fór frá húsum, var alt við sama lag,« sigur Durita, »men hvussu er vorðið har úti hjá tykkum, hava tit nakra hjálp? Nærkonan orkar einki, eg sá, at ein maður studdi hana niðan, hon er so lamin.«

»Nei, hjálp er eingin soleiðis,« sigur maðurin fáligur, »tað er eldra dóttirin; men hon er ikki stórt meir enn eitt barn, so… Eg veit ikki.«

»Eg skal hyggja niðan til tykkara, fái mær upp í leypin, og so komi eg.« Maðurin verður sum loystur úr einum bandi, at hon býður sær at hjálpa. Hann hevði nú ikki verið so djarvur at biðja uttanhýsishjálp, har í húsinum er alt so fátæksligt, at tað var ikki lystiligt at vísa neyðina fyri nøkrum. Men Durita er ikki av teimum, sum ganga og tosa. Tey bæði skunda sær vegin fram til bygdar, og Durita leggur til brots í krónna at fáa sær upp í leypin. Nú verður so einki av í kvøld at vitja Jesar.

Durita er nú og hjálpir í húsinum um náttina. Út ímóti morgni føðir konan; tað gekk stríggisliga, barnið lá øvut fyri, segði jarðarmóðirin, og tá ið tað umsíðir kom, var tað deytt.

Durita ógvaðist við, so órørdur maðurin tóktist, tá ið hann hoyrdi, hvussu vorðið var; tað merktist ikki á honum, spurdi bara tráliga eftir konuni, hvussu hon var fyri. Men lívið er so hart, at tað er kanska einki at siga til. Hann kennir tað væl hugstoytt at missa eitt barn; men kemur eitt afturat, tynnist soðið, sum er ov tunt frammanundan, enn meir. Og

tann lagna, fátækramansbarnið kann vænta sær – Jesus náði okkum! Várharra veit, hvat hann ger, tá ið hann letur føðingina draga út. Jarðarmóðirin hevur eisini hjarta í bringuni, bæði tá ið tað er sum nú her, og tá ið tað eru foreldur, sum stúra fyri, at lívsgrundarlagið, teirra jørð, skal syndrast sundur av ov nógvum børnum.

– – – – – –

Kvøldið eftir fer Durita niðan á Brekkugarð og spyr eftir Jesari, líka frítt og sjálvandi, sum tá ið tey vóru spælibørn bæði. Hann er inni og biður hana koma inn í rúmið hjá sær, hugsar at hon hevur okkurt í ørindum.

»Eg vil einki,« sigur Durita, »hevði bara hug at koma niðan til tín. Skulu vit fara ein lítlan túr, tað er veður til tað?«

Hann lætnar í sessinum, tað dylur seg ikki, hvussu glaður hann verður; hugsar, at hetta er fyrstu ferð, hon kemur soleiðis til hansara, síðan tey vóru børn. Leingi hevur hann óttast fyri, at hon gekk og kendi seg ovbyrjaða av honum. Hetta er ein lívsløta fyri Jesar. Hon skilir tað, men letur ikki við seg koma. Hann er fróur og vísir henni ting, hann hevur skorið í træ, tosar við hana um tey.

»Tað má vera lukkuligt at hava sovorðnar gávur,« sigur hon.

»Tað man vera smáligt við gávunum,« sigur hann, »men tað *er* lukkuligt, eitt lívsinnihald í tí.«

Hon leggur til merkis, at har stendur eitt ting, sum hon heldur man vera eitt størri arbeiði, á einum høgum undirlag á gólvinum, við einum klæði útyvir. Tað vísir hann henni ikki, og hon vil ikki spyrja.

Tey fara út bæði. Ganga gjøgnum túnini, út um øll húsini, fara longri út eftir bakkanum. Tá tekur hann undir hondina á henni, og tey leiðast. Smáaldurnar hoyrast undir

bakkanum. Ein á tutlar. Mánin hómast gjøgnum skýggini. Tey støðga at hyggja at honum.

Tá sigur Jesar: »Vil tú sum eg, Durita, gera vit av at vera vinfólk. Vit eru ognarleys bæði og kunnu ikki síggja fram ímóti meira enn at vera vinfólk – uttan av annars náði móti at verða undir **aga**. – Langt heldur vera vinfólk og frí, enn gift og ófrí. Tú er alt fyri mær. Tað er mær nóg mikið at vita, at tú velur meg til vin, at tú soleiðis er mín. Fyri mær er eingin genta uttan tú, hvat ið tú enn svarar mær.«

**aga** – strongum eftirliti; revsing; ordrum

Durita svarar: »Eg haldi rætt tað sama. Eg velji teg sum vin fyri lívið. Tú er langt meir fyri mær, Jesar, enn nakað annað menniskja. Um vit miða eftir meir enn vinskapi, verður tað bert at minka okkara sjálvvirðing, sum er tað einasta, vit eiga bæði, tað verður at brongla lívið fyri okkum. Men tú veit, hvør eg eri, eg skal á vártingið og verða dømd, líða straff, verða hundsað og niðursødd.«

»Ja, lógin fer at døma teg seka, tann órættvísa lógin, sum hongur yvir okkum. Lat teg ikki boyggja; tú hevur einki ilt gjørt Durita.«

Tey ganga heim aftur til bygdar. Alt er sagt, sum sigast skal. Tey tiga saman heim eftir, orð tørva ikki. Tað er so stórt, sum hent er. Tey skiljast rík í huga fyri durunum í Eirikshúsi.

– – – – – –

Tá ið vártingið nærkast, er eitt sindur av fjáltri á fólki, men eisini forvitni og útlit til, at okkurt frábregðandi skal henda í hesi hendingafátæku bygd, sum kann mestsum lýsa eitt sindur upp í tí gráa gerandisdegnum. Hetta fellur saman við, at dagarnir leingjast, tann myrka tíðin er av, tað gongur móti vári.

Tey vanligu tingmálini[41] eru nú heldur lítilsverd; um leysingabørn, sum komin eru, um hjún, sum hava fingið barn

**41**

Vanlig revsing fyri samlegu undan hjúnalag var bót, men kundi eisini vera fongsulsrevsing. Tað var ivaleyst upp aftur størri brotsverk at hava givið seg til ein, tú ikki skuldi giftast við (sí Fylgiskjal 2).

áðrenn níggju mánaðir aftan á brúdleypið, um okkurt neyðardýr, sum hevur pískað sær okkurt til matna; onkuntíð um bardaga ella mannminkandi orð, sum eru søgd; men tað er ikki vanligt, at nakar dómur er í tí, vanligt verður hetta javnað aftur í semju, um ikki fyrr so á tingi, tá ið sorinskrivarin talar sáttliga við partarnar um hetta.

Men í ár gramlast eitt sindur um, at Hanusar-Óli saman við nøkrum ognarmonnum skal leggja sak fyri tingið um bátin Eirik. Onkur veit at siga, at hann hevur tíðum verið burtur í bygd hjá sýslumanninum um hetta; skal eisini hava verið í Havn. Menn søgdu frá honum, at tað vóru mangir góðir menn, bæði prestar og bøndur, sum vóru hugaðir at reisa sak; tí tað lag, sum nú var komið, at ognarleys úti um bygdirnar bygdu sær bátar, mátti takast við harðari hond. Tað segðist eisini, at John Lieland prestur hevði fingið bræv frá tveimum prestum burtur aðrastaðni um, at teir kendu seg ótryggar av hesi nýggju rørsluni, sum komin var, og bóðu Kervíksprest við hond og fót seta seg ímóti tí, teir hava hoyrt, at í Kervík er ein ósiðað genta, sum hevur fingið sær bát og lokkar menn til útróðrar við sær, hóast hinir bátarnir høvdu brúk fyri teimum. Prestur skal hava svarað, at hann helt teir vita lítið um, hvat ið hendi her í oynni. Í Kervík var eingin ósiðað genta, sum rak egnan bát, hann endaði við at siga, at hann fyri sín part helt seg meira til kirkjunnar sakir enn at sneyta í stríðnum millum ánarar og ognarleys.

Tað var eisini okkurt annað, sum viðurfórst so óavvitandi í Kervík, hvat nú tað var? Ánarar hittust har og her um bygdina og samráddust, men eingin fekk nakað at vita um, hvat samráðingin galt. Onkur gitti, tað var, at teir ætlaðu at fáa sær eina stóra seiðanót. Onnur hildu tað, at teir skuldu byggja seksæring at rógva til handils við; men alt hetta var

bert gitan; eingin mundi vita nakað uttan teir, sum við vóru í samráðingunum, og teir steintagdu.

Dagin fyri tingdagin, úti á seinrapartinum, kemur sorinskrivarin, Lauritz Olsen, ein lágur, førligur maður um hálvthundrað ára aldur – stórt hammikið andlit, reyðdæmdur, og tann stóra bunguta nøsin bar á blátt. Hann er farin úr Tórshavn tíðliga um morgunin til Narvíkar, haðani gingið við tveimum klæðsekkmonnum til Sølvíkar, úr Sølvík um sundið, og aftur til gongu við tveimum av bátsmonnunum til Kervíkar. Ilsligt veður. Grovir heglingsskúrir av útnyrðingi og væl av vindi. Sjógvur hevur gingið á um sundið, so sorinskrivarin var ígjøgnum, og hóast hann tóktist vera evnagóður maður, var hann givin og túraður, tá ið hann kom í Kervíkar prestagarð at gista.

John Lieland prestur og Birta bæði taka væl ímóti honum, kenna hann frá øðrum ferðum, hann hevur verið hjá teimum, og gleða seg í teirra bygdareinsemi at fáa henda káta, hugnaliga gest. Hann sleppur at skifta klæði og kemur síðani til búgvið borð hjá einum kirkjunnar trúgva tænara, tí stóra menniskjavininum og framburðsmanninum, ið heldur tann virðismikla siðararvin frá brúdleypinum í Kana høgt í æru á ein sovorðnan hátt, at tað tænir bæði Gudi og monnum til heiðurs; vínið er gott og ríviligt, men sum uppaftur betri var – og út yvir siðararvin frá Kana – at tað franska brennivínið, sum Birta ber upp úr kjallaranum, kom hesum túraða gesti so ótrúliga væl við; tað fekk lívsmegina at brúsa aftur í sorinskrivaranum, at geva honum eina so inniliga kenslu av vælveru, at hann hevði glasið á loft við hesum orðum: »Tað skal eg siga tykkum, at aldri er ferðin úr Havn til Kervíkar so stríggin, at tað er mær ikki ein sonn gleði at berja meg higar, gjøgnum storm, hegling

og sjórok, so vælsignað er tað at koma til tykkara at vera gestur.«

Aftan á borðhaldið fara teir báðir, sorinskrivarin og prestur inn á skrivstovuna at seta seg, festa sær í pípurnar og hella seg afturá í bleytum hvíldarstólum. Birta ber teimum skáldandi heitt kaffi, gløs og setur teimum krukkuna við fronskum á borðið.

Teir sita og tosa báðir, meðan tubbaksroykurin tjaldar undir loftinum, og teir munna tað krútsterka kaffið og franskt, spyrja hvør annan um felags vinir og kunningar, um landsviðurskifti – eisini um tingið, sum verða skal í morgin. Tá sigur prestur og vendir sær betur ímóti sorinskrivaranum: »Ja, eitt mál kemur fyri í morgin, sum eg kenni nógv við,« og nú talar hann bæði væl og leingi um gentuna Duritu, sum frá fjúrtanára aldri hevur tænt í prestagarðinum undir trimum prestum. So vitandi, so lesandi, so ferm við penninum, at tað var eitt sersýn. Tá ið foreldrini kundu ikki lívbjarga sær longur, mátti hon fara hiðani at síggja teimum til góðar; tá lá mamman á seingini, og pápin kreyp hálvdeyður uttan um eldin, ikki matartugga í húsinum. Tað, sum helt lívið í teimum, var tann bitin, sum onkur góður bar teimum. Hon fór til verka; í ítasta vesældómi læt hon seg í mannfólkaklæði, lænti eitt gamalt fýramannafar frá mær, fekk eitt tápuligt neyðardýr úr Havn og ein mann, sum var hart rámtur, tá ið teir stóru bátarnir vórðu settir á lunn av garðsarbeiði, at koma við sær. Tað var so skjótt, hon fekk alt upp á fót; foreldrini verða arbeiðsfør aftur, og alt tað, ið er borið frá hesum báti til neyðstødd í bygdini, er heilt ótrúligt. Síðani tey fóru at rógva, er ikki eitt oyra farið til fátækrahjálp her í bygdini.«

»Men hví er tingsak um eitt sovorðið menniskja?« spyr sorinskrivarin, »hon má vera framúr, sum tú sigur frá.«

»Tað skal eg siga tær so væl,« sigur prestur. Og hann sigur frá øllum um barnið, Durita hevur fingið, hvat hon hevur sagt honum um hin morgunin uppi undir fjøllunum, og at hon nú hevur sett sær fyri einki at siga á tingi, tiga bara – og hví hon hevur tikið hesa støðu.

Tá ið prestur er liðugur at siga frá, heldur sorinskrivarin fyri munni sínum: »Hon má vera eitt frágerðarfólk.«

»Ja,« sigur prestur, »eg vil biðja um, at hon verður so milt dømd, sum lógin á nakran hátt heimilar, tá ið øll menniskjanslig kor verða havd í huga.«

Tá ið Lauritz Olsen hevur fingið sær ein góðan dúr, fer hann at vitja sín góða vin, Hávarð bónda. Eisini har er hjartaligur blíðskapur, og gestinum verður boðið alt, húsið márr. Her verður eisini tos, mest um landsins viðurskifti, eisini um mangt og hvat, sum er viðurfarist í oynni. Sorinskrivarin finnist harðliga at hesum lættisoppinum, sum sýslumaður er, og ger ikki vart við seg í øðrum enn at vera nærsøkin og krámutur.

Aftur koma bæði matmóðirin og bóndin at tala um Duritu, hvussu frammiúr hon er, nevna eitt nú, at hon hevur skúla við øllum børnunum í bygdini, sum vilja koma, uttan so mikið sum at hugsa um at taka eitt oyra aftur fyri, nevna, at hon tekur sær av øllum fátækum, rætt sum øll neyðardýr vóru hennara egnu. – Og hetta er ikki sagt í sambandi við sakarmálið móti Duritu, vártingið og alt tað verður ikki nevnt við einum orði.

Vártingsdagurin kemur. Henda morgunin er hópur av fólki komið saman fyri tingstovudurunum, ikki bert tey, sum skuldu møta á tingi, men gilt av fólki frá allari sýsluni, sum var komið til stuttleika at fáa eitt lítið frábregði frá tí litfarna gerandisdegnum og bygdareinseminum, sum kundi vera so

nívandi. Summi koma sjálvandi eisini, tí tey varða av onkrum, sum skal viðurfarast á tingi; men tey eru nú tey fækstu. Menn eru kátir, og tosið gongur har í túninum, onkur tykist hava fingið sær eina lítla vóning frá morgunstundini.

Tann ásetta tíðin er komin. Sorinskrivarin setur seg í dómarasætið, teir fimm løgrættumenninir, umboðsmaðurin fyri landfútan, sýslumaðurin Torben Dijrel, sóknarpresturin John Lieland leita allir í sessir sínar. Síðani koma tey innstevndu, sum í dag eru heilt fá, og hartil tingáhoyrararnir, so mikið sum rúmast; restin verður hangandi í durinum og í forstovuni.

Millum tey innstevndu situr Durita Eiriksdóttir og undir liðini á henni Birta. Friður fellur yvir tingstovuna. Øll eygu hyggja at sorinskrivaranum. Hann letur tingbókina upp, blaðar til eina blanka síðu og skrivar ár og dag fyri tinghaldinum. Ein innstevndur verður kallaður fram fyri sorinskrivaran. Torben Dijrel leggur mál hansara fyri; tað snýr seg um eitt jarðarkeyp; tann, sum hevur havt jørðina í hondum, hevur sýtt fyri at vísa mark í bønum. Nú kemur hann fram og viðgongur, at hann hevur gjørt óbeint, sigur seg trúliga vilja vísa markini, segði seg vera so illa útbornan tann dag, keyparin kom til hansara. Hetta mál endaði bæði skjótt og væl. Partarnir fóru væl eintir av tingi. Tveir menn møta, sum hava verið illavorðnir í orðum hvør við annan eitt dansikvøld. Tá ið sorinskrivarin hevði talað við teir um hetta eina løtu, høvdu teir einki at siga hvør um annan uttan tað alrabesta, samdust og fylgdust út í bygdina at fáa sær eina vinaskál. Har møta eini hjún. Torben Dijrel sýslumaður leggur málið fyri. Tey hava gjørt tað til sakar, at konan hevur fingið barn seks mánaðir aftan á brúdleypið, tí skulu tey fyri tingið og viðganga sítt lógarbrot bæði fyri Gudi og monnum. Tey

verða dømd til eina pengabót, gjalda beinan vegin og fara láturmild av tingi, tykjast halda hesa bótina vera væl farna.

Nú kemur málið hjá Duritu fyri. Verður biðin koma fram fyri sorinskrivaran. Hon fer stillisliga eftir gólvinum. Andlitið er sum vanligt, eyguni hyggja trygg og klók at sorinskrivaranum. Sýslumaðurin Torben Dijrel leggur skrivliga stevning fyri, at hon er ákærd fyri ólógligt legumál.

Sorinskrivarin spyr, um hon góðtekur stevningina, sum lógliga kunngjørda.

»Ja,« sigur Durita.

Síðani framleggur sýslumaðurin álit frá presti, og hann krevur Duritu Eiriksdóttur úr Kervík dømda fyri ólógligt legumál eftir ákæruni, sum hon hevur viðgingið fyri presti.

Sorinskrivarin spyr, um hon viðgongur seg seka.

»Ja,« sigur Durita.

Um hon ynskir at siga meir í málinum.

»Nei,« sigur Durita.

»Góðtaka tygum so statt ákæruna eftir stevningini?« spyr sorinskrivarin.

»Ja.«

Torben Dijrel sýslumaður: »Hjá sóknarprestinum hava tygum sýtt fyri at geva upp barnafaðirin. Halda tygum fast við tað fyri tinginum?«

»Ja.«

»Ynskja tygum at siga nakað meir í málinum?« spyr sorinskrivarin.

»Nei,« sigur Durita.

»Ja, so verður málið upptikið til dóms. Tygum kunnu seta tygum aftur,« sigur sorinskrivarin.

Løgrættan tingast.

Dómurin kom at ljóða: »Tá ið innstevnda Durita Eiriks-

dóttir hevur fyri tinginum viðgingið sítt legumál, sum avvarðandi sóknarprestur hevur nevnt í áliti sínum, verði hon tá dømd eftir lóganna 6. bók, 13. c. 1. art. at rinda leigumálsbót til Hs. M. kassa, hesa sekt, 12 lodd í silvuri ella 6 rdlr. Síðani skal hon fyri egna kostnað, í staðin fyri skriftarmál, eftir lsk. 8.6.1767 líða 7 daga fongsul upp á vatn og breyð við neyðtørviligum tilsýni. Hartil hevur hon at gjalda 2 rdlr. fyri kostnað við sakarmálinum. Hetta er at gjalda, og straffurin at líða, áðrenn 15. dagin eftir, at hesin dómur er kunngjørdur – tó skal havast í huga, at konufólk eftir lsk. frá 29.10.1768 skal ikki setast upp á vatn og breyð, so leingi tað hevur sogubarn á brósti.«

Tá ið sorinskrivarin hevur lisið henda dóm upp, hyggur hann út yvir samkomuna, festir eyguni á Duritu og sigur: »Eftir valdramanna bøn, løgrættar skyni og eftir teimum menniskjaligu umstøðum, sum liggja fyri í hesum máli, hevur løgrættan samtykt at skjóta dóm tygara um sjey daga fongsul, sum lógin ásetur, inn fyri hansara hátign kongin við áheitan um eftirgeving.« Hann tagnar og leggur tingbókina saman. Tað kennist ein feril av hátíð yvir samkomuni.

Durita reisir seg, fer fram fyri sorinskrivaran og leggur sektina á borðið, nígur rørd og takkar fyri vælvild; síðani fer hon stillisliga út og Birta við henni.

Tær fara heim gjøgnum bygdina. Tað er farið at regna, runuvatnið rennur allastaðni. Luftin hongur á jørð, samgrá og greytkend, hongur í klæðunum og rábloytir alt.

»Hetta endaði lukkuliga við sak tíni,« sigur Birta glað. »Tá ið løgrættan biður kong um eftirgeving, verður tað ivaleyst játtað.«

»Ja,« sigur Durita, »eg eri glað fyri, at teir vóru mær so mildir; men var tað nú ein onnur genta, sum kendi ikki

prest, sum hevði ongan at leggja eitt gott orð inn fyri seg, hevði hon ivaleyst noyðst í skansan, hvørki meir ella minni sek enn eg. – Síggi hana fyri mær. Hevði roynt at draga út við at venja barnið av. Sýslumaðurin hevði gingið og sneytað, til hon so mátti avstað. Hetta er so nógv fyri at hugsa um, at eg eri ikki viss í, at eg taki av fyrigevingini, skuldi kanska heldur sagt nei takk. Nú skal eg hugsa um tað.«

»Haldi, tú skal ikki taka tað soleiðis,« sigur Birta, »aðrar gentur í somu umstøðum fara í skansan ella sleppa undan, rætt tað sama, hvussu tú enn tekur eftirgevingina.«

»Eg veit, eg veit, men tað er okkurt innan í mær sjálvari, sum… ja, nú skal eg hugsa um tað.«

Tær koma inn í Eiriksliús. Foreldrini flúgva upp og um hálsin á henni beinan vegin, høvdu longu frætt tíðindini úr tingstovuni og vóru so fíndarglað.

Tær eru ikki meir enn komnar, nú kemur ein av teimum gentunum, sum Durita hevur í skúla, leggur eitt ting innballað í pappír á fangið á henni: »Eg varð biðin at bera hetta.« So er hon sum eitt fok avstað aftur.

Durita ballar upp: Ein lítil, útskorin kistil við bókstøvunum D.E. á lokinum, listaliga fínt handaverk, upphavsmaðurin dylur seg ikki. Hon letur upp og hvøkkur við, í kistlinum liggja átta dálar – tað hon hevur goldið í bót í tingstovuni. Tá táraði Durita, leyp á føtur og læt hurðina upp út á geilar, rópti eftir smágentuni; men eingin svaraði; var helst lagt soleiðis til rættis, at hon skuldi ikki fáa at vita, hvør gevarin var.

Morgunin eftir tingdagin fer Lauritz Olsen sorinskrivari aftur til Havnar, sama vegin hann var komin. Sýslumaðurin Torben Dijrel hevur stílað so fyri, at kervíkingar skulu flyta sorinskrivaran í stórbátinum, teir hava standandi við farsundið.

Durita er við í ferðini. Í gjárkvøldið var hon farin niðan til Jesar, hevði takkað so miriliga fyri gávuna og sagt, at hon ætlaði sær at havna eftirgávuna og taka sín dóm, sita. Tey samdust um, at soleiðis skuldi hon gera, men biðja um at sleppa undan at verða innistongd í onkrum rúmi her í bygdini. Haðani fer hon í prestagarðin og takkar sorinskrivaranum fyri vælvild, men letur vita, at hon av samvitsku ávum heldur vil tola tann straff, hon varð dømd til, soleiðis sum aðrar gentur í hennara væri høvdu noyðst. Bað sleppa sær í fartin við til Havnar í morgin, so hon kundi fáa gjørt hetta burtur av sær beinan vegin.

Tað er gaman í, sigur sorinskrivarin. Men hví hon gjørdi hetta? Bæði prestur og hann royna at fáa hana frá tí; men hon sigur seg hava hugsað gjølla um tað, og at sær dámar best, at tað verður soleiðis.

»Men tú nýtir ikki at fara til Havnar fyri tann skuld,« sigur prestur, »tað ber til, at tú kann sita innistongd her í bygdini; tað hevur verið gjørt áður.«

Nei, tí bað Durita um at sleppa sær undan, »ikki steingja meg inni her í bygdini, sleppið mær til Havnar.« Og tað var gaman í.

Tá ið Durita sigur farvæl heima, er mikil grátur og gremjan á foreldrunum; men hon bað tey einki leggja í hetta: »Hvat virði eg um at sita inni har suðuri í sjey dagar? Um tað so var á einum útskeri, skuldi eg ikki fírt fyri tí.«

»Nei, men skommin, mítt barn,« rínur mamman, »at dóttir okkara skal í skansan. – Og tá ið tú nýtir tað ikki, fyri okkara skuld…«

»Skommin er ikki størri, enn vit sjálvi gera hana,« sigur Durita, so fór hon til gongu.

**Arbeiðsspurningar**

Hvi vil Durita ikki sleppa undan dómi?

Hvørjar rættarsakir vóru vanligar tá á døgum?

18. kapittul

# Gott er av góðum at taka

Bygdin visti einki um, at Durita nú var á veg til Havnar at sita. Tveir menn eru við at bera fyri sorinskrivaran. Hann vil, at teir skulu eisini bera viðførið hjá Duritu; men hon bara lær at og heldur fyri, at tað er ringur fuglur, sum ber ikki fjaðrarnar, nei, hetta sindrið skal hon sjálv bera.

Veðrið er toluligt. Samdrigin luft. Nakað vindsamt. Lauritz Olsen sorinskrivari er eitt sindur **deyðsasligur**, hevur kanska havt nakað væl uppi í høvdinum í gjárkvøldið Eyguni eru reyðrandað og **hálvbruknað**, andlitið **svulput**, hann sigur lítið og einki. Tá ið tey koma at farsundinum, liggur tíggjumannafarið har, búgvið at fara. Leggur síðuna til og tekur tey inn. Líkindini eru tolulig tvørturum, og tey koma turr upp á land í Sølvík.

**deyðsasligur** – dolskur

**hálvbruknað** – her: sloknað/dølsk

**svulput** – við leysari húð

Tá sigur sorinskrivarin við Duritu: »Nú fara vit niðan at vitja prestin, mín góða vin, áðrenn vit ganga longur.« Tey fara niðan í túnið, tveir av bátsmonnunum koma við viðførinum og leggja tað fyri dyrnar. Durita hevur sítt viðføri sjálv. Sorinskrivarin letur úthurðina upp og dunkar, verður standandi fyri uttan. Nú kemur ein genta gangandi eftir tí langa ganginum, støðgar á gáttini og hyggur at teimum, sigur einki.

Um enn prestur er inni? spyr sorinskrivarin. Gentan svarar ikki, fer tigandi avstað eftir tí langa ganginum, letur eina hurð upp; nú hoyrist málan og tung fótafet. Prestur kemur og hyggur út: »Á, er tað tú, vinmaðurin!« togar hann inn í gangin við sær, »hvør er hatta, ið við tær er?«

»Durita Eiriksdóttir úr Kervík,« sigur sorinskrivarin, »vit eru í ferðalag til Havnar bæði.«

»Ája,« sigur prestur, toyggir seg út av gáttini og peikar: »Har eru roykstovudyrnar,« sigur hann við Duritu, »far tú inn har.« So letur hann dyrnar aftur.

Durita fer á roykstovudyrnar, letur upp og fer inn, sigur góðandag. Hoyrir onkran svara aftur í hesum stóra, skýma rúminum. Setur seg á bonkarendan, ytst við dyr. Eitt eldri konufólk kemur spakuliga til hennara, tunt og bogið, holar inn fyri bringuna, høkan og nøsin taka saman, eyguni grá og vatnut. Boyggir seg niður yvir Duritu, høkan losnar frá nøsini. Hon teskar, sum skuldi tað verið eitt loyndarmál, ið galt um at dylja: »Hvør Guds vinur er tú?« og høkan gleppur uppundir aftur nøsina.

Durita sigur, hvør hon er, at hon er í ferðalag við øðrum, tey skulu til gongu til Narvíkar um eina løtu. Konufólkið verður standandi líka nær við høvdinum, so Durita kennir andadráttin í hárið. Ein løta gongur, konufólkið rørir seg ikki. Tá fer ein koyggjuhurð bragdliga frá, og ein hvítskeggjutur, berskøllutur maður leggur seg fram á stokk, rópar so tað gellir í tróðrinum: »Hó, Elsba! Hoyrir tú ikki, hvat gentan sigur, at hon er á veg til Narvíkar, komin av ferð og verður her bert eina løtu. Far, skunda tær og gev henni okkurt at eta – ein mjólksopa, drýl, ein kjøtbita, okkurt sovorðið sum er fyri hond; men skunda tær, skunda tær.«

Elsba setur gongd á aftur ta gomlu beinagrindina, raggar at matkovanum, fer at fáa okkurt til.

Ja, Elsba er heilt kná,« sigur tann gamli maðurin í koyggjuni, »men hon hevur hetta at støðga best sum er, sum ein útslitin klokka, neyðardýrið. Men tað plagar at bera til at rópa hana aftur í gongd, ella rinka hana eitt sindur.«

»Tygum eru ikki frískur,« sigur Durita, »síðani tygum liggja har í koyggjuni.

»Tú má so spyrja, genta,« sigur maðurin, »jú, vælsignað, eg eri í grundini frískur, men várveikur, skal eg siga tær; havi verið á einum garði húskallur; men har var so ringt beiti, at eg legðist fyri. So rýmdi eg á nátt fyri ikki at fáa meira roks burtur úr tí enn tað sama; kom til prestin her og segði, hvussu vorðið var, bað hann hjálpa mær. Jú, hann bað meg leggja meg inn í koyggjuna her, halda meg fremst við stokkin, tí tað lekur longri innivið; so kundi eg koma meg aftur og tæna her. Bóndin lovaði at stevna, havi eg hoyrt; men tað torir hann ikki. Eg kom feitur og fregin til hansara, og nú liggi eg her, skarpur sum ein hýsuskræða, hann skal takka til, eg stevni ikki sjálvur. Jú, nú havi eg fingið jótrið aftur, síðani eg kom higar, tað kann eg ikki annað siga – rívuligt av greyti tríggjar ferðir um dagin, og bara upp at hjálpa mær sjálvum við hvørt.«

Tá kom Elsba aftur raggandi við einum borðiski. Mjólk, drýlur og ein kjøtbiti, setur á bonkarendan. Durita fer at eta. Elsba raggar nakað yvir aftur á gólvið. Tá støðgar hon aftur. – »Ája, lat hana nú bara standa,« sigur tann hvíthærdi maðurin og dregur koyggjuhurðina fyri. Durita ger seg lidna. Elsba stendur alsamt yviri á gólvinum. Tá ið Durita fer avstað, rinkar hon hana aftur í gongd, og leiðir hana at bríkini við eldin.

Durita verður standandi í túninum, til sorinskrivarin kemur út aftur frá presti. Tað vardi bert eina løtu. Prestur sigur sorinskrivaranum hjartaliga farvæl, men Duritu sær hann ikki. Mestur er hann annar av teimum, sum hava skrivað til Kervíkarprest um konufólkið, sum rekur útróður, hugsar hon við sær. Tveir burðarmenn eru eisini komnir har í túnið, og tey fara øll avstað.

Nú er sorinskrivarin gonguførari enn hinumegin sundið.

Hann er so upplyftur. Eyguni blonk og livandi. Hann hevur hug at skemta og tala við menninar um tað, ið er at síggja har í haganum. Soleiðis koma tey í øllum góðum til Narvíkar. Har liggur Havnarbáturin og bíðar eftir teimum. Tað verður farið avstað beinan vegin. Hava seglið á, og skjótt gongur suðureftir hjá teimum. Her er sjógvurin sléttur, vindurin til vildar.

Tá ið teir leggja at á Eystaruvág, fær sorinskrivarin ein mann á bátinum, sum hevur við hetta at gera, at syrgja fyri Duritu, so hon sleppur inn at sita beinan vegin í dag, og fylgja henni vegin fram. So sigur hann farvæl og fer frá teimum við báðum klæðsekkmonnunum.

Tey bæði taka leiðina móti fangahúsinum. Durita við pjøka sínum, og havnarmaðurin við roðklæðunum undir hondini. Tá ið tey koma vegin fram, biður hann hana bíða eitt sindur uttanfyri og fer inn. Um eina løtu kemur hann aftur við einum manni – gráur í andliti, gráhærdur, gráklæddur, skeggleysur við brúnari skrárond um munnin. Minnir um hvalspýggju upp á kroppin. »Hetta er fangavørðurin,« sigur maðurin við roðklæðunum, »nú tekur hann sær av tygum,« og fer frá teimum.

Hvalspýggjan vísir Duritu inn í eitt lítið vaktarrúm: »Tað er best, at tú vísir mær, hvat tú hevur í viðførinum; tí mat og okkurt sovorðið ber ikki til at hava við inn.« Durita tekur upp tað sindrið, sum í er, klædnapløgg, ting at vaska sær við, eisini eitt sápupetti, sum er so **rárt**. Fangavørðurin tók tað, helt tað vera mat. Durita fór at læa og segði, hvat tað var. »Kenna tygum ikki sápu?« Hann verður eitt sindur foyur og gevur henni tað aftur. Har eru bøkur, tógv og stokkar. Hon fekk alt aftur, sum í pjøkanum var. Matin, hon hevði við sær, hevði hon etið, áðrenn hon kom at landi í Havn. Hvalspýggj-

**rárt** – sjáldsamt

an vísir henni nú inn í fangarúmið og letur aftur eftir henni.

Har sita tvær gentur inni frammanundan; við røddum eygum hyggja tær at tí komandi. Følnar og fáligar. Eyðsæð at tær kenna seg niðurklyvjaðar av allari heimsins synd og skomm. Durita sigur góðandag, blídlig og órørd, einki petti niðurfyrikomin, rættir teimum hondina og sigur, hvør hon er, hvaðan hon er, og at hon er komin higar at sita, tí hon hevur fingið eitt barn ógift. – Lær við og hyggur rundanum seg í rúminum.

Tær báðar hyggja undrandi upp á hana; hvør skal siga: Er tað nakað at vera fródlig yvir? Siga henni, hvørjar tær eru, at tær sita fyri somu sakir sum hon. Onnur hevur verið her í tveir dagar, hin fýra.

»Ja,« sigur Durita, »vit sita her, tí ein órættvís lóg hevur dømt okkum, ikki tí vit hava gjørt nakað brotsverk; vit hava bara fingið eitt barn, sum eitt konufólk tó má halda seg hava allan rætt til. Eg fyri mín part eigi onga jørð og sleppi sostatt ikki at giftast, tí tað liggur so fyri í hesum landi; men eitt barn havi eg so fingið. Tað angri eg ikki; barnið er tað einasta, eg eigi, mítt eitt og alt í verðini, sum eg havi at líva og stríðast fyri. Tað er so eiðasørt, at eg skammi meg yvir tað. Síðani mugu teir koyra meg tíggju ferðir í skansan, um teir vilja.«

Rúmið, tær eru í, er trongligt og ótrúliga skitið, hálvmyrkt, bert ein pinkalítil gluggi uppi undir loftinum. Á gólvinum trý seingjarløg, eitt lítið borð, tríggir krakkar, og í einum króki »ílatið«. Eldstaður er eingin. Durita hugsar um, hvussu tey neyðardýr, ið her skulu sita um háveturin, kunnu halda lívinum í sær. Á borðinum standa nakrir **skonrugs**molar í einari skál, undir borðinum vatnbyttan og eitt krúss sokkið í henni. Durita spyr tær, um einki ílat er at vaska sær í.

**skonrugur** – hart skipsbreyð av rugi

»Nei, men vit fáa, tá ið vit biðja um tað.«

»Hvussu biðja tit, dunka á dyrnar?«

»Nei, fara út til mannin, hann situr har inni í vaktarrúminum.«

»Situr hann har allan dagin?«

»Ja, við hvørt hann, við hvørt ein annar, so leingi hurðin er opin. Um náttina er stongt og eingin vaktarmaður,« hugsa tær.

»Og hvussu við tí, vit skulu hava at eta?«

»Vaktarmaðurin setur tað fyri dyrnar; við hvørt dunkar hann og rættir okkum tað.«

Rætt sum Durita hevur spurt, dunkar. Onnur gentan reisir seg og letur upp. Tá stendur tann grái maðurin fyri durunum, rættir gentuni eina skál við nøkrum **rugkarvingum** í. Spyr um nóg mikið av vatni er. Gentan játtar. Spyr um »ílatið« er fult. Ja, sigur gentan. Tann grái maðurin kemur hólkandi, tekur »ílatið« og fer við tí at durunum, skvampar niður allan vegin, er burtur eina løtu, kemur aftur við »ílatinum« og setur tað inn um gáttina, letur so aftur og er horvin. Tær hoyra, hann fer skinklandi inn aftur í vaktarrúmið.

**rugkarvingur** – líkist »tvíbakka«

»Nú kemur hann ikki aftur í kvøld,« sigur onnur gentan.

Durita loypur upp og út til hansara: »Tygum skvampaðu eftir gólvinum burtur úr »ílatinum«; tað stinkar sum hjá markøttunum, gevið mær okkurt at turka upp við.«

Hann hyggur tigandi at henni, arbeiðir við skráini, sprænir við einum lítlum floyti langt út á gólvið. Spurin í andliti. Er helst ikki vanur við at verða spurdur um nakað. Hann letst ikki um vón, situr bara. Hon varnast, at hann hevur ongantíð ætlað at hyggja at henni, eyguni vendu bara soleiðis, at hon var komin í skotmál. Tá ið hon sær, at hann ivaleyst ongantíð hevur droymt um at svara henni aftur, fer hon

sjálv at hyggja sær eftir onkrum vaskigøgnum, sær eina byttu við tvøgu í og tvær byttur fullar av vatni. Tekur bara tað, hon skal nýta, fer inn og turkar upp, ger tað væl og virðiliga, so inn aftur í rúmið og spyr tann gráa mannin, hvar hon skal stoyta vaskivatnið. Hann svarar ikki, situr sum hann sat, hevur ikki vent eygunum, kanska heldur ikki blunkað. Ein tóm fløska liggur niður við honum. Hon fer á úthurðina, hon er ikki læst. Stoytir vaskivatnið útum, tekur »ílatið« og vaskar tað eisini. Nú er hetta í lagi. Finnur eitt fat í rúminum, fær vatn í tað og ber inn til teirra. Vaskar sær. Er so skørp í andliti at kenna av sjóroki frá bátaferðini. Tá ið hon er liðug við hetta, setur hon alt aftur í rúmið.

Tær báðar genturnar hava sitið innhugsnar og tigandi, fylgt Duritu við eygunum, meðan hon fekst við hetta. Nú hon er komin aftur at sita, sigur onnur gentan: »Hatta, tú segði í áðni, havi eg aldri tort at hugsað. Ja, hví skal tað vera synd og skomm, at ein genta fær eitt barn? Eg eigi heldur onga jørð og kann ikki vænta mær at verða gift; men hetta barnið er mítt alt, eg eri so ósigiliga glað fyri tað. – Men tann neyð at koma ígjøgnum! hundsað, háðað. Foreldrini koyrdu meg út; verst var, meðan eg gekk við tí og orkaði ikki so væl at arbeiða. Men takk fái Gud, eg kom so til tey, eg nú eri hjá, tey vóru so fitt við meg, **loyvdu mær**, tá ið eg hevði tað vánaligt. Nú er tað versta hetta, at eg búgvi í einari roykstovu, havi bara koyggjuna at vera í. Og tá ið eg skal vera í arbeiði, har sum á stendur, bæði úti og inni, so er torført at fáa røkt barnið, sum tað skal.«

**loyvdu mær** – sleptu mær undan at gera arbeiði

»Eg varð eisini útkoyrd heima hjá okkum,« sigur hin gentan. »Átti barnið har, sum eg tænti. Tá ið eg kom upp aftur av song, kom matmóðirin og segði við meg, at nú fóru tey ikki at hava nyttu av mær fyri lønina, síðani eg hevði hetta

barnið at dragast við, so annaðhvørt kundi eg vera hjá teimum lønarleys – bert fáa matin – ella eisini mátti eg fara: »Tú skyldar okkum longu samsýning fyri, at tú hevur fingið fulla løn, meðan tú gekk við barninum og kundi ikki gera fulla lít; men veri nú tað, sum tað kann,« segði matmóðirin. Lønarleys vildi eg ikki ganga og slíta fyri tey har á garðinum; tá kundi eg heldur fara heim til foreldrini at gera lít; tey eru jú bóndafólk. Væl visti eg, at tey vóru firtin á meg, tí eg var komin soleiðis fyri. Helt kortini, at tað kundi javnast aftur. Men hvat hendi? Mamman sá meg, tá ið eg kom, leyp út og stóð í durunum fyri mær. Áðrenn eg fekk stundir at siga góðandag, leyp hon á meg við illavorðnum orðum um, hvussu eg hevði gjørt bæði mær og allari ættini fyri skommum. »Ikki títt bein inn um aftur okkara gátt!« So ripaði hon hurðina aftur, og eg hoyrdi, at hon stongdi. Har stóð eg við barninum í kneppinum og tí sindri av øðrum viðføri, eg átti. Hetta var móti nátt. Hvat skuldi eg gera? Eitt gamalt eldhús, sum garðurin átti, stóð eitt sindur niðan frá sethúsunum; tað var vanliga ikki brúkt til annað enn at seta okkurt inn í – uttan tá ið lýsi skuldi smeltast, tjøra heitast, ella ull vaskast, okkurt sovorðið. – Har fór eg inn. So hevði eg tá tak yvir høvdið, eldstað og eina hurð at lata aftur eftir okkum. Fór í grannahúsið at biðja glóð, eitt sindur av torvi lá á gólvinum, so vit fingu ein flóna inni. Tá ið fólk var lagst, sníkti eg meg inn gjøgnum fjósið, tók mat og so mikið av seingjarklæðum, at vit lívbjargaðu okkum. Har búði eg so við barninum. Gekk út í bygdina og fekk okkurt at gera, kundi halda lívið í okkum.«

»Kom mamma tín ongantíð afturum aftur og vildi semja seg aftur við teg?« spyrja hinar.

»Nei, aldri. Men pápin kom og stakk eldhúsveggirnar við

mosa, so tað skuldi ikki gjósa ov illa inn á okkum; beyð mær at bera torv úr einari krógv, hann nevndi. Men um hann hugdi inn ella talaði við meg, nei aldri. Ikki so mikið sum ein mjólksopa eg fekk frá teimum til barnið.«

»Hvør hevur so barnið, meðan tú er her?« spyr gentan úr roykstovuni.

»Ein gumma mín, sum so mangan hevur andað at mær.«

Tær tríggjar eru longu kunnaðar, og tosið gongur. Allar eru tær samdar um, at tað er eitt lívsvirði at eiga eitt vælskapt barn. Tað er farið at aftna dagur. Tann í eldhúsinum reisir seg upp, tekur krússið, sum liggur sokkið í vatnbyttuni, hálvt av vatni, brýtur av einum rugkarvingi niðurí og setur á borðið: »Hetta er so hart sum glas, tonn stendur ikki á, tað má bloytast, áðrenn tað kann etast.«

»Hava vit bara eitt krúss?«

»Ja.«

»Hava tit nevnt tað við mannin?« spyr Durita.

»Nei, vit tora ikki.«

»Ræðast tit hatta sindrið av einum mannfólki?«

»Nei, vit ræðast ikki mannin, men ræðast fyri at verða tikin fyri útskot, tá ið vit siga okkurt.«

»Hugsið einki um, hvat onnur siga,« heldur Durita, »sannførið bara tykkum sjálvar um, at tit eru rætt tað sama verdar sum øll onnur menniskju. Tað kann bíða við krússinum í kvøld; men í morgin biðja vit um at fáa eitt til hvørja.« Durita hyggur aftur runt í rúminum: »Her er so skitið inni, at tað kann gravast burturav; vit mugu undir at gera reint hjá okkum.«

Tær royna at sutla eitt sindur í seg av hesum bloytta breyðinum; men tað býður so eiggiliga ímóti – støðuvatn og moðin skonrugur. Tær vóru samdar um at noyða eitt sindur

niður í seg, tí annars verða tær veikar og mótleysar. »Tað eru bert sjey dagar, bara herða okkum í huga og royna at eta, fyri at halda okkum sterkar,« tosa tær.

Náttin fellur niðuryvir, og tær fara til songar. Skjótt sova tær, Durita tí hon er ferðarmóð, og hinar báðar tí tær eru so ússaligar og niðurfyrikomnar.

Tá ið tær vakna aftur, er komið væl út á morgunin. Allar fara upp og vilja síggja út ígjøgnum tann lítla gluggan, klúgva hvør aftan á aðra upp á ein krakk og hyggja út. Tað er nú ikki stórt, tær síggja; húsið er lágt, og verndargarðurin høgur – nøkur strá sum standa og riða í lotinum, sólin sum glottir fram, skýggini sum koma spakuliga glíðandi, ljósleitt og bøllut, eitt sindur av Nólsoynni við ljósi og skugga. Tær taka í hurðina. Enn er stongt. Ein av teimum fer eftir krússinum, setur rugkarvingar á blot. Seta sær fyri at eta so dúgliga í dag, tí nú skulu tær at gera reint. Bera á brá at skemta eitt sindur við hesum skonruginum, sum tann grái maðurin ber teimum. Hetta er tann syndaplága, sum dómsvaldið leggur á fyri eitt barn: »Lat okkum so taka tað, sum tað kemur. Illanstíð verði syrgt yvir tað!« Tær lata seg allar í. Tað mannar upp, at tær ætla sær okkurt, hava okkurt at stíla ímóti, sum tær skulu útinna, í staðin fyri bert at sita og hanga yvir sínum sársakum.

Durita tekur eina bók upp úr pjøkanum og setur seg at lesa. Tann úr eldhúsinum sigur: »Er hatta Guds orð, tú lesur?«

»Nei, ikki er tað Guds orð; men góður lesnaður kortini. Ein søga. Dámar tykkum at hoyra søgur, so skal eg lesa fyri tykkum, til hurðin verður upplatin.«

»Ja, vælsignað ger tað!« rópa báðar tvær.

Og so fara tær tríggjar út á eina ævintýrliga ferð við teimum báðum seggjunum, Quixote[42] á rakrossi sínum, Rosin-

**42**
*Quixote*. Høvuðspersónur í sponsku skaldsøguni *Don Quixote*, sum er um riddaran Quixote, sum hevur lisið seg í ørviti av riddarasøgum og livir í eini dreymaverð, og tænara hansara *Sancho Panza*. Skaldsøgan varð týdd til danskt í 1772.

**43**
*Rosinante*. Rossið hjá Quixote.

ante[43], og Sanco Pancha[42] á asni sínum. Skjótt er hetta gravskitna, tronga rúmið í Tórshavnar fangahúsi horvið, og tær ferðast yvir markleysar víddir, um skóg og ong, har tey undarligastu ting kunnu henda.

Nú best um evni stendur, dunkar á hurðina. Tær hvøkka við, aftur at verða mintar um fangaklivan, støðuvatnið og tann gráa mannin við rugkarvingunum. Durita leggur bókina: »Vit lesa meira seinni.« Hon letur hurðina upp. Nú er tað ein annar maður, sum stendur fyri uttan og rættir henni rugkarvingarnar.

»Á, tað eru tygum, sum fylgdu mær í gjárkvøldið.«

»Ja, eg eri her fyrrapartarnar.«

»Ája, so fara vit at biðja tygum geva okkum tvey krúss afturat, vit hava bert eitt allar tríggjar.«

»Sovorðið man ikki tróta; komið við mær.« Tey fara inn í vaktarrúmið. Hann tekur tvey krúss út úr einum skápi og gevur henni. »Eitt annað er, hvussu rein tey eru. Tað er nú ikki so lætt hjá mannfólki at ansa eftir sovorðnum.«

»Tað ger einki, vit vaska sjálvar,« sigur Durita. »Høvdu tygum ikki eisini viljað gjørt so væl at givið okkum tilfar, so vit kundu gjørt reint inni í rúminum hjá okkum; har er so gravskitið.«

»Jú, tað er gaman í, her er sovorðin útgerð; tygum taka bara sjálv. Vatn er eisini, og gongur tað undan, er vatn uttanfyri, komið, so skal eg vísa tygum.« Hon fær at síggja, hvar reint vatn er, og hvar skitið kann stoytast burtur. Vaktarmaðurin er hampiliga flatin, dámligur og fryntligur, heilt øðrvísi enn tann skemdin, hvalspýggjan. Hann sigur Duritu frá, at tær hava frítt at fara út í túnið at ganga, men ikki út um verndargarðin. »Tann ásetta tíðin er ein tími; men verðið tit bara longur, vilja tit; líka til eg tali á tykkum.«

Tá ið Durita kemur inn aftur og sigur, hvussu er, eru tær báðar ovfarnar. Høvdu ikki grunað, at tær kundu annað enn sita í hesum skitna holinum samfeldar sjey dagar; hildu at her var so skitið, tí tær skuldu hava tað ringt, at her altíð reyk av ovfullum »ílati«, tí tær skuldu verða mintar um, at tær ongantíð skuldu sleppa út um dyrnar, tí tær vóru ikki verdar at koma fyri fólkaeygu. Og tær høvdu bert sitið her alla tíðina uppgivnar, uttan mót og megi, kúrdu og kendu seg verri enn deyðar.

Nú hava tær trý rein krúss, longu ein beturleiki. Royna at fáa eitt sindur niður í seg. Lagið er batnað, tað hevur alt at siga.

Tær fara undir vaskingina. Væl gongur. Allar eru líka ágrýtnar. Tað er ikki tann støddin – og tríggjar um tað; men nógv er at fáa burturav. Valla verið tvøga á í áravís, sum her er vorðið. Tær bloyta og tváa, skúra við sandi, verða meira og meira altráar eftir at fáa tann reyðdæmda viðin útundan. Vaska í fleiri vøtnum, áðrenn alt er skínandi reint. Ikki bert rúmið sjálvt, men eisini tað lítla vindeygað og tað sindrið, sum inni er: seingjarløg, borð, sessir og »ílatið«. Tá ið alt er liðugt og sett aftur, sum tað skal, bera tær amboðini aftur í rúmið, takka vaktarmanninum fyri beinasemið. Ein annan dag skulu tær koma at vaska vaktarrúmið og gangin eisini. Biðja hann koma at síggja, hvussu nossligt nú er. Hann kemur og er glaður fyri, so reint tær hava fingið inni; takkar teimum fyri: »Hatta var tað, vit, sum eru her, skuldu havt gjørt. Men eg veit líka, vit ganga her dag eftir dag, ár eftir ár, alt er grátt og ússaligt, eingin gevur sær far um, antin vit gera so ella so. Vit hava ikki meira hugsku til at taka hondina í enn tey neyðardýrini, sum koma higar at sita,« sigur maðurin fáligur.

»Í morgin ári koma vit so at vaska vaktarrúmið og gangin.«

»Ja, ja, tit kunnu ætla, at eg eri glaður við; men tit hava onga skyldu til tað, vita tit. Eitt annað er, um tit finna stuttleika í, so...« Hann biður tær støðga sær eitt sindur, fer út aftur í vaktarrúmið, kemur kvikliga aftur; skeinkir øll trý krússini full av mjólk og gevur teimum ríviligt av nýggjum, átuligum breyði afturvið. Tá er frøi. Tær takka honum við tárum. »Tit tiga við hesum,« sigur hann og fer frá teimum.

Tá ið tær hava etið, fara tær út í túnið. Ganga og frøa seg yvir at síggja himmalin yvir sær. Tær eru so viðkvæmar fyri øllum, sum er at hoyra og síggja – aldurunið í strondini, tey nýkomnu tjøldrini, sum flúgva upp av helluni og láta. Várlotið, sum fær hárpurlurnar á gentunum at bleiktra. Sjógvurin, blánandi og víður. Bátar koma rógvandi. Tær seta seg á ein bonk, har stendur. Tosa, eru sjálvar so ljóðkátar sum fuglurin í hesum unga várdegnum. Sita leingi. Sól og skuggi skiftir yvir teimum. Luftin er so rein og lýggj.

Tá koma aðrir fangar út úr øðrum durum. Skitnir, kloddutir menn, sum taka at rópa illavorðin orð eftir gentunum. Tá fara tær inn aftur og seta seg.

Durita tekur stokkar upp úr pjøka sínum og setur seg at binda. Hinar báðar gremja seg um, at tær einki sovorðið hava tikið við; hevði verið ólíka enn at sita við tómum hondum: »Men hendingin var so ræðulig,« søgdu tær, »at verða koyrd í fangahús, at ein orkaði ikki at hugsa um nakað, var heilt lamin av sorg og skomm; tað var, sum eingin morgindagur var, at tað var endin, alt var liðugt!« Gentan úr eldhúsinum tekur varliga stokkarnar úr hondunum á Duritu: »Kom, slepp mær at binda, far tú og les meira fyri okkum.«

Aftur lesur Durita, og aftur eru genturnar burtur millum

Cervantesar[44] fródligu geiturekar, sum bæði syngja og siga frá søgum, meðan Don Quixote og Sancho tøma kjøtgrýturnar hjá teimum. Ímeðan ganga tímarnir. Áðrenn tær vita av, dunkar vaktarmaðurin á hurðina. Ein fer og letur upp.

»Nú fari eg avstað fyri í dag,« sigur vaktarmaðurin, ið stendur uttanfyri og rættir teimum ríviligt av átuligum breyði. Sigur farvæl.

Gentan úr roykstovuni sleppur nú at binda, og tær eru aftur í Cervantesar hondum. Soleiðis líður seinraparturin.

Úti á kvøldinum dunkar á hurðina. Tann úr roykstovuni reisir seg og letur upp. Uttanfyri stendur hvalspýggjan, rættir skálina við skonruginum: »Er vatnbyttan tóm?«

»Nei.«

»Er »ílatið« fult?«

»Nei.«

Hann letur aftur hurðina og fer plárandi uttar eftir ganginum inn í vaktarrúmið.

»Hvat skulu vit gera við skonrugin?« spyr gentan í roykstovuni, »vit hava ríviligt av átuligum breyði, og eg havi ikki samvitsku til at kasta mat burtur, um hann er vánaligur.«

»Eg skal leggja hatta aftur, har tað lá,« sigur Durita, »Hvalspýggjan gevur sær ikki far um nakað petti.« Hon fer inn í rúmið til mannin við skálini, sigur sum hjáputur, at hon kemur at læna eina tvøgu. Hann situr upp afturá í stólinum, armarnir hanga niður báðumegin, undirmunnurin dottin niðurfrá, og eyguni hyggja líkasæl beint út í veðrið: Skrárondin um munnin er breiðkað síðani í gjár. Durita leggur skonrugin aftur, har hann lá, tekur tvøguna og skal avstað aftur. Tá letur í tí gráa manninum:

»Tú kennir Havnar-Óla; hann er...« Men nú doyr ljóðið burtur, mest sum luftin er uppi, og hann fer undir at draga

44 *Cervantes.* Miquel de Cervantes (1547-1616), spanskur rithøvundur, sum skrivaði Don Quixote.

**trátugd** – tugd so at einki er eftir

upp í seg aftur og sigur nøkur orð afturat. Soleiðis fær hann langt um leingi sagt frá, at tann fávitskuti beiggin lívbjargar sær upp á stás, »meðan eg, tann vitugi beiggin, siti her, sum, sum ein **trátugd** skrá, ið lívið hevur tugt og tanlað, men ikki fingið upp í lag at spýta út. – Endaði sum alment ásettur skonrugsvørður og bukkuberi her í fangahúsinum, eg við vitinum, ha?«

»Tygum hava verið illa fyri kanska?« sigur Durita luttakandi, »sjúkur ella einhvørsvegna komin til skaða.«

»Sjúkur, eg! Nei, frískur sum havtaska. Men yvirgangskroppur frá vøggustokkinum. Einki óført – stjól sekstan ára gamal ein bát á nátt og sníkti meg um borð á ein hálending. Tá ið eg hevði fingið klørnar í lúnningina, læt eg bátin fara, krógvaði meg um borð og kom ikki til sjóndar fyrr enn úti á havi. – Har ruku allar framtenninar, nevan á kjaftin, tí eg hevði komið teimum í ólag.

»Hvat skulu vit nú?« søgdu hálendingarnir, »blaka teg fyri borð?«

»Ikki nú, tá ið tit hava ómakað tykkum at bróta mær tenninar,« helt eg. – So at rentlast havn úr havn, tuskaðist um tey stóru høvini. Óveður við hvørt. Og altíð brotnaði okkurt á mær, eitt herðablað, nøkur rivjabein, eitt lærbein. Tað, sum var ikki brotnað, tá ið vit umsíðir komu til Hálands, brotnaði har. Soleiðis gekst tí klóka beiggjanum. Tá ið eg umsíðir sleit upp land aftur her, ja, tá var valla eitt einasta bein í kroppinum heilt, uttan kanska nátturðabeinið[45].« Hann hevði mest sum ikki sagt hetta fyri nøkrum, læt tað bara soleiðis út í luftina, ivaleyst eitt egið niðurlag, sum hann hevði fyri at møsna fyri sær sjálvum. Tá ið hann var liðugur, vóru eygnalokini dottin niðurfyri, og hann reyt. Durita fer inn aftur í fangarúmið.

**45**
*nátturðabein.* Tungubein á seyði; nýtt at vinna hvør øðrum neisir við: tann, sum fekk nátturðabeinið, skuldi verða nátturðaleysur tann dagin. Beinið bleiv stungið inn í eitt epli, so tað sást ikkí. Tann, sum beinið átti, fekk nátturðan frá tí, sum hevði fingið beinið.

Nú skein tað nýtvádda rúmið gullreint og turt; viðurin var so ljósur vorðin, at tað var lýsnað inni, luftin var frísk og vælgerandi at anda í seg. Tær høvdu væl av átuligum breyði hjá sær; tað uggaði eisini; so tá ið tær fóru til songar í kvøld, vóru tær nógv betur hýrdar enn í gjárkvøldið. Tær høvdu hug at tosa saman um tað, sum leikaði á hjá teimum, um umsorganina fyri barninum, um framtíðina. Her var tað Durita, sum var tann djarvasta til at seta sær fyri. Tær, sum høvdu sitið longur, komu av sær sjálvum til meira at spyrja hana og lýða á, hvat hon segði. Men Durita royndi at draga tær upp í tosið, royndi at fáa tær at seta sær okkurt fyri, at móta tær.

Tað eydnaðist at fáa tær at rakna við, at fáa álit á seg sjálvar. Tær tosaðu leingi út eftir náttini um, hvat ið var til ráða at taka –, til svøvnurin at endanum fløkir alt fyri teimum. Tíðliga morgunin eftir vaknar tann í roykstovuni og vekir hinar. Nú visti hon, hvat tær skuldu gera; sigur við hana úr eldhúsinum: »Vit eru úr grannabygdum og ikki so langt ímillum. Tú kennir Lamnu-Trinu; hon býr einsamøll, er ikki so gomul, men ógvuliga lamin, sleppur illa um gólvið, livir av fátækrahjálp. Eitt fitt fólk er hon. Vit fara báðar at tosa við hana um at koma til hennara at búgva við børnunum. So síggja vit henni til góðar, og hon hevur børnini, tá ið vit eru úti báðar. Vit fáa ivaleyst at gera í bygdini, um vit festa okkum ikki á nakrau garð. Soleiðis sleppur hon undan at vera fátækralimur, og vit fáa eitt hús at vera í.«

Tann í eldhúsinum fær glitra í eyguni, errast upp: »Ja, Gud gávi hon segði ja; tað hevði verið ein frálíkur útvegur. Eg kenni hana væl, hon er trímenningur pápa mín. Og hví skuldi hon ikki sagt ja; hon situr ivaleyst og syrgir yvir at fáa fátækrahjálp, sum øll menniskju, ið eru soleiðis.« Tær eru

báðar líka glaðar um hetta, tær nú hava sett sær fyri. Durita styrkir tær: »Hetta er tað besta, tit kunnu gera, og tit kunnu liva, sum tit vilja sjálvar, binda fyri fólk, seyma, ganga til handa úti og inni og sleppa frá at festa tykkum á garðar. Sýslumaðurin kemur ikki at seta tykkum út, tí eingin vil festa gentu við barni.«

Henda morgunin er alt umskift; nú eru allar tríggjar líka mótaðar og glaðar. Tá ið vaktarmaðurin kemur at dunka á hurðina hjá teimum, hevur hann aftur átuligt breyð til teirra. Tá ið tær hava etið, leggja tær á at vaska rúmið, fullar av lívshug og áræði. Dagurin gongur sum eitt spæl fyri teimum.

Tá ið tann úr roykstovuni slapp út, vóru hinar tværeinar eftir, og tá ið eldhúsgentan slapp, var Durita einsamøll. Tann tíðin gekk eisini. Hon las, bant og sat úti í túninum tað mesta av degnum; veðrið var so gott, og vaktarmaðurin talaði ongantíð at. – Hon kom inn at sita á kvøldi, skuldi so eisini verið leys á kvøldi; men hon bað sleppa sær at vera í fangarúminum til aftur um morgunin. Tað var gaman í, sigur vaktarmaðurin. »Eingin er, ið skal koma inn, sum eg havi frætt um.«

Nú kemur morgunin. Durita er tíðliga á fótum. Hevði fingið alt aftur í pjøkan hjá sær, ruddað og vaskað eftir sær, so alt var ordiligt, hevði gjørt seg reina, skøtt seg og sat og bíðaði, til vaktarmaðurin bankaði á dyrnar. Hevði sett sær fyri at fara til gongu beinan vegin. Kendi einki fólk í Havn soleiðis, uttan tey sum høvdu verið gestir í prestagarðinum, meðan hon var har. Og tað mundi fara at vera tað sama sum hjá Sølvíkarpresti, at tey fóru ikki at kennast við hana. Hon hevði koyrt sær teir breyðmolarnar, ið eftir vóru, í pjøkan.

Nú dunkar á dyrnar. Hon letur upp, og uttan fyri stend-

ur vaktarmaðurin, er so láturmildur: »Góðan morgun, Durita,« sigur hann blíðskortaður. »Nú er tú frí og fræls aftur sum fuglurin. Og her er ein maður uttanfyri og bíðar eftir tær.«

»Ein maður?« undrast Durita.

»Ja, ein stórur, ljóshærdur maður.«

Hon fær sum ein sting í bringuna av gleði – Jesar, mín vinur komin ta longu leið at taka ímóti mær fyri fangahúsdurunum. Gud vælsigni hann. Nú er alt frøi innan í henni. Spyr vaktarmannin, hvat hon nú skal gjalda fyri vistarhaldið, sum hon visti álá henni.

»Nei, tað hevur maðurin goldið; tað var nú so lítið; tí tær varð roknað løn fyri at hava gjørt fangarúmini rein. Jú, maðurin, sum bíðar uttanfyri, hevur goldið tað.«

Durita sigur farvæl, takkar vaktarmanninum fyri, so beinasamur hann hevur verið, og fer út.

Har stendur Jesar. Ungur og fróur sum várdagurin. Eyguni siga, hvat løtan hevur at týða fyri teimum. Eingi orð eru neyðug. Hann tekur tigandi viðførið hjá henni og leggur á herðarnar, og tey fara til gongu. Koma gjøgnum Havnar geilar. Tá sigur hon: »Best vit keypa okkum eitt sindur av ferðarmati, vegurin er langur.«

»Eg havi ríviligt í klæðsekkinum,« sigur hann.

Tey ganga, koma út í hagan, fylgja mannagøtuni. Hetta er um miðjan apríl. Uttan um tey er várdagurin; men eingin lýkka, jørðin stirðnað, eitt lot høgt, heiður himmal. Nú eru tey burtur frá fólki. Hann tekur hana inn at sær. Standa leingi og tiga saman, ovur eydnusom. Ganga niðan á reynini. Býurin fer úr eygsjón. Nú verða tey mælsk. Hann hevur heilsu til hennara heiman. Tey liva øll væl. Lítli Eirikur er sum tann ljósi morgun, sigur Jesar. Teimum hevur longst

illa. Tað verður frøi, tá ið tú kemur aftur. Annars er alt sum vanligt í bygdini. Teir stóru bátarnir hava staðið á lunni, tí nú er veltingin fyri. »Vit hava róð við Eiriki,« sigur Jesar, »og hava fingið væl. Dávur hevur verið við, so vit hava verið fult tal. Jón artar seg væl, bæði hugagóður og skilagóður. Nú er hann lopin úr og veksur sum ein gammur. Men nú gangi eg bara og møsni,« sigur hann og lær, »eg haldi, vit seta okkum eina løtu. Tú man hava fyri neyðini at fáa etið teg metta av onkrum, sum betri er enn tað, tú hevur fingið hesar dagarnar. Men annars haldi eg, tú er ikki svunnin, síðani tú fór.«

Durita lær: »Nei, eg setti mær fyri at eta ramliga hvønn dag, hóast tað beyð mær ímóti; tí eg vildi ikki verða veik.« Tey fara upp á eina hædd, finna ein turran bakka og seta seg. Hann fer í klæðsekkin og dregur upp, breyð, drýl, smør, pylsu, skerpikjøt, skinsakjøt og stóra fløsku við mjólk. »Ja, hetta er annar kostur enn tað, eg komi frá, tað skal sigast! Men væl at eg fór, og væl at eg eri sloppin út aftur. Tað besta av øllum er, at tú kom eftir mær.« Tey eta, skemta og eru kát. Her sæst so víða yvir land og hav, tindur við tind bæði nær og fjar. Tað bláa hválvið, sólin sum stavar, skyggir sum bálareldur á vátum hellum. Durita kennir seg sum fuglur í ský, sigur við Jesar: »Eg var ikki álvulig at fara út í morgun, visti ikki rættiliga, hvussu tað fór at ganga at halda á oynna, havi ongantíð gingið tað áður, og mangan fara varðarnir illa um vetrarnar, so teir kunnu vera torførir at finna. Men so kom tú, Jesar, so langa leið at taka ímóti mær. Tú hevur gjørt hetta til eina lívsløtu fyri mær. Og tú sum hevur goldið fyri meg eisini; nú skal eg...«

»Nei, nei, Durita, sig einki um hatta, nevn tað ikki, tú hevur arbeitt fyri næstan alt. Fangavørðurin segði, at sovorðnan fanga høvdu teir ikki havt; tú umskapti genturnar, tú sat

saman við; tað dugdi fangavørðurin at síggja. Men et nú, Durita, vegurin er langur, allur dagurin verður at ganga.«

»Eg fekk ikki rættiliga takkað tær, áðrenn eg fór, fyri gávuna, tú gav mær, tann fína kistilin, tú hevði gjørt mær. Og so pengarnir, átta dálar. Vóru teir eisini frá tær? Tað er ikki høpi í! Men tú veit ikki, hvussu væl hetta kom við at fáa eina sovorðna vinargávu, rætt tá, ið eg hevði ein góðan vin fyri neyðini. Eg skal aldri gloyma tær tað, Jesar, so væl kom hetta við tað minniliga kvøldið.«

»Hetta er einki at nevna,« sigur Jesar lágmæltur, rodnar eitt sindur í andliti og hyggur niður.

Tey eta seg mett, leggja aftur í klæðsekkin og fara til gongu. Hann tjúknar so norðuri á oyggjunum, og Jesar fer at óttast fyri, at tað verður avfall, men sigur einki. Tey koma hægri og hægri upp. Hagin er grót og eyroyður, har ið skáar fyri vindinum, eru mosabøkkar. Her sorast vindarnir, koma allastaðni frá og flyta hvørt dust burtur, sum flytast kann, gera fannir av hesum tilfari undir brúm, í lýggjum líðum. Fjøllini reisa seg hægri og hægri, tess longur tey ganga. Enn er tøgn yvir haganum. Tann nýkomni fuglurin hevur ikki fingið málið fyri seg, heldur seg lítið mælskan við strendurnar og roynir at finna mat, so hann kann styrkna aftur aftan á ta longu ferð yvir havið. Onkur kráka er at síggja, undarliga hvørvin og hulislig, einki fyri at gera vart við seg. Tigur.

Tey koma upp á eitt fjall, ganga niður aftur hinumegin á eitt skarð, síggja eina bygd djúpt niðri. Ein maður á hestbaki kemur upp úr bygdini, upp á skarðið og fer víðari eftir mannagøtuni. Tá ið tey eru har á skarðinum og síggja varðagøtuna niður í bygdina, sigur Jesar:

»Nú veit eg ikki, um tað hevði verið klókari, at vit fóru har

oman í bygdina og komu okkum til fólk, tí tað er líkt til, at vit fáa kavarok.« Hann hyggur ímóti tjúknini, sum nærkast, ein ímgráur veggur, sum tekur alt sýnið burtur í ættini.

»Tað verður óhugaligt,« heldur Durita, »tá ið vit eru har niðri í bygdini, eru vit eisini so nær næstu bygd, um vit fara okkara leið, og mær leingist so illa heim, Jesar!« Hon lær við.

»Tað skilji eg so væl,« sigur Jesar eitt sindur ótryggur, »men eg eri vissur í, at tað kemur kavarok, hann er so grummur at síggja í ættini.«

»Skuldu vit ikki roynt tað kortini,« sigur Durita, »tað nýtir nú eingin ódn at vera, um tað skuldi komið eitt grovt æl. Hasin maðurin, ið undan okkum fer, tykist ikki at hugsa um at venda aftur.«

»Ja, hevur *tú* hug at halda á, eg gevi meg ikki undan. Nei, hví skal tað vera nøkur ódn, tað sigi eg ikki; men liturin er ljótur.«

Tey fara aftur til gongu. Hestmaðurin er eitt **hundføri** undan teimum. Men tað er eingin sprongdarríðing hjá honum, sum nú hevði hóskað seg best fyri veðurlagið. Rossið man ikki vera so mætt, hann hevur, ivaleyst várveikt. Fyrst liva úti allan veturin á deyðagrasi, so lagt undir klyv í váringini, og nú at bera harra sín yvir dalar og fjøll, tá man orkan vera uppi; óvist hann verður at ríða so lystiliga stórt afturat.

**hundføri** – so langur teinur sum maður fær beitt hund

Tá ið tey eru komin norður móti næsta fjallaskarði, koma tær fyrstu kavagrómurnar niðan yvir hagan sum hvítar kløur, ódnin hevur at klóra fyri sær við. Jesar hyggur uttanum seg á haganum. Eingin skái at fáa nakrastaðni nærindis. Ein slættur alvallaður skrái hvar hann hyggur. Tey ganga skundisliga at einum varða á mannagøtuni. Hann letur kvikliga klæðsekkin upp, tekur hettu og vøttir uppúr, biður Duritu

skunda sær at lata seg í. Tá ið hann hevur fingið knýtt fyri aftur og latið seg í, er ódnin yvir teimum – kolandi stormur og kavarokið so tjúkt, at tey síggja ikki hond fyri sær.

»Halt í varðan við aðrari hondini, Durita, og í meg við hinari, vit mugu ikki missa hvørt annað burtur og ikki missa varðan,« rópar hann inn í oyrað á henni.

Tað gongur illa at draga ondina. Royna at bukka seg niður undir varðan, men tað er eingin bati, hann er so lítil, skáar ikki. Standa undir varðanum, bakið móti storminum, tætt saman, halda hvørt um annað. Ikki hugsingur um at fara burtur úr stað. Leingi standa tey. Ágangurin er tann sami. Hetta er einki æl, hugsar Jesar, men eitt veður.

»Vit kólna,« rópar hann í oyrað á henni, »kom og gakk runt um varðan, halt í armin á mær, slepp ikki, eg skal halda í varðan. Nú er bert eitt at gera: halda út og ikki villast burtur frá varðanum.«

Tey ganga, stríða seg fram, við afturlatnum eygum, lúta móti rokinum, sum kennist so hvast í andlitið og svíður; men skjótt minkar sviðin, holdið dovnar og kennist deytt. Koma eisini betur eftir at draga ondina – ganga og ganga, so tey eru nóg heit, støðga tá ið tey verða ov pøst, ganga so aftur. Kenna hvussu rokið trokar inn gjøgnum allar samankomingar í klæðunum, bráðnar og rennur niður innanklædna, kalt og nøtrandi í fyrstani; men bert eina løtu, so kennist eisini tað minni og minni. Ganga alsamt, bara so tey kólna ikki; ræður um ikki at møða seg meir enn neyðugt. Tað fer at vera brúk fyri kreftunum, er tað líkt til. – Hetta er ógvuliga einfalt og gjørligt: Fyri at bjarga lívinum skulu tey halda seg heit alla tíðina, ikki kólna ella ovmøðast og sovna, halda soleiðis á, líka til tað verður veður aftur at fara longur fram á vegin. Ikki missa varðan burtur, ikki missa hvørt annað. Hetta er

alt, tey hava at hugsa um. Tey eru ung og sterk, hava nógvan mat hjá sær; tey gevast ikki, ganga og ganga. Ódnin gevst heldur ikki – ikki enn; kanska um ein tíma, kanska ikki fyrr enn í morgin; men einaferð verður tað.

»Nú kundu vit sitið við eldin niðri í bygdini, var eg ikki so treisk,« rópar Durita.

»Ja, tað hevði verið tryggari,« rópar Jesar, »eg segði tað kanska ov jánkasliga; tú hevði verið betur farin, hevði eg verið meira avgjørdur. Eg skal minnast til tað eina aðra ferð.«

»Nei, eg vil heldur ganga her,« rópar Durita, »einaferð má væl ódnin gevast.«

»Eg vil eisini heldur ganga her,« sigur Jesar, »ja, einaferð gevst ódnin, um ikki í dag so í nátt einaferð.« Tey tiga og ganga. So møðsamt er at rópa. Ganga leingi, kanska ein tíma, kanska fleiri tímar, ella er tað bert ein tími, síðani alt byrjaði, tey vita einki. Við hvørt ganga tey hin vegin fyri ikki at verða í ørviti.

»Skulu vit byggja eitt skjól av kava?« rópar Durita, »tað hevði verið mest sum meira nytta í tí.« Tey royna, men tað ber ikki til, stormurin skáldar alt úr hondunum á teimum.

»Vit laða varðan niður og byggja ein skjólvegg av honum,« rópar Jesar, »baka so við kava.« Tey leggjast á hann; grótið munar ikki nógv, men tey byggja tað sindrið, sum er. Nú er eitt sindur av lívd undir garðinum. Skava kava upp á vindsíðuna, tað tettir eitt sindur, fylla veggjarholini, fáa bakað, so vindurin strýkur uppum. Tá ið skjólgarðurin er komin, beykar kavi aftur undir hann; tey skava burtur so hvørt, út til síðurnar, leggja í garð, traðka væl saman, fáa tað at liggja. Tá ið tey nú hoykja seg niður, er ein skái.

Jesar fer aftur í klæðsekkin, og við mikið stríð fáa tey aft-

ur etið seg mett og drukkið seg ótyst, hóast stormin og rokið. Knýta saman um aftur klæðsekkin.

Aftur at skava kava, alt sum var beykað niður, meðan tey ótu. Ikki bar til at sita stillur. »Nú spæla vit aftur í kavanum,« sigur Durita, »minnist tú, Jesar, tá ið vit vóru børn og bygdu kavahús um kvøldini?«

»Ja, eg minnist teg, Durita,« sigur Jesar, »longu tá var tú alt fyri mær, tú sjálv og alt tú átti ella nam við, var **dýrgolt** fyri mær; alla tíðina havi eg droymt um at eiga teg. Dreymurin gekk út, og glaður eri eg, eisini nú í ódnini at ganga her saman við tær og stríðast fyri lívinum. Vit skulu vera vinfólk fyri lívið, skapa okkum eitt lívslag, sum hóskar til okkara umstøður.«

**dýrgolt** (= dýrgoldið) – dýrabært

Durita svarar: »Vit halda fast við tað, vit longu hava lovað hvørt øðrum. Vit eiga einki uttan tað, vit skapa innan í okkum sjálvum; vit eiga okkara lív, vit vilja vera frí menniskju og skapa burtur úr lívinum okkurt, sum er stórt og ríkt fyri okkum, Jesar. Tú kann líta á, at eg eri eisini glað og nøgd mitt í ódnini, dugi ikki at kenna okkum í vanda, stríðast bara saman her fyri at verja okkara lív, tað einasta virði, vit eiga; eg gjøgnumlivi eina lívsløtu her í ódnini.« Men tey mugu aftur at stríðast fyri ikki at kólna og vikna burtur.

Veðrið er líka hart. Meira og meira skava tey saman av kava í síðugarðarnar, og krokið batnar alt meira, men tað ber ikki til at sita í tí, tey mugu alsamt røra seg. Rokið er líka tætt, eingin linni.

Nú hvøkka tey upp og lurta út í stormin. Hvat var hatta, eitt róp? Tey lurta. Aftur eitt. »Jú, maðurin sum fór undan okkum, nú kemur hann drívandi undan veðrinum.« Jesar rópar hó, hó, alt hann orkar upp ímóti veðrinum. Tað kennist so høpisleyst, ljóðið tykist ikki náa út um tenninar. Hann

rópar av og á. Tey hoyra rópini. Maðurin nærkast. Nú galt um at fáa tann fremmanda at hoyra. Jesar rópar. Tann fremmandi hoyrist nærri og nærri. »Hó, hó.«

»Hó, hó.«

Rópa alla tíðina.

So kemur maðurin beint á tey, bóltar út úr rokinum, alklakaður. Kavi í skegginum, í brúnum og hárinum, kastar seg framyvir inn í skýlið og verður liggjandi. Tivar deyðgingin.

Tey bæði siga, hvørji tey eru. – »Hvør eru tygum?«

»Sølvíkarprestur,« grælar í honum.

»Eru tygum komin til skaða?« spyr Jesar.

»Nei, maktarloysi! Fór út at ríða í tí Harrans veðrinum, hattleysur og vattleysur, og ongan mat, einki annað. Og hygg nú!«

Jesar setir hann upp við skjólgarðinum, loysir av klæðsekkinum og gevur honum at eta, sker fyri hann, tí hendurnar eru deyðar. Setur mjólkarfløskuna á munnin á honum og hellir á. Hann lokar í seg sum hegri.

»Tygum riðu so stásisliga undan okkum norður eftir,« sigur Durita, »hvar er rossið?«

»Fyrilagst ... ella kanska deytt. Støðgaði bara burturav, tá ið ódnin kom, fekk tað ikki at førka seg, hvørki við illum ella góðum, nei, eg mátti ganga frá tí. Føroysk ross duga einki.«

»Jú, smátt í tey,« sigur Jesar, »ótrúliga knaskin kunnu tey vera; men tey hava eitt hol í fremra enda; tann, sum stingur ikki eitt sindur av fóðri í tað holið við hvørt, fær onga nyttu burtur úr teimum.«

Sølvíkarprestur gløir illoygdur upp á hann, men tigur. Durita kann ikki bara sær, sker í skellilátur. Tað hoyrist so ótrúligt í ódnini.

Prestur helt seg ivaleyst hoyra yvir seg, hevði tey undarlig-

astu hábrøgd á sær og gníggjaði eyguni við teimum lofnaðu hondunum.

»Hvar hava tygum verið, síðani tygum fóru av rossinum?« spyr Jesar.

»Kreyp undir ein bakka, kavaði undir, men var við at stirðna, breyt meg upp aftur og dreiv fyri veðrinum. Rópti, tí eg helt, kanska tit vóru her. Og nú høvdu tit mat at geva mær; annars hevði eg ikki borið boðini.«

Meðan alt hetta er hent, er veðrið batnað eitt sindur, stormurin minkaður, og tað reiv so mikið í, at tey sóu næsta varða.

»Hvussu við tygum, prestur,« spyr Jesar, »nú halda vit vera líkindi at fara aftur til gongu. Hvat ætla tygum?«

»Sleppi eg at fylgjast við tykkum, so komi eg við; tað verður midnátt, áðrenn eg verði at húsum niðri í bygdini, og so er einki ross at sita á avstað aftur, tá ið veðrið batnar.«

Tey fara øll. Ganga eftir varðunum. Kavin er nógvur. Bróta seg ígjøgnum. Tá ið tey koma nakað fram á vegin, ganga tey seg beint á rossið, ein gomul ryssa, sum liggur á skavi, innhugsin og illoygd.

»Ja, men nú takki eg fyri hjálpina,« sigur prestur, »eg fari aftur á bak, ryssan tykist vera líka før, sum tá ið eg fór úr bygdini við henni.«

»Vit høvdu kanska sloppið at sitið inni í roykstovuni í prestagarðinum, tá ið vit einaferð koma til bygdar,« sigur Jesar.

»Ja, vælsignað,« sigur prestur, »tað er gaman í, og minst at gera fyri hjálpina; har skal vera opið, matur til tykkara, tá ið tit koma, og ein koyggja, tit kunnu fara í.«

»Ja, hon kann fara í koyggjuna, tað kemur væl við,« sigur Jesar, »eg leggi meg á ein bonkarenda.«

»Ja, so fer kona tygara í koyggjuna,« sigur prestur.

»Vit eru ikki maður og kona.«

Prestur hvøkkur við: »So, hvat eru tit tá, systkin?«

»Nei, vinfólk.«

»Nú, vinfólk, og einsamøll uppi millum fjøll – á nátt! Hava tit hugsað um tykkara ummæli?«

Jesar rodnar í andliti, hyggur hvassoygdur at presti. Tigur.

»Tað kunnu vit nú tala nærri um í morgin, eg komi inn í roykstovuna til tykkara, áðrenn tit fara longur.« Hann fer á bak, slær hælirnar í síðuna á ryssuni og sigur farvæl. Men ryssan ger bert eitt kast við høvdinum og verður standandi. Prestur ger meira av, slær og traðkar, deilir. Ryssan fer ikki av sporinum, men oysir, so hann fer sum ein tøppur út í luftina og endar fram eftir rommum í kavanum.

Tá leyp hann upp aftur í øði, krøkti seg í skortin á ryssuni, sló og bukaði. Men Jesar leyp til og tók hann: »Soleiðis ber ikki til at fara við kriatúrinum, prestur.«

Durita setti seg upp, pjátraði fyri ryssuni, kíndi henni um hálsin. Tá gekk hon. Jesar tók í bokslið og leiddi: »Nú kann gentan fáa eina hvíld.« Tey fara til gongu. Prestur heldur seg eitt sindur aftaná, tóktist vera bæði nipin og illur, tað sást á øllum brøgdum.

Tey ganga. Veðrið er toluligt. Prestur heldur seg alsamt eitt sindur afturfrá, sigur ikki eitt orð. Tá ið tey koma so langt, at tey fara vestur um eitt fjallaskarð, tjúknar samanum aftur, og stormurin harðnar. Tá tók Durita teymarnar og støðgaði við hvønn varða. Jesar gekk fram fyri, til hann sá næsta varða. So kom hon. Soleiðis komu tey spakuliga í lívd fyri storminum. Men kavin var nógv meir her og nýlagdur, hvørt spor upp um knæ.

Tey hava ikki gingið leingi, nú rópar prestur, at hann orkar ikki meir.

Tey venda eftir honum. Hann liggur fram eftir rommum í kavanum og tykist ógvuliga lívveikur: »Høvdu tygum orkað at sitið uppreistur, skuldu vit kanska roynt at sett tygum aftur á ryssuna.«

Prestur tigur.

Tey taka og lyfta hann á bak. Jesar stýðjar prest, og Durita pjátrar blíðmælt fyri ryssuni, togar varliga í bokslið. Nei, ikki eitt spor, hon stígur, lavir lippuna, vendir hvítumegin út á eygunum og setir hógvarnar fram undan sær, ikki talingur um at fáa hana av fetinum. »Bíða eitt sindur,« sigur Durita. »Eitt royna vit enn.« Hon skundar sær at grava ein sopp av deyðasinu upp undan kavanum, kemur og rættir ryssuni; hon toyggir hálsin eftir honum, vatnið rennur úr tonnunum, men ikki fer hon av sporinum, har hjálpir einki við at blíðka hana ella nakað.

Prestur má lyftast niðurav aftur, hvørt tekur sín armin á honum um herðarnar, hava hann soleiðis ímillum sín oman eftir, ryssan darlar berbakað aftaná, ivaleyst so væl nøgd sum ein gomul rakryssa nú kann verða. Soleiðis ragga tey eina góða løtu, til tey aftur mugu ímóti brekkuni; tá orkaði prestur ikki at seta beinini undir seg longur, gav seg yvir. Segði alsamt ikki eitt orð. Tey eru deyðgivin bæði. Heingja prest tvørtur um ryssuna, tað var frægari enn at leggja hann í kavan, seta seg at hvíla. Jesar tekur klæðsekkin: »Nú skulu vit eta okkum mett einaferð aftur.« Øll trý eta dúgliga og býta mjólkina, sum eftir er, ímillum sín. Ta grón, sum tá er eftir, fær ryssan, eisini tað sindrið av skonrug, sum Durita hevur tikið við sær úr fangahúsinum; ryssan mundi vera tað av teimum øllum, sum trongdi mest til mat.

Tá ið tey draga prest niðurav aftur ryssuni, dettur ein lítil fløska av fronskum úr lummanum. Jesar tekur hana upp og rættir honum: »Ja, men her hava tygum ráðini, takið ríviliga niður á hjartað av hasum, nú tygum eru mettur, so ganga tygum sum ein royk til bygdar.«

»Nei, eg drekki ikki brennivín,« svarar hann tvørur og koyrir fløskuna aftur í lumman.

Tá ið Jesar skal taka í armin á honum, sigur hann illfýsin, at nú skal hann ganga sjálvur. Durita setur seg aftur á ryssuna og hevur viðførið um herðarnar. Og aftur er hetta undarliga gonguliðið á ferð. Nú stetlar prestur sum ein vanlukka, ivaleyst meir av illsinni enn av orku. Hellir eisini undan nú aftur, tað er ein munur. Tað styðjar eisini uppundir, at tey koma inn í eina lítla bygd á leiðini; hann vil vísa seg eitt sindur birgan, um onkur skuldi sætt. Hann heldur sær á beinunum, og í tí skili koma tey í prestagarðin. Tá er komið langt út á náttina.

Nú tey koma í túnið, spyr Durita, hvar ein hoysoppur er at finna til ryssuna. Hon skal einki hava, svarar prestur illfýsin. »Jú, tað er so vist, hoyggj skal hon fáa!« sigur Durita. Prestur fer inn høvuðshurðina. Durita loypur avstað at leita eftir hoyggj, er skjót aftur við einum kneppi og leggur við roykstovuhurðina, leiðir ryssuna til tað. Tey taka saðil og boksl av henni og fara inn.

Alt fólk svevur. Duritu býður í látur; hon minnist ta gomlu gentuna, sum hevði tað við at støðga, best sum var, og skuldi skakast aftur í gongd; og tann berskalluta mannin, sum lá várveikur og seyp greyt fyri at styrkna aftur. Tey seta seg hvørt sínumegin grúgvuna, grava hirðingina uppundan og kynda upp; lata seg úr um beinini og heingja tey vátu klæðini uppyvir.

Tað er ikki meir enn ein góð løta; nú kemur prestur, skinklar eitt sindur á beinunum enn, men nógv birgari enn tá ið tey komu at húsum, reyk eitt sindur av fronskum. Beyð teimum inn í stovuna, so skuldu tey fáa kaffi. Bað umbera seg, at hann hevði verið so illførur eftir vegnum, var so illa útborin.

»Takk, takk,« svara tey, »ein kaffimunnur hevði verið góður at fingið, men latið okkum fá hann her við grúgvuna. Nú hava vit hongt øll pløggini, vit kunnu taka av okkum, til turkingar.« Siga frá, at tey hava avrátt við ein mann at seta tey um sundið, tá ið morgunin kemur: »Nú hava vit gjørt okkum dælt og kynt ein flóna á grúgvuna; tað er ikki so leingi til uppfaringartíð, og tá sleppa vit okkum avstað.«

»Tit koma inn í stovuna við mær kortini,« sigur prestur.

»Nei, takk,« sigur Durita, »eg eri tann sama í nátt, sum eg var fyri viku síðani, tá ið eg var í ferðalag við sorinskrivaranum fyri durunum hjá tygum; tygum vístu mær á roykstovuhurðina. Ikki tí, so mangan havi eg tikið tygum væl um hond í Kervíkar prestagarði, at tað var ikki meir enn javnt, um tygum buðu mær inn á gólvið tann fyrrapartin.«

Prestur stendur tigandi og lurtar, einki petti nipin; men lúrin, sum tann ið **prangar**, metar umstøðurnar, ræður um at fáa so nógv burturúr sum gjørligt og lata sum minst. Sigur ikki eitt orð, fer frá teimum og kemur skjótt aftur við kaffinum til teirra. Tey drekka. Durita sigur við hann: »Hvat var tað, prestur segði eftir vegnum um okkara ummæli?«

**pranga** – prutta; selja dýrt og keypa bíliga

»Ja, tað var meint, sum tað var sagt,« sigur prestur, »eg havi sum sóknarprestur skyldu til at átala og eftir førimuni forða fyri øllum siðaloysi og vil nú skriva til prestin í Kervík, um at eg hitti tykkum har burturi í óbygdum einsamøll; tit eru hansara sóknarbørn, so hann…«

»Um tað nú hevði verið ein prestur, tygum skuldu talað at,« spyr Durita, »hvønn høvdu tygum so skrivað til?«

»Til próstin, sjálvandi,« sigur prestur.

»So fari eg at skriva til próstin,« sigur Durita, »ein prestur trokaði einaferð inn á meg á náttartíð; hevði hann ikki verið so veikur, veit eg ikki, hvussu hevði gingist. Eg havi eisini vitnir at vísa til.«

Prestur gránar í andliti, stendur eina løtu og tigur, yvirbragdið skiftir ímillum at vera **heitstórt** og eyðmjúkt. Eyguni útlúgvað og rødd. So tekur hann tey ráð at vera kátur, viðeiriligur: »Á, latið hatta fara, eg segði við tykkum; einki bræv skrivi eg; tað var skemt, vita tit. Hevði verið vánalig tøkk fyri, at tit bjargaðu mær lívinum; nei, hugsið einki um tað.« Hann loypur út, kemur aftur við lummaglasinum við fronskum. Nú er tað hálvt. Skal skeinkja. Men tey siga nei takk. »Hatta var ikki ætlað okkum, annars høvdu tygum boðið á ferðini. Eitt annað er, um vit kundu fingið eitt sindur av ferðamati at havt við, tað er langt enn, áðrenn vit eru í Kervík. Tað, vit høvdu við, er undangingið.«

**heitstórt** – errið

Jú, jú, tað er so rímiligt, nú skuldi hann ... Og hann leyp avstað, inn aftur um glasstovuhurðina. Hetta var tað síðsta, tey sóu til Sølvíkarprest á hesum sinni.

Tey verða sitandi við grúgvuna til uppfaringartíð, røkta sær klæðini, sum hanga til turkingar; fingu kanska ein fugladúr upp ímillum, sum tey sótu. Tá ið morgunin kemur, fara tey avstað. Uttan fyri er tað fagrasta veður, kavi yvir øllum, hvítur og órørdur, spegilsklárt og stilli. Alt landslagið er nývigið og órørt sum á heimsins fyrsta morgni. Runa og rusk millum húsini, flotkøstar og blárennur, sum standa og **orra**, er alt fjalt undir skínandi hvítum kava. Tey bæði, fyrst av øllum, komu og settu spor í alt hetta og mintu um lív á staðn-

**orra** – esja

um, aftraðu seg eitt sindur fyri at traðka á hetta órørda ábreiðið, sum lá um geilarnar.

Ganga væl hýrd at fáa fatur á manninum, sum skal flyta tey. Tosa sínámillum, um tey skuldu biðið hann selt teimum okkurt til matna, at tikið við í klæðsekkin; men tey lata vera, óvist hvussu rúm tey fólkini eru við mat í húsinum, synd at gera tey **upprádd** av hesum. Seta sær fyri ikki at tala. Tey hitta mannin, og tað er beinan vegin, hann fer til strandar við teimum. Tey rógva bæði við honum, og sjógvurin er spegilsblankur, so skjótt er hjá teimum tvørturum. Tað er ein sovorðin fróðarmaður, sum rør undir teimum. Tosar alla tíðina. Eisini um hesa bráðkomnu ódnina, sum í gjár var. Eingin væntaði sovorðið veður hesa ársins tíð, nú skuldi verið komið um tað versta. Tað verður helst onkur skaði at frætta eftir hetta. »Prestur fór ríðandi av bygd í gjáramorgunin, hvar ið hann so fór. Fólk var bangið um hann; men hann hevði, sum hann er vanur, einki sagt um, hvar hann ætlaði sær, so tað bar illa til at fara at leita eftir honum. Helst er hann endaður í Havn, og fólk hevur ikki latið hann avstað aftur. Sjálvur hevur hann ikki fyrilit.«

**upprádd** – í trongstøðu, í uppisetri

»Hann er afturkomin,« søgdu tey, »vit fylgdust, komu higar eftir leggingartíð.«

»Tað var í Guds heiður, so hevur hann ikki beint fyri sær hesa ferð. Men eg veit líka, fáur mundi spurt eftir beinunum; hatta er ein undarligur maður. Júsa, vit eru so ymiss, lukkan!«

Tey bæði svara einki til hetta.

Nú eru tey komin yvirum. Spyrja mannin, hvat hann skal hava aftur fyri.

»Nei, tað skal einki vera. Seta ein skyldmann hetta hanagleivið í hesum vælsignaða veðrinum. Nei, hugsið einki um tað.«

Tey fara til gongu. Hava fingið røring í seg aftur av róðrinum. Ganga skjótt. Nú hevði ligið illa fyri at fingið illveður eftir leiðini – matleys. Men tað var ikki skýggj á himmalinum. Tey kenna seg so glað og rík í sinninum. Lívið er teimum so nógv vert, tey ætla sær so nógv, skulu byggja so nógv upp saman – innan í sær sjálvum. Tey kenna seg nóg sterk til at vinna á øllum meinbogum.

Í tí skili koma tey til Kervíkar og fara hvørt til sín.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?

Genturnar hava átt barn ógiftar. Hvussu vórðu tær viðfarnar heima? Ber saman við gentur í somu støðu í dag.

Hvat ætlar Sølvíkarprestur at gera ímóti Duritu og Jesari, og hvussu fær Durita prestin frá hesi ætlan?

19. kapittul

# Koksan og kávalótir

Tá ið Durita kemur inn í Eirikshúsi, gløa foreldrini eyguni út á kinn. Her kemur dóttirin aftur frísk og ferðug, hyldlig og væl dæmd; tey, sum høvdu sitið og syrgt hana, hildu tað var ikki meir, enn hon hekk saman, tá ið hon kom aftur. – Sitið samfeldar sjey dagar í einum svørtum holi suðuri í Havn og gnagað blámaðar skonrugsskorpur, sum rotturnar høvdu leivt, niðurfyrikomin av skomm og **rúilsi**. Og nú ... Hon lær, tekur lítla Eirik í favn og kroystir hann, loftar við honum og er ovfarakát, so hann rópar og skríggjar. Gamli Eirikur er ovurglaður: »Jesus havi lov, hon hevur borið tað, sum tað stórmenni hon er.«

rúilsi – angur, iðran

Men Elin leggur á hana: »Dóttirin, tú má hava bitið høvdið av allari skomm, ikki so mikið sum at firnast, tú kemur aftur úr fangaholinum til títt fedranna heim. Hví leikar tú so í, Durita, hevur tú so nógv at gleða teg yvir burturferðina? Ein skuldi trúð, at tú hevði verið í Havn og gjørt eitt bragd, í staðin fyri tú sat sum ein skemd!»

Tá leyp gamli Eirikur upp av bríkini og sló nevan í roykstovubitan: »Nú tigur tú, kona! Eru hatta orð at taka ímóti dóttrini við, hon sum kemur so glað aftur til okkara aftan á tað illa, hon hevur liðið; hon sum eigur lívið í okkum. Hevur tú mist minnið, Elin. Skal eg kanska minna teg á okkurt, ha?« Hann gløir inn í eyguni á henni og er so illur, at knøini skelva undir honum.

Elin bráðtagnar og boyggir seg fram yvir stokkarnar.

Aftur er gamli Eirikur eftir henni: »Hugsar tú ikki um at

geva dóttrini eina matartuggu, hon kemur av langari ferð, títt sóttræ?« Aftur er hann á fótum og nevar í bitan.

Elin er sum ein reim fyri honum, hoppar lendahokin út á gólv og fer at fáa okkurt uppyvir, sleppur sær inn í glasstovuna.

Eirikur er aftaná, letur hurðina aftur eftir sær. Durita hoyrir málið í honum, at hann er illur og trúttar okkurt niður í Elina, men ikki hoyrir hon, hvat hann sigur. Durita kennir hann frá fyrr. Rár hending, at hann verður illur; men tá ið hann er tað, leikar hann í, heilt ovursintur. Og altíð skal tað enda við onkrari stórari avgerð, sum skal galda fyri restina av lívinum. Tað varir leingi inni í glasstovuni. Durita hoyrir tung suff frá mammuni og gallróp frá pápanum. Nú koma tey, hurðin fer upp. Hon hokin undan, hann aftaná við skegginum í andarisi og pípustokkinum upp í rógv í nevanum. Elin kemur og tekur um hálsin á dóttrini, biður um fyrigeving fyri, at hon tók so illa ímóti henni: »Eg skal aldri á levitíðini gera so aftur. Eg... eg...«

»Nú, handa gamla!« neitar Eirikur, og pípustokkurin fer í veðrið, dunkar í roykstovubitan, »ver nú líka málreyst, sum tá ið tú legði á dóttrina við skeldarinsorðum; ella hevur tú gloymt aftur enn, skal eg minna teg á?« Pípustokkurin dunkar harðliga í bitan.

Tá kemur tað av neyðum frá Elini: »Eg havi einki at **kasta tær fyri**, havi ikki verið so **døl**, tá ið eg var á tínum aldri.«

»Ja, hygg, nú stendur tú vøkur, tín gamla træsleiv!« deilir Eirikur og fer út.

Durita er undarliga við, at pápin hevur noytt hana at siga hetta. Men nú skilir hon betur, at mamman hevur tikið hana so hart; tað eru hennara egnu mistøk, hon dømir meir enn dóttrunnar.

**kasta tær fyri** – finnast at tær
**døl** – skikkilig

Tá ið henda lívslanga avgerð er tikin, blíðkast gamli Eirikur skjótt aftur. Og Elin, ja, hon blíðkaðist eisini; tí av illum slapp hon væl; tók Eirikur til sín, kundi hon fingið tað nógv fastari enn. Tá ið maturin er liðugur, seta tey seg at eta, tosa smátíðindi og hugna sær. Aftur er friður og forligheit í Eirikshúsi.

**Arbeiðsspurningar**

Hví hevur Elin, mamma Duritu, verið so hørð við dóttrina?

**týggju** – útbúnaður at leggja á klyvjaross at føra við (sí M undir *klyvberi*)

20. kapittul

# Vármøðin nítur, grasrótin skjýtur

Kavin fór burtur við sól, og aftur totaðust menn við váringina. Seigliga gingu klyvjarossini sína oyðugongu millum køstarnar og velturnar, tung og visin undir **týggjunum**, langullað við lútandi høvdi. Eingin hoysoppur til teirra um kvøldini; bert leidd út á onkran almenning at gnaga vøll, sum longu er avgnagaður. Fyri hvønn dag vikna klyvjarosssini, gingu seinførari og seinførari undir klyvini. Konurnar, sum standa við uppsettum skjúrti í køstunum og fylla uppá, kenna kvíslina tyngri og tyngri í hondunum og mutla fram fyri seg, at nú er grasrótin farin aftur at liva, nú er tað, máttloysi kemur á tann, sum neyðarsligur er. Børnini, sum leiða rossini, eru ikki so leikin longur, plágast av kertlum og bleiksótt. Tað er grasrótin, sum er farin at skjóta. Menninir, sum standa á veltunum, kenna seg dovisligar, tað nítur í gomul slysni, og ryggverkurin ger vart við seg. – Tað er grasrótin, sum skjýtur.

Birta hjá presti fer um bygdina og biður fólk eta feska fiskalivur. »Gravið upp sløkjurøtur, kannubjøllur, leggið á sýruna, so skjótt hon kemur undan. Farið til strondina at henta krækling, fliður, øðu og annan kúfisk, etið tað.« Fólk smílkar at hesi vælviljandi gentu, hugsa við sær, at hon man helst einki annað hava at takast við, uttan at ganga soleiðis og møsna. Tey vita betur, hvat ið baggar. – Grasrótin fer aftur at skjóta.

Teir stóru bátarnir standa á lunni.

Eirikur róði út dag um dag. Veðrið var gott. Nú vóru tey fimm við honum. Fiskaðu væl. Hvønn dag, hann kom aftur

at landi, var tíggjundartakarin* á støðni at fáa sín part. Tað var ikki altíð, hann orkaði at tiga, men deildi um, hvussu nógv útróðurin var tarnaður av veltingini. Hann vant seg upp og spurdi illfýsin: »Hví gera hesir menninir einki fyri at avrika meir, so teir sleppa skjótari aftur til útróðrar – betri amboð, **leggja í fløtt**, fóðra rossini, so tey eru arbeiðsførari?« Tíggjundartakarin sigur hetta ikki við nakran ávísan; deilir tað bara soleiðis út í luftina og fer avstað við tíggjundarfiskinum.

Øll, sum ongan innløgumann hava, fáa burtur av tí, sum Eirikur leggur upp á land. Sámal Jóhan liggur beinbrotin í koyggjuni og hvessir sær træsvørðið, Dýrindal. Hornið Ólivant stendur í høvdalagkrókinum. Tá ið hann hoyrir fólkagongd fyri uttan, blæsur hann í tað, so fólk skal vita, at enn er seiggi í Rólant jalli, og at tann vondi Gýðin jall skal ikki sleppa so lætt undan gerðini, hann gjørdi niðri á bakka. Óluva, systirin, kókar honum livurmaga aftur við morgunmatinum og feskan fisk til døgurða, tey eta dúgliga og eru frísk og trívilig. Mirmann leggur **heldina** frá sær, hann tekst við, heingir sín lítla pott uppyvir og kókar sær livurmaga, á tað er so vælsignað! Onkuntíð fólk kemur inn til hansara, sum hann kann biðja fara sær eftir Maluni og seta sær hana hinumegin eldin, kókar hann til hennara við. Og tá er sovorðið kæti á teimum, at tað hoyrist út á geilar, hvussu tey læa.

Kúgvin í Eirikshúsi fær burtur av tí feska, sum kemur av sjónum, ríviligt hvønn dag; hon stendur feit og fregin, blonk í ullini og mjólkar so væl, at øll hesi fáa ein dropa burturav tí, hon gevur. Í roykstovuni í Eirikshúsi sita tey gomlu bæði, hvørt við sínum arbeiði, og tað er einki, sum bendir á, at tey ætla at leggja frá sær í bræði. Lítli Eirikur er nú yvir ár og

**leggja í fløtt** – gera teigalendi til slættlendi

**held** – klingra av veðrahorni (sí M)

* Sí viðm.18 á síðu 88.

hevur fingið stuðlarnar undir seg; men enn hevur eingin sætt hann sleppa pallstokkinum.

**Arbeiðsspurningar**

Birta hjá presti gevur fólki ráð. Man hon hava rætt, og hví vilja fólk ikki fylgja hennara ráðum?

**21. kapittul**

# Nógv verður vágað í neyðsend

Ein dagin kom róp í, at ein seyðamaður lá uppi í Líð og var komin til skaða. Beinan vegin eru tíðindini úti um bygdina, og øll menniskju eru uppskakað. Øll kenna seg varða av. »Gud náði okkum øll!«

Menn leypa oman í neystini, taka tvær mastrar, bond og segl, leggja til brots niðan í Líð. Har liggur maðurin og er ivaleyst illa løstaður; grót er komið á hann, og fyri at fáa hann leysan aftur mugu teir fáa ein stóran stein beindan til viks. Tá ið teir koma við mastrunum, vinna teir á steininum. Annað beinið tykist vera heilt í knasi upp um knæ. Teir gera sum snarast eina børu av mastrum, bondum og segli, leggja mannin á og fara varliga berandi hann oman til bygdina. Skjútsskaffarin[46] hevur **tikið til sín** og rennur bygdina runt, tíggjumannafarið hjá presti skal mannast til Havnar eftir lækna – einasti lækni sum er í Føroyum. Tað er illveður. Teir eru ellivu mans.

Fara frá landi. Hávarð bóndi er formaður á bátinum. Hetta er neyðsendarróður, so menn leggja alla orku í. Tá ið teir koma útum, fáa teir seglið á, um enn tað er **neyvt** at sigla, er tað ein munur kortini. Tað líður væl eftir teimum. Sjaskut, men einki vandaveður.

»Høvdu vit nú verið hepnir at hitt læknan heima,« tosa menninir á bátinum,»hann kann jú líka væl vera burtur sum hjá, hevur allar oyggjarnar undir sær. Hvussu um hann nú er í Suðuroy?«

»Tað taka vit støðu til tá; gera bara alla tíðina tað, sum vit kunnu, so gerst ikki meir,« sigur formaðurin.

**46**
*Skjútsur.* Í oyggjalandi sum Føroyum var neyðugt við onkrari flutningsskipan at flyta fólk og post. Hesin flutningur varð kallaður skjútsur. Myndugleikarnir settu ein skjútsskaffara í hvørjari bygd. Tvey sløg av skjútsi vóru: tann vanligi skjútsurin og kongsflutningurin. Menn hovdu skyldu at skiftast um at gera hetta, tíggjumannafar varð nýtt til skjútsferðir. Fyri vanligan skjúts varð løn goldin, men kongsflutningur, sum oftast at rógva embætismenn, var ólønt arbeiði. Skjútsmenn skuldu eisini fylgja embætismonnum ímillum bygdir og bera viðføri teirra. Henda skipan var sera illa umtókt ímillum føroyingar. Skjútsur varð avtikin í 1922, tó so at prestskjútsur helt fram til 1935.

**taka til sín** – blanda seg uppi, leggja í vaðið

**sigla neyvt** – sigla, tá ið vindurin er framman á tvoran; ólagalig sigling

Tað gongur væl suðureftir hjá teimum, koma til Havnar í øllum góðum. Leggja at, og bátsformaðurin fer niðan til læknan. Øll manningin fer aftaná at strekkja beinini; støðga har í túninum. Jú, teir eru hepnir, læknin er inni. Hávarð sigur honum, hvussu vorðið er. – Um læknin vil gera so væl at koma við teimum til Kervíkar og hjálpa upp á tann meinslaða mannin?

Læknin dregur eitt sindur á: »Tað er illveður,« heldur hann fyri.

»Nei,« heldur Hávarð, »koma tygum beinan vegin, fáa vit kyrrindi um tangan, og so skuldi tað verið toluligt. Vit hava stóran, góðan bát, tíggjumannafar og góða manning.«

»Hvørjir aðrir útvegir eru at koma manninum til hjálpar?« spyr læknin, »ber til at ganga áleiðis?«

»Ja, til Sølvíkar og tann vegin, so er minni at fara um sjógv, men tað er nógv seinførari, og tungligt at ganga yvir dalar og fjøll.«

»Eg komi við bátinum,« hann fer beinan vegin at gera seg til, dubbar seg í klæði, sum verja kunnu móti kulda og sjóroki, tekur ein lokaleyp við læknaútgerð, drekkur kaffi saman við bátsmonnunum, og so verður farið avstað. Læknin er ein stórur, turrisligur maður, sum nakað nýliga er komin til landið, ein maður sum tykist ikki at fíra fyri lítlum.

Fyrsta teinin mugu teir rógva; men ættin skiftir, so tá ið teir koma um tangan, verður **rúm sigling**. **Gjálvutur** sjógvur, tað rýkur nógv innyvir.

Hávarð situr í rongini. Tigandi. Tryggur. Hyggur út yvir sjógvin. Sær at veðrið øtlar, vindurin veksur, ættin snarar. Aldurnar koma so **altráar**, kambarnir skúma, tann næsta er har beinan vegin, allar aldurnar. Smáar, meinaleysar aldur,

**rúm sigling** – sigling í undanvindi
**gjálvut** – óslætt

**altráur** – áhaldandi; grammur

størri aldur, sum báturin kanska skal minka ferðina fyri, og skaðaaldurnar, sum eru størri uppaftur, og kunnu hava annað lag á sær, bróta **rangar**. Hávarð er royndur maður og kennir aldurnar, veit teirra gongulag. Hann er eyðmjúkur fyri teimum, men óræddur. Eisini aldurnar verða stýrdar av hægri hondum. Nú skal hann bara stýra skilaliga, soleiðis sum royndir menn gera. Tá gerst ikki meira.

**rangar** – úr aðrari ætt

Nú teir koma á tangan, sær hann, at kyrrindini eru uppi, at strongurin er um at reisa. Men nú eru teir har og leggja á beinan vegin. Fáa eitt stórt brot inn á lærið; tað mesta verður aftan fyri bátin. Tá eru teir komnir tvørturum og fáa sjógvin úr aftur bátinum.

Nú fáa teir seglið á, sigla rúman. Vindurin er vaksin. Læknin heldur vera stórfingið at sigla soleiðis. Situr hugtikin og eygleiðir alt – tær hvítfaksutu aldurnar, sum koma strúkandi, renna seigliga undir bátinum. Bakskuturin lyftir seg yvir teimum, tað sæst longri og longri út yvir havið, kemur í hædd, dalar, dalar, meðan forstavnurin reisir seg til skýggja, og næsta vatnfjallið rullar nærri, bakskuturin lyftir seg aftur; soleiðis alla tíðina. Landið stendur døkt og illfýsið. Fjøllini hvørva uppi í tí samgráa himmalinum. **Øgilvatnið** fossar niður í túsundtals veilum, fossarnir standa uppi og fara sum hvít gos niðan gjøgnum hagan.

**øgilvatn** – gruggut vatn í á, í áarføri

Vindurin veksur í hvørjum. Teir mugu minka seglið. Sjógvurin grovkar. Brotini leggja tjúkk inn yvir skutin og skjóta seg inn á bátin, tá ið tey renna fram við borðunum. Tað gongur nógvur sjógvur á. Menn hava tømt útróðrarskrín, drigið lokini av og hava tey at oysa við, eru til reiðar hvørja ferð, tað fyllir innyvir. Læknin biður um at fáa eitt skrín eisini, vil sleppa at vera við í hesum stóra leiki.

Tað verður stormur, og regnið oysir niður. Siglingin

**æsingar** – fremsti el. aftasti partur á stokkinum

**standa hondum fastur** – hava úr at gera

**løgi** – íhald ímillum ólogi

grovkar. Tíggjumannafarið veður um **æsingarnar**, og so nógvur sjógvur gongur á, at menn **standa hondum fastir** at halda bátin tóman. Teir eru komnir langt; men enn er ein góður teinur eftir, áðrenn teir fáa lívd av landi.

Hávarð situr og hevur nógv um at vera í rongini. Vakin og álvarsamur, kennir brotini tyngja á herðarnar, hvørja ferð tey leggja innyvir. Hann skynar, at hetta fer ikki at bera til stórt longur afturat, báturin tekur ov nógvan sjógv inn á seg; ferðin er so nógv, at hann rennur ov leingi í skúmingunum. Hann rópar á menninar um at vera til reiðar at taka seglið og leggja árarnar út. Situr og miðar sær **løgi** at snúgva bátinum runt. Nú rópar hann at taka seglið. Tað eydnast at leggja uppí, og teir halda honum beinum upp í alduna, reka so beint inn fyri Kervík. Nú verjir báturin seg betur; men brotini eru stór. Læknin situr alspentur og varðar av øllum, til reiðar við sjóskríninum hvørja ferð tað fyllir innyvir. Tað er eyðsýnt, at hann av heilum huga berjist fyri lívinum. Aldurnar leypa á, og menninir taka tøk fyri at verja seg. Ein stórhending mitt í gerandisdegnum, sum hann grunaði ikki kundi henda.

Tað eydnaðist at halda tíggjumannafarið flótandi, og so líðandi reka teir inn fyri múlan, rógva inn av óslættanum og lenda í støðni.

Alt fólk í bygdini, sum krúpa kann, er úti, antin á bakkanum ella í støðni, tá ið teir koma innat. Hetta hevur verið bygdarfólkinum ein ringur dagur at ganga og bíða eftir bátinum; tey vistu av royndum, at í neyðsendarferð verður einki spart; menn leggja til alt tað, ið báturin tolir; og tá ið teir so eru komnir í tað, ja, so má vera sum er, og tað má eisini torgast, sum ótorgandi er. Hetta hevur verið ein sovorðin ferð. Men teir komu aftur.

Tá ið báturin leggur at, stendur tíggjundartakarin á sjóvarklettinum at taka ímóti læknanum. Fær viðførið á bakið og fylgir honum til tann meinslaða mannin. Búgvið borð stendur fyri teimum. Fyrst hyggur læknin inn til tann sjúka, síðani fer hann til borðs, etur eitt sindur eftir ráni, sigur við tíggjundartakarin, at hann skal fáa teimum fýra mans til hjálpar. Sigur við konufólkini at kóka vatn. Eini tvey reip skal hann eisini hava.

Tíggjundartakarin fer eftir hjálp. Hann er sum ein lækni í bygdini, ja í allari sýsluni, og tá ið av hending læknin verður heintaður úr Havn, er hann altíð við at ganga til handa. Fólk um alla oynna senda boð eftir honum, tá ið nakað er; hann **áraletur**, sker **úlsar**, svullir, vælar um beinbrot og sár; skilagóður og manngóður sum hann er, kemur hann við ugga og sínum heimaráðum. Hann er yndaður og álitismaður um alla sýsluna. Jú, tíggjundartakarin í Kervík er óførur soleiðis, og hann tekur eingi óráð fyri – sum nú í dag; tað var ikki talan um, at hann dittaði sær til at hjálpa í hesum føri, nú mátti lækni upp í leikin. Tíggjundartakaranum dámdi illa at vera við til tað, sum nú skuldi henda, at taka beinið av manninum oman fyri knæ; men tað mátti so vera. Hann er skjótur aftur við hjálparmonnunum og reipunum; teir fáa sær eitt stórt glas av brennivíni hvør, áðrenn teir koma aftur til læknan. Hann stílar nú fyri øllum, teir leypa fyri hann og fáa alt til vega, sum nýtast skal. Tann sjúki hevur fingið rívi-ligt av brennivíni; nú fær hann meir; læknin tekur eitt jarn upp úr leypinum og leggur á grúgvueldin, og hurðin verður afturlatin. Hetta er á Stórustovugarði, í niðarustovu tey rópa. Tann, sum komin er til skaða, er ein av húskøllunum á garðinum; hetta er ein sterkur, breiðvaksin maður, tiltikin at vera harður av sær. – Tað er ikki týdligt at taka eitt bein av,

**áraletur** – tekur blóð av e-m

**úlsur** (= úlvsur) – vøkstur í bleytgómanum

einki er at doyva pínu við uttan ein dropi av brennivíni, og tað munti lítið, tá ið so nógv skuldi gerast av.

»Tað fer at svíða,« sigur læknin við sjúklingin, »men vit skulu gera skjótt av, bara ein lítil løta, og alt er yvirstaðið.«

»Ja, ja, tað má eg tola; tygum eru komin at hjálpa,« sigur tann sjúki, »eg eri ikki í fígginda hondum.« Hann biður eitt sindur meira bennivín, og tað fær hann.

Teir binda sjúklingin, hjálparmenninir halda honum, bind verður rubbað oman fyri, sum skurðurin skal vera. So tekur læknin knívin. Sker, kvikhentur, himprast ikki. Maðurin brýtst og rópar. Alt fólk rýmir av húsunum. Læknin ger sítt. Kemur at legginum, tekur sagina og sagar. Hann loypur út til grúgvuna, kemur aftur við tí gløðandi brennijarninum og setur á benið, snerkir afturí, so roykurin stendur frá. Tað gongur ikki tigandi av. Aftur skiftir læknin amboð, tekur nál og tráð, rimpar sárið aftur, bindur um, og sjúklingurin verður lagdur aftur í koyggjuna.

So skjótt er borið at, at longu tá ið Hávarð bóndi kemur aftur at húsum, er alt liðugt. Hann undrast á, at her er einki fólk at síggja á garðinum. Rætt tá fer hurðin upp, og teir fimm koma út úr niðarustovu, ganga tigandi og bleikir av húsinum; sjálvt tíggjundartakarin, sum altíð er so ljóðkátur, sigur ikki eitt orð.

Læknin er síðstur út: »Nú er yvirstaðið,« sigur hann.

»Hvussu er við manninum?« spyr Hávarð.

»Eg havi tikið annað beinið av honum nakað oman fyri knæ. Hann hevur fingið aðrar snuddir við, men ikki hugsi eg, nakað annað er brotið; tað man fara og rætta seg. Hesin maðurin er sterkur sum ein gorilla.«

Læknin fer at tala um bátsferðina, um veðrið, og um teir nú vóru ikki um at ganga burtur. Hávarð bóndi læt hann

tosa einsamallan, helt at hesin fremmandi maðurin talaði ov óblúgvur um hesi ting; tað lá ikki til teir royndu, sjófarandi menninar at tala um hetta; tað varð tagt meira enn sagt um vandaferðirnar. Hetta var ikki hóskandi til tíðindatos, líka lítið sum Guds orð.

Tað er komið út á kvøldið, og teir samráðast um, at læknin skal gista har um náttina. Í morgin varð sjógvað at fara frá landi um áttatíðina. Vindurin var longu minkaður, so tað kundi borið á, at tað varð ein góður dagur í morgin.

Morgindagurin kom, og tað var sum væntað, góðveður. Teir fara aftur til Havnar við tíggjumannafarinum. Men nú er tað ikki skjútsferð; menn biðja sleppa sær við, teir hava handilsørindi. Jesar er ein av manningini, hann hevur turrfisk frá Eiriki við at avreiða.

Maðurin, sum beinið hevur mist, livdi eftir vónum, men helt seg vera verri enn deyðan: »Hvat nytti eg í lívinum við einum beini? her hjá okkum, sum **tað gongur upp** hjá teimum, ið frískir og ferðugir eru, at lívbjarga sær? Mín lutur verður at rekast sum eitt burturkast á bonkunum í roykstovuni, til eg endi sum miskunnarmaður hjá húsbóndafólkunum.

Húsfólkini royna at ugga hann; prestur er tíðum og talar við hann, fólk uttan úr bygdini koma og eru luttakandi, royna at ugga. Og so líðandi fekk hesin lamni lívshugin aftur. Sárið gróði og varð frískt; hann fekk eitt træbein og lærdi at nýta tað: »Jú, jú,« helt hann, »kanska kann eg venja meg so við træbeinið, at eg aftur kann gera lít á báti.« Tað var aftur áræði í honum til at taka lut í bygdarlívinum. Hann kendi bygdina standa saman um seg, bygdin varðaði av honum – og hann av henni. Tá bar til at koma seg aftur.

**tað gongur upp** – tað er ikki meiri enn

**Arbeiðsspurningar**

Hvussu verður Hávarður lýstur í sambandi við doktararóðurin, ber saman við doktarans uppliving av hendingini.

22. kapittul

# Væl komnir várgestir

Váringin er liðug. Teir stóru bátarnir fara aftur at rógva út. Og skuldu teir fáa um endan á várróðrinum, mátti tað vera nú. Dávur mátti aftur rógva við Hanusar-Óla báti og kom illa hýrdur til Duritu at siga fra, hvussu vorðið var, gav henni teir norsku húkarnar at hava í varðveitslu. Bátarnir fiska nakrar dagar; men so minkar fiskiskapurin burtur; tað er so vant, várfiskiskapurin er farin fyri hetta árið.

Eitt kvøldið bátar koma aftur at landi, hava lítið og einki fingið, kemur ein maður skundisliga oman at neystunum, teskar við onkran, hann hittir, at hann hevur verið uppi á Egg og hevur sætt eitt skip úti til havs fyri vestan. Hetta teskið fór sum við gandalist bygdina runt, so um eina løtu vistu øll tað; men eingin talaði hart um hetta, eingin læt hesi tíðindi leka út til grannabygdirnar. Tað var bara hetta teskið. Børnini gingu og slotaðu, men fingu ikki at vita, hvat tað var. Uttan um bátarnar, sum beint nú vóru komnir aftur at landi, stóðu menn bragdligir og tosaðu saman, lágmæltir og hulisligir, meta um streym og vind – hvussu nú skipið man fara at nærka seg landi?

Hetta var tann tíðin, tá ið okkurt skip fór at síggjast aftur undir oyggjunum; hálendsk, skotsk, kanska onnur við; fiskiskip ella handilsskip, kundi vera bæði. Hetta vóru stór tíðindi at bera til bygdar tá á døgum: Skip at síggja fyri vestan. Tað kom lív í fólkið. Enn var einki hoyrt um, at skip var komið til handilin í Havn. Tað skuldi longu verið komið; men alt var so óvist – vindur og veður, ófriðarskip á høvunum, alt kundi vera til bága.

Menn verða bragdligir, lata bátarnar standa í fjøruni, og tá ið dimmið kemur, tita teir kvikgongdir millum bátin og hús, hulisliga berandi pjøkar og posar, fjala undir seglinum, sum er breitt út yvir skutin at torna. Menn tala ikki saman í nátt, varnast ikki um, hvat menn av øðrum bátum havast at. So verður farið frá landi, ein bátur nú og annar tá, ikki ein flokkur, sum fer skundisliga, hvør leggur annan eftir, nei, heilt siðiliga, so tann, sum einki veit, grunar ikki, at nakað óvanligt er á ferð.

Dávur er við Hanusar-Óla báti, sum vera man. Teir eru fyrsti báturin frá landi. Í nátt leggja teir umhugsnastu bátsformenninir ikki í at vera fyrstir; nei, lat bara ein av teimum ovrásnu fara fyrst at skipinum, so fæst at síggjast, hvussu hann verður móttikin. – Kanska sjúka er umborð, og skipið hevur brúk fyri nøkrum monnum, fær teir umborð og letur bátin fara, setur á segl; kanska teir lokka allar menninar umborð, søkkja bátin og sigla avstað. Ja, tað hevur hent so mangt gjøgnum tíðirnar, sum menn hava hoyrt frá. Nei, tað er ikki annarhvør, sum er glaður fyri at vera fyrstur umborð. Við hvørt hevur verið kastaður lutur millum bátarnar, hvør ið fyrstur skal vera; men síðani Hanusar-Óli varð bátsformaður, hevur hann altíð lagt til brots at vera tann fyrsti at borði; tí hann er so rovdjóraligur, at hann kann ikki bara sær.

Teir rógva, koma út um tangan og hava seglið á. Enn síggja teir einki skip; tað er heldur ikki at vænta fyrr enn hinumegin Navirnar. Væl líður eftir teimum. Nú koma aðrir undan tanganum, halda eisini móti Navunum, men nærkast ikki, halda seg so hóskandi afturfrá.

Tá ið Hanusar-Óla bátur kemur fram við, har teir fingu skaðan hitt kvøldið, hyggja allir upp á landið. Síggja tann lítla sandin, teir settu inn á, pallin fyri norðan, sum teir

kluvu uppá; minnast baksið við at fáa Dáva upp á rókarkálvan uppiyvir. Loftið, teir svóvu undir, sæst ikki upp av sjógv. Hanusar-Óli hugsar við sær, at tað fór kanska at koma væl við í dag, at hann legði bandið eftir har inni.

Teir koma um Navirnar. Tá síggja teir skipið. Tað er so hugaligt og spennandi, eitt sovorðið vártekin at síggja, sum flytifuglurin, ein boðberi frá útheiminum, sum eingin teirra hevur sætt, ella fer at síggja, har Salomons tempul stendur, Blátorn[47] og Nidaros Dómkirkja[47]; har sum skógirnir vaksa, vínið og hveitið, har sum Tíðrikskappar[47] og tólvjavningarnir[47] gingu og dundraðu og aðrar stórar kvæðahendingar hendu. – »At sætt tað einaferð,« hugsa tær, »Miklagarðar, Runsival[47], Hornið háva[47], Júkagarðar[47], ha?«

Nú er skipið so nær, at teir síggja, hvønn veg tað stevnir. Taka seglið og leggja seg at damla, so tað skal koma fram við teimum, tá ið tað nærkast meir. Kasta, látast at liggja til miðis. Gera tað ikki korti; men tað skuldi verið rákaleið fyri kalva. Ein kennir, fær ein stóran upsa. Ein annar dregur kalva, somikið stórur at hann er sundurtakandi.

Nú er skipið har, stýrir fram í læ og leggur bakk. Teir á bátinum halda alsamt. Síggja menn á dekkinum; fleiri koma upp. Ein kemur fram á bógv og veiftrar eftir bátinum.

Teir veiftra aftur ímóti. Halda.

Tá ger maðurin á bógnum tekin, at teir skulu koma at borði.

Hanusar-Óli biður draga upp. Teir leggja árar út og damla nærri, leggja seg nakrar favnar frá. Teir á dekkinum gera tekin til at leggja at borði. Maður stendur við lúnningina og rættir enda. Skiparin leggur seg út á skerstokkin. Hanusar-Óli og hann læa hvør upp á annan, heilsast við handartaki – er ikki fyrsta ferðin, teir hittast.

**47**

*Blátorn.* Fongsul við Longubrúgv í Keypmannahavn, ætlað »uttanbiggjar brotsmonnum«. Eisini vóru hentleikar til kákstrúking og brennimerking. Tó at hetta var ein fýrkantaður kassi við ongum torni, æt tað eftir Bláa torni á Keypmannahavnar slotti, sum varð rivið niður í 1732.

*Nidaros dómkirkja.* Dómkirkjan í Niðarósa ella Tróndheimi.

*Tíðrikskappar.* Sipar til kvæðið »Tíðrikskappar«.

*Tólvjavningar.* Keisarin Karlamagnus hevði í sínum liði tólv miklar kappar, teirra millum Rólant jall og Turpin erkabiskup.

*Runsival.* Eitt skarð í Pyrineafjøllum ímillum Frankaríki og Spanialand, har stríðið stóð ímillum keisaran Karlamagnus og teir heidnu mórarnar.

*Hornið háva* (ella: Hornið háa) sipar til kvæðið »Geyta Áslakson« ør. 63 (sí Fylgiskjal 7) Geyti skal royna roysnið at leypa á skiðum út av høgum bergi, sum eitur so.

*Júkagarðar.* Sipar til Sjúrðarkvæðini. Í Júkagørðum búgva Guðrun og móðir hennara Grimhild, tær ganda Sjúrð, so at hann gloymir Brynhild.

Ein maður fer aftur eftir dekkinum við vað og kastar út av **loringini**. Lastalúkan verður latin av og vara skipað upp á dekkið, víst fram.

Posar og pjøkar úr bátinum verða latnir upp, troyggjur, hosur, vøttir verður víst fram. Hetta verður rætt upp á dekkið; menn fara upp aftaná.

Dávur heldur við formannin: »Eg komi ikki upp á skipið við tykkum, havi einki at handla við, skal verða eftir í bátinum.«

»Ja, ver tú eftir í bátinum; tað dámar mær best, at hann liggur ikki manntómur. Býðst nakað, skal eg rópa teg.«

Tá ið teir eru uppfarnir, standa forvitnir og hyggja at teimum varunum, sum verða fyrivístar, førkar Dávur sær bátin aftur á loringina til tann, sum stendur og heldur, fer at bulla við hann, fær fremmandamannin at skilja, at hann vil síggja vaðið hjá honum. Jú, hann dregur upp. Tá sær Dávur fyrstu ferð í lívinum **lodd og tein**. Hann tekur tann stóra upsan og blakar fremmandamanninum upp, bullar so frægt, at tann fremmandi skilir, at Dávur vil keypa vaðið; men ikki snørið sjálvt. Dávur letur lokið av útróðrarskríninum, togar eina vakra manstroyggju uppúr og vísir. Jú, fremmandamaðurin fegnast við beinan vegin, ger snørið fast um ein nagla, leggur um herðarnar og slítur, gevur so Dáva vaðið. Dávur er so kvikur, sker vavið av øðrumegin loddið og buktvavið somu megin, dregur teinin úr, tekur eina botntilju upp og leggur hann inn undir, hurrar restina í skrínið og fer frá skipinum, leggur seg at bíða, glaður fyri tað, hann hevur fingið, hugsar um at hetta man vera ólíka vaðið enn tað, menn her nýta. Og so vakurt og snotiligt tað er, tað hevur eisini sítt at siga.

Á skipinum tykist alt at ganga bæði skjótt og væl. Teir handla, verða bodnir niðurundir, soleiðis pø á pø, men eru

**loring** – aftasti partur av skipssíðuni

**lodd og teinur** – fiskireiðskapur (sí M undir *snøri*)

skjótt aftur á dekkinum. Alt hendir sum eftir ráni. Tað man vera lítið meir enn ein hálvur tími, so eru allir menn við pjøkum sínum aftur í bátinum, og teir leggja frá. Blíðskapurin millum manningarnar tykist vera av tí besta; teir veiftra og læa hvør upp á annan, tá ið báturin fer frá borði.

Hinir tríggir bátarnir hava ligið og fiskað langt hvør frá øðrum; nú fer ein teirra til árar, leggur fyri Hanusar-Óla bát, nærkast stavn móti stavni. Formenninir leypa fram á rong, teir tosa okkurt saman. So leggur tann nýkomni at skipinum. Hanusar-Óli rør burtur, og hinir báðir nærkast so spakuliga.

Tá ið Laðabáturin er komin eitt sindur burturfrá, rættir Hanusar-Óli Dáva eina fløsku; tað mundi vera ein pegil í henni: »Vit vórðu bodnir niðurundir at fáa ein dropa; hetta fingu vit til tín.«

Dávur takkar fyri og leskar seg á, rættir so formanninum aftur.

»Nei, nei,« sigur Hanusar-Óli, »hatta er tín partur, koyr tær hann í skríniö.«

Menn eru væl hýrdir, tað sæst á andlitunum, men lítið verður sagt. Tað er nú ikki so løgið, tí hvør hevur sítt at hugsa um; henda handilsferð er jú eitt váðaverk. Tað, teir høvdu selt, kundi kanska vera sínar sakir – pløgg, sum við vilja ella óvilja vóru gjørd so, at handilin í Havn vrakaði tey, so um illa skuldi borið á, skipið varð tikið av ríkismyndugleikunum, og tað teir høvdu keypt kannað, so hendi einki, tí varan var vrak[48]; men tað, teir høvdu keypt av skipinum, var øðrvísi; her var ikki so lætt at halda seg eftir lógini. Tí tað var ólíka lættari at koma her um borð á skipið at handla, enn at fara til Havnar við bátinum og kanska verða verandi har í dagavís og ikki fáa tað, ein vil keypa, tí handilin hevur tað

**48**
*vrak*. Føroyingar høvdu loyvi at selja vørur, sum vóru vrakaðar av handlinum, men teir høvdu bert loyvi at keypa ávísar vørur.

ikki. Mangan trýtur vara, og tí leggja menn framat, tá ið eitt skip sum nú kemur upp í hendurnar, og keypa alt teir hava brúk fyri.

Hetta vita teir, sum ráða fyri borgum. Tí er tað hættisligt at koma aftur at landi frá einum sovorðnum skipi. Bygdarfólkinum er einki at óttast fyri. Væl kann vera bæði klandur og stríð um mangt og hvat í eini sovorðnari bygd. Men í hesum føri eru øll eitt. Geldur tað handilsferð, og øvrigheitin skuldi komið at fregnast, so veit eingin eitt orð at siga um hetta. Men kortini er hættisligt at koma aftur at landi við handilsvaru í bátinum; tí teir ráðandi hava sínar sneytarar allastaðni. Eingin veit, um sýslumaðurin stendur ikki á sjóvarklettinum, tá ið ein sovorðin bátur leggur at; tí sjáldan varir tað leingi, til hann frættir um skip, sum eru undir landinum. Tað skal tó sigast, at hann er alt annað enn ovrásin eftir at leggja seg út í sovorðið. Hann hevur fyri at gera ferð til Havnar, tá ið soleiðis ber til, fyri at vera vissur í einki at fáa at vita, fyrr enn yvirstaðið er. Hevur so konan námað sær eitt sindur burtur av tí, sum er komið upp á land, ja, so er ongantíð betur. Men eingin visti, um hann nú var farin til Havnar. Tað var heldur ikki bara sýslumaðurin, sum kundi standa á sjóvarklettinum, eisini fólk, sum var sent úr Havn at **sneyta**. Bátar kunnu hava sætt skipið á havinum, og yvirvaldið fingið frænir av tí. Senda so sneytarar út.

**sneyta** – forvitnast

Laðabáturin rør dúgliga suðureftir. Beint áðrenn hann kemur so langt, at bygdin kemur undan, leggur hann inn at einum kletti, maður loypur á land, rennur niðan undir eina herðu, leggur seg á knæ, grulvar upp á sýnina og kagar inn yvir bygdina. Tey, sum heima sita, heingja eina breiðu út eitt ásett stað, um onkur vandi skuldi verið á ferð. Maðurin ger skjótt av, kemur við tann spentar ál oman aftur: »Breiðan er

uppi!« rópar hann og loypur aftur í bátin. Tað verður ikki meira sagt, báturin vendir, seglið á og føtur í bekk norðurvið aftur, leggja inn á tann lítla sandin, skipa skundisliga upp og draga bátin heilt inn í tann skýmliga gjáarmunnan. Síðani fara teir, sum hitt kvøldið, teir komu bátbrotnir, við árum, mastur og bondum at fáa Dáva upp í Laðaloftið, sum teir nú róptu hetta staðið. Nú eydnaðist hetta betur enn fyrstu ferð, tí nú vistu teir, hvussu vorðið var, og bandið lá. Allir leggja nú á at fáa førningin upp, fyrst á tann lítla pallin og síðani upp á rókarkálvan og inn undir loftið. Hetta er bæði møðsamt og putlut; men nógv leikaði á, so hvør maður gjørdi alt, hann kundi. Teir sleppa sær sum snarast niður aftur á tann lítla sandin og inn í gjáarskuggan til bátin.

Nú kemur tann fyrsti, Brekkubáturin, suður fyri.

»Skulu vit ávara teir?« spyr Dávur.

»Nei, tað gera vit ikki,« er Hanusar-Óli so bráður at svara, »vit vilja hava hetta staðið fyri okkum sjálvar, tá ið vit nú hava funnið tað. Og formaðurin, hann Niels, er eitt, sum dugir ikki at tiga.«

»Eg, sum hugsaði, at tit vóru so nær báðir,« sigur ein av manningini. »Eru Niels og dóttir tín ikki alsamt trúlovað?«

»Trúlovað og trúlovað, tað veit eg líka, men ein er sær sjálvum næst, tað veit eg bara. Nei, vit ávara hann ikki,« sigur Hanusar-Óli.

»Hann er ein ungur maður,« sigur Dávur, »dugir ikki at vara seg, hevur ikki verið í leikum fyrr, skulu vit nú ikki kortini rópa hann inn higar?«

»Jú, jú,« rópa allir bátsfelagarnir, »vit fara ikki at svíkja bygdarmenn.«

»Nei, her ráði eg,« hvessir Hanusar-Óli, »vit rópa hann ikki, latið hann fara sína kós. Skulu vit rópa hann, mugu vit

rópa allar bátarnar, og eg at rópa hann sjálvan Hávarð higar? Nei, aldri!«

»Hví skulu vit ikki tað,« rópa fleiri í senn, »loftið rúmar øllum og meira enn so. Lata bygdarmenn koma illa fyri, av tí vit eru **meinskir**. Tað verður ikki!«

**meinskir** – tvørir; óbeinasamir

»Nei, vit siga øllum bátunum frá,« rópar nú øll manningin, teir veipa illfýsnir við ørmunum í luftini og troka saman um formannin. Tá tigur Hanusar-Óli, og Dávur klívur upp á pallin, letur seg úr troyggjuni og veiftrar við henni.

Báturin leggur innat, fær at vita, at breiðan er uppi, og at her ber til at fáa førningin burtur úr eygunum.

Laðabáturin verður nú flotaður, og Brekkubáturin leggur innat. Teir fáa at vita, hvussu teir skulu fá mann upp á rókarkálvan, verða bidnir um at bera skjótt at og ávara næsta bát, hann kann so ávara tann síðsta. Laðabáturin fer nú útfrá at fáa nakrar fiskar, so teir kunnu koma aftur at landi sum vanligt av útróðri.

Soleiðis leggja allir bátarnir førningin upp í Laðaloftið, og allir fara síðani útfrá at fáa nakrar fiskar, so eingin skal mistrúgva teir fyri at hava verið burtur í øðrum ørindum.

Tá ið teir koma aftur at landi út ímóti kvøldi, er einki óvanligt at síggja, eingin fremmandamaður, sum sneytar í støðni, og sum vanligt, tá ið soleiðis ber til, er ikki eitt menniskja at síggja á sjóvarklettinum ella við neystini, heldur ikki tíggjundartakarin, sum er vanur at vera fyrstur av manni, tá ið bátur leggur at. Menn eru eitt sindur lotir, munnu teir nú hava gjørt sær henda ómak at skipa upp í Laðaloftið til einkis?

Men tá ið teir koma at húsum, hoyra teir hersøguna um, hvat hent er. Tíðliga um morgunin var ein fremmandur maður komin gjøgnum geilarnar við klæðsekki um herðar-

nar, var farin oman á støð. Har sá fólk hann ikki aftur. Seinri vóru nakrir smádreingir sendir oman at sóknast eftir honum; jú, tá sat hann í einum neystakjafti við klæðsekkinum frammman fyri sær og át ein bita. Hann spurdi smádreingirnar, nær útróðrarbátarnir vóru væntandi aftur. »Onkuntíð í kvøld,« hildu smádreingirnir. Teir spældu so har um neystini eina løtu. Nú einaferð stendur ein drongur og krógvar seg undir búðarhjallinum á Lað, sum stendur her við neystini. Tá hoyrir hann skav uppiyvir sær og hyggur upp. Nú sær hann eitt knívsblað út gjøgnum eina samankoming millum tvær fjalir, og knívsblaðið skorar eitt hol í, spønirnar detta niður. Dreingirnir fara at kaga; tá er tað fremmandamaðurin, sum stendur og telgir, ger sær ivaleyst eitt kagingarhol, so hann sær út yvir víkina. Teir renna nú heim at siga frá.

Tá er tað, breiðan verður hongd út.

Men smádreingirnir fingu meira burtur úr hesum enn so; teir fara niðan til Sámal Jóhan, seta seg at tosa við hann, sum teir so mangan gera, spyrja hvussu livst.

»Ja, nei, nei,« sigur Sámal Jóhan, »eg raggi eftir gólvinum nú; nei, eri minni enn so sterkur; eg eri ikki tann maður, eg var, langt burtur frá tí.«

Men tá ið smádreingirnir siga honum frá, at sjálvur tann vondi Gýðin jall er komin til bygdar og situr uppi á loftinum í búðarhjallinum á Lað og hevur onkur skálkabrøgd fyri, tá brettir hann sær á, loypur á føtur og ripar **spelingarnar** í:

»Taka skal hann Gýðin jall,
leggja hann í band,
harðan skal hann deyðan tola,
ið mær bar beinbrot á hand.[49]

**spelingar** – bein

**49**
Orindið er úr Runsivalsstríðnum or. 63. Har ljóðar 4. regla: komi eg livs til land.

Er hann keisarin, Hanusar-Óli, hjá honum?«

»Nei, hann er útrógvin, Gýðin jall er heilt einsamallur.«

»Hoyr, Óluva systir,« rópar Rólant jall, »eg má fara út at stríðast beinan vegin; legg mær herklæðini fram.«

»Tú er sjúkur, beiggin, beinið tolir einki av,« gremur hon seg.

»Á jú, jú, eg fari lagaliga fram, og hann letur seg í, setur hjálmin við neytahornunum á høvdið, Dýrindal við liðina, skjøldurin á armin og hornið Ólivant á bringuna, so fer hann út. Á durahelluni tekur hann hornið og blæsur, so tað rungar um túnini, kvittar so andbráður oman gjøgnum bygdina. Smádreingirnir eru ivrigir og mælskir uttan um hann. Teir koma at búðarhjallinum, tigandi og varligir, fara inn og upp á loftið gjøgnum ein leysan stiga, sum stendur. Tá ið Rólant jall fer í stigan, sigur hann við dreingirnar: »Nú mugu tit seta stokkar fyri dyr, hinir rádnu, so hann sleppur ikki frá okkum.«

»Ja, vit skulu taka stigan niður, so sleppur hann ikki avstað í skundi,« siga dreingirnir.

Har uppi, í endanum móti sjónum situr fremmandamaðurin og skráar, hevur spýtt eina heila evju á gólvið framman fyri sær. Rólant jall hevur skjøldurin fyri, blæsur í hornið Ólivant, tekur Dýrindal í báðar hendur og fer fram móti manninum, sum situr hamskiftur og gapar, heilt lamin av hesi sjón, hann sær.

Rólant jall kvøður:

»Taka skal vonda Gýðin jall,
leggja hann í band,
harðan skal hann deyðan tola,
ið gav mær beinbrot á hand.«

**tertlingur** – neyðarsligt fólk

**spentar ál** – við rúkandi ferð

Og tað er ikki lagaboð, Rólant jall høggur Dýrindal av øllum alvi niður í økslina á fremmandamanninum. Høggið kleiv hann nú ikki niður í nalva, sum Rólant jall hevði væntað; men so mikið seig á mannin, at hann dánaði niður eftir aðrari lið. Hetta var nú ein sovorðin **tertlingur**, at tað skuldi ikki nógv til; men smátt í hann, áðrenn nakran vardi, leyp hann á føtur, at lemminum, leyp niður á gólv sum einki, hoknaði í knø, men kom sær upp aftur og á dyr, reyk avstað við tann **spentar ál** niðan gjøgnum bøin við klæðsekkinum undir hondini og eygunum á baki, so langt nakar sá. Hann mundi vera glaður fyri at koma úr eygsjón; og seinra dagin man hann ynskja seg aftur í eina sovorðna bygd, sum hevur so skaðiligar kempur gangandi um geilarnar.

Hetta var stórur dagur hjá Sámal Jóhan; fer kátur og ferðarmikil niðan aftur til sín sjálvs at bera systrini, Óluvu, tíðindini um, hvussu hann vá Gýðin jall uppi á hjalsloftinum á Lað. »Okkurt man Hanusar-Óli fara at siga, tá ið hann finnur ræið av honum har uppi,« helt Rólant jall.

– – – – – –

Nú legðist hann við illveðri eitt skifti, so tað var ikki farandi aftur í Laðaloftið eftir førninginum. Fólk í bygdini stundaði so tráliga eftir tí, sum keypt var, men tað gjørdist so einki við tað. Sleipa alt hetta upp um fjallið hevði verið eitt ræðuligt baks, og sum verri var, tað hevði víst so nógv av sær, at eingin bátsskipan hevði viljað tað; tey, sum stundaðu, máttu stunda, til veðrið batnaði. Soleiðis er teirra lív. Altíð bíða, alt í tí óvissa. – Øll vilja fáa, Gud má ráða!

Ein seinrapart í hesi uppiløguni kemur Hanusar-Óli so stillisliga til Niels og biður hann koma við sær yvir um fjall; ein seyður var lopin niður, hann mátti fáa hann upp aftur.

Jú, Niels sigur ikki nei, tað skal hann koma. – Nær teir skulu fara frá húsum?

»Beint eftir leggingartíð í kvøld,« sigur Hanusar-Óli, »eg skal taka ein bandstubba við. Tú nýtir ikki at lata nakran vita av, at vit fara.«

Hetta verður nú avrátt teirra millum. Men Niels er ikki heilt álvuligur við. Tykist honum so ógvuliga løgið at fara frá húsum eftir leggingartíð og ongan lata vita av – eftir einum seyði? Her mundi alt ikki rugga rætt! Nú hevði hann eisini fingið eyguni upp fyri, hvør Hanusar-Óli var, eftir at hann hevði elvt gøluna um at noyða Jesar av Eiriki. Niels fer til Jesar, beiggja sín, og sigur honum, hvat Hanusar-Óli hevur fyri. – Á náttartíð og í duldum, undrast Niels.

»Hatta er ikki seyður, hann fer eftir,« gitir Jesar, »heldur er tað okkurt úr Laðaloftinum, hann vil hava klørnar í. Far við honum; ansa bara eftir, at tú hvørki fer í línu niður í loftið ella drekkur frá honum, um hann býður tær. Eg skal fáa ein við mær, so skulu vit vera har í námindunum, um nakað skuldi gjørst á.«

»Eg má heldur sýta fyri at fara við honum. Er tað so, at hann skal niður í Laðaloftið, hvør veit, um tað er av sínum egna, hann tekur?«

»Far tú heldur við honum, enn at hann fær ein av sínum líkum við sær,« sigur Jesar. Teir einast nú um, at Niels skal fara við.

Tá ið Jesar hevur fingið hetta at vita, fer hann yvir í Stórustovu at hitta Hávarð, rópar hann út og sigur, hvussu vorðið er. Teir avráðast um hetta eina løtu. Úti á kvøldinum skøðir Jesar seg, tekur stav í hondina og fer eftir torvi. Um sama mundið fer Hávarð niðan um garðarnar við fjallstavi og hundi.

Um leggingartíð, tá ið eingin gongd er meir, fara Hanusar-Óli og Niels frá húsum; taka leiðina út eftir bakka, so langt til bygdin fer úr eygsjón; tá taka teir ein annan veg, niðan norður um fjallið. Ganga skjótt. Hanusar-Óli hevur tvey bakkabond og ein togstubba um herðarnar. Koma vesturum. **Smegið** er at ganga og hált undir fótunum, nú náttardøggin er. Teir fylgja eini seyðarás og koma niður á Ovarahjalla, sláa hæl niður, leggja lesning og fara báðir á hann, koma á Niðarahjalla. Har klintra teir niður. Tá ið teir báðir eru farnir um ta sýnina, fara Hávarð og Jesar á lesningin um Ovarahjalla. Komnir á Niðarahjalla leggja teir seg, so teir síggja, hvat hinir havast at. Jú, tá ið teir koma á upsina, beint uppi yvir Laðaloftinum, slær Hanusar-Óli hæl niður, leggur lesning, og bóndin ger hitt bandið, teir hava, á seg. Niels hælar sær fótafesti og situr við. Hanusar-Óli fer niðurfyri.

**smegið** – trongt

So skjótt hann hvørvur um tromina, skunda teir sær omanat, teska við Niels, spyrja, hvat bóndin hevur stílað fyri.

Niels: »Fyrst segði hann mær, at tað var skemt, hann hevði sagt um seyðin; hann skuldi bert hava okkurt smáting upp, sum hann hevði keypt umborð í skipinum, segði at hann nú fyrst skuldi binda okkurt í, sum eg skuldi draga upp, einar tvær ferðir, kanska tríggjar, síðani skuldi hann sjálvur koma upp aftur.«

Teir leggja seg undir jarðklettar tætt við, um enn hann sjálvur skuldi komið upp aftur, at njósnast, áðrenn hann bant nakað í. Liggja eina løtu. Nú **varar sigmaðurin**, og Niels dregur. Tá ið upp kemur, loysir Niels av og stoytir burturúr, letur tann tóma posan niður aftur í línuna. Teir báðir, Niels og Hávarð, hyggja at tí, sum í posanum var – Jesar var ikki við umborð á skipinum. – »Hetta var altíð væntandi,« teska teir báðir og kenna ting, teir sjálvir eiga ímillum tað, sum

**varar** – boðar frá

**sigmaðurin** – maðurin, ið sigur; maðurin í línuni

upp er komið. »Sit nú við,« sigur Hávarð við Niels, »vit fara báðir á línuna.« Og so niðurfyri, kropp á kropp.

Hanusar-Óli varnast einki, fyrr enn teir eru har. Hann liggur og grópar inni undir loftinum og hevur latið fleiri posabond av. Teir taka hann beinan vegin; tað hendir so brádliga, at hann var longu bundin, áðrenn hann fekk upp í lag at seta seg til mótverju, so dáttur var hvøkkurin, tá ið hann varð gripin. Teir siga einki við Hanusar-Óla, men gera av, at Jesar skal fara upp aftur í línuni og Niels koma niður, tí hann hevur verið við at keypa, teir báðir skulu so royna at leggja tingini aftur, har tey hoyra heima. Niels hevur tað, sum uppdrigið er, niður aftur við sær. Teir rætta nú alt aftur, sum teir kunnu best, binda fyri posarnar og leggja teir aftur í rættlag.

Hanusar-Óli liggur alsamt bundin. Sigur ikki eitt orð, og eingin talar við hann. Niels fer upp. Línan kemur niður aftur, og Hávarð **ger á Laðabóndan**, fer sjálvur á lesningin, og teir draga upp. Uppkomnan loysa teir Hanusar-Óla, men tað skuldu teir verið varnir við; tí hann legði beinan vegin undan teimum niðan eftir og tók at seta grót á bólt, so teir máttu leypa runt í haganum fyri at verja seg. Men Hávarð beitti hundin á Laðabóndan, og tá fekk hann annað at gera enn at rulla grót. Teir gera bondini upp og koma niðan til hansara, har hundurin heldur honum, so hann sleppur ongan veg, geva honum bondini at bera, fara á lesningin á Ovarahjalla; Laðabóndin síðstur, so hann skuldi ikki fáa høvi til aftur at gera ónáðir, skera lesningin, so teir sluppu ikki upp uttan suðuri ígjøgnum. Tá ið teir eru komnir uppá, tekur Hanusar-Óli eina aðra leið, meðan hinir tríggir fylgjast eftir vanligu gongdini aftur til bygdar. Ikki eitt orð var fallið ímillum Laðabóndan og hinar alla tíðina. Og hvat var at siga!

**ger á Laðabóndan** – bindur Laðabóndan í línuna

Teir tríggir settu sær fyri, at eingin skuldi tala um tað, sum hent var í nátt, og aldri spurdist hetta út í bygdina. Men kortini – goymt var ikki gloymt!

Tá ið Niels og Jesar sita og tala saman aftan á døgurðan henda dagin, tá ið teir eru afturkomnir frá tí undarligu bakkaferðini, sigur Niels: »Nú eri eg liðugur við Hanusar-Óla. Aldri mín dag havi eg trúð, at nakað menniskja kundi vera so ilt, sum hetta vit sóu til Laðabóndan í nátt. Lat hann nú koma aftur og royna at brúka meg til nakað sum helst!« Teir rópa mammu sína til sín, biðja hana seta seg her hjá teimum eina løtu, **leggja hesa náttarsøguna undir hana**. Hon er **hamskift**, sum vera man; men tá ið Niels tekur uppaftur fyri henni, at nú hevur hann við egnu eygum sætt, hvør maður Hanusar-Óli er, og nú er hann liðugur við hann, tá biður hon Gud hava lov, at ikki kundi tann maðurin hava gjørt hentari gerð fyri hana enn rætt hesa.

**leggja søguna undir hana** – siga henni søguna sum loyndarmál

**hamskift** – forfard

Aftur ganga tey tíðindi um bygdina, at teir størru jarðareigararnir hittast fjølmentir í ymissum húsum, sita leingi og tala saman; men einki orð hoyrist um, hvat teir tala um, og í tí skili verður tað gloymt aftur, sum so mangan áður.

– – – – – –

Tað vardi ikki leingi, til tað kom ein góður dagur, og allir bátarnir fóru seinrapartin í Laðaloftið eftir handilsførninginum. Hanusar-Óli var við sum vanligt, prátingarsamur og fródligur, tað kendist ikki eitt vet á honum, at hann var fáligur ella á nakran hátt tók sær nær av tí, sum hent var: líka stórorðaður og **braneggjaður** sum altíð. Bátarnir komu aftur til bygdar um hádimmið, tá ið øll bygdin svav. Viðførið verður borið ljódliga gjøgnum túnini í tey ymissu húsini; eingin hurð ríkir, eingin hundur goyr, alt er so stilt sum í grøvini.

**braneggjaður** – frekur; ósmæðin

Tá ið alt er komið at húsum, og tey, sum eiga, taka tað til

vara, varnast summi, at nøkur ting eru komin í bland, hvussu nú tað ber til, men tað verður rættað aftur við at spyrja seg fram til, hvør ið eigur, og tað ber til at fáa beint hvørt ting aftur til sín eigara. »Soleiðis er,« tosa fólk sínámillum, »tá ið tjóvahond hevur ikki verið á, so rættast alt aftur.«

**rørir vavini** – bindur húkarnar í aftur við at vevja teymarnar um

**vað** – fiskireiðskapur (si M undir *snøri*)

**forsendi** – niðasti partur av snori

**uppikastað** – fløkt

23. kapittul

# So er lagnan lagað

Dávur situr glaður í einsemi sínum fyri vindeyganum og **rørir vavini** aftur, hann noyddist at skera av tí nýggja **vaðnum** við borðið á tí fremmanda skipinum. Hvørja ferð, hann sá fólk koma, sum hann helt stevndi á dyrnar hjá sær, legði hann arbeiðið burtur; eingin skuldi fáa tað at síggja – ikki fyrr enn Eirikur hevði fingið sama rætt at reka fiskiskap sum áttamannaførini, tá skuldi einki vera loynt longur, hugsar Dávur. Hann situr og gleðir seg yvir hetta vaðið; tað mátti vera eitt framstig við teininum, teymarnir hanga frítt niður í staðin fyri **forsendan**, sum gjørdi, at tað gamla vaðið var so fløkjasligt, lætt **uppikastað**. Og so er hetta nýggja vaðið so vakurt og snotiligt – tað stoytta blýloddið, teinurin og øll vavini, ongastaðni knýtt ófantaligt. Hann gleðir seg til at sleppa at royna hetta nýggja tiltakið – onkun dag hann kann fara við Eiriki. Nú er torvtíðin í hondum, og drúgvast verða nakrir dagar, Laðabáturin stendur á landi. Útliðið er eisini so lítið at fara á flot, tí ikki er fiskitíð soleiðis; men tað kann altíð nabba eitt sindur allar tíðir á árinum. Hann er liðugur at røra, leggur vaðið niður í torvkassan og fer út eina løtu.

Tá ið hann kemur oman til Laðahúsini, hittir hann Imbu, matmóðrina, í túninum. Tey heilsast bæði: »Er hann inni?« spyr Dávur lágmæltur.

»Ja, men hann svevur, hevur verið frá húsum í dag til okkurt, so hevur hann lagt seg,« sigur hon.

Tey standa tætt saman í tí myrka túninum. Hann strýkur henni um hárið. Bæði hava á orði, at tað er lukkuligt at hittast eina løtu. Tey hava verið líka góð bæði, hóast tað varð

forðað teimum at koma saman. Hvørki gav øðrum skuld fyri tað, sum hendi, bert ein ill lagna, og gjøgnum øll árini høvdu tey roynt at linnað saknið hvørt fyri øðrum í trúgvum vinskapi; høvdu leitað saman, tá ið lívið neit á; tænt hvørt øðrum, sum best tey kundu. Imba spyr rødd, um maðurin man hava keypt brennivín av tí fremmanda skipinum.

»Ja,« sigur Dávur, »tað hevur hann; men tú skal einki leggja í tað, verður nakar ófriður av honum, send so dóttrina niðan til mín, so skal eg koma oman beinan vegin; hann skal ikki sleppa at leggja á tykkum.« Onkur kemur eftir túninum, og tey fara hvørt frá øðrum.

Dávur fer inn á Brekkugarð og spyr eftir Jesari. Hann kemur. Um hann hevur ikki hug at ganga niðan eina løtu, hevði verið stuttligt at sett eitt talv upp? Jesar kemur beinan vegin. Fara báðir, fylgjast niðan gjøgnum túnini: »Nei, tað var bara eitt nýtt vað, eg ætlaði at vísa tær,« sigur Dávur, »eg fekk tað so hulisliga av tí fremmanda skipinum.« Teir koma inn, og Dávur tekur vaðið upp úr torvkassanum, gevur Jesari tað í hondina.

»Tað má eg siga,«heldur Jesar og undrast, »tú hevur gjørt eitt bragd, Dávur, at hava fingið fatur á hesum; hetta má vera ein stórur fyrimunur fram um okkara vað. Og so er tað so vakurt og nossligt, tað hevur so nógv at siga, er so umráðandi, at tað, vit hava uttan um okkum, er vakurt. Hetta skuldi Durita eisini sætt, hon verður ógvuliga glað. Tú leggur einki í, um eg renni oman eftir henni, kanska hon er inni, og eg fái hana niðan við mær.«

»Nei, vælsignaður far eftir henni; hvat er líkari, enn at hon sær tað eisini.«

Jesar fer skundisliga, hann hittir hana inni; um hon hevði stundir at støkka niðan til Dáva; tað verður bara eina løtu;

**knáur** – raskur

»hann hevur gjørt eitt ting til bátin hjá okkum, og tú skal síggja tað.«

Jú, hon er til dystin fús, tey fara beinan vegin. Eisini tey bæði uppliva eina lívsløtu, fjald í hesum tjúkka maimjørkanum. Stilli og lýkka. Tað er so ríkt at hittast. Tá ið tey síggjast ikki, liggur tað altíð í huganum at stunda hvørt eftir øðrum. Ganga fót fyri fót niðaneftir, men leiðin er so stutt, at tey eru kortini beinan vegin uppi hjá Dáva.

Hann sær, hvussu tey eru burtur hvørt í øðrum, men letst sum einki. Durita er eisini glað fyri vaðið og rósar tí, rósar Dáva, tí hann var so **knáur** at fáa hendur á tað: »Nú er bara at ynskja, tað verður skjótt, tú fær høvi til at royna tað.«

»Tað verður kanska ov leingi at bíða, tit mugu heldur taka tað við fyrsta dagin, tit flota út aftur,« sigur Dávur.

»Nei, ikki vit,« siga tey bæði, »tú skal sjálvur kasta tað fyrstu ferð; men nú er bara at seta okkum fyri at fáa hvørt sítt sum snarast,« sigur Durita, og hon rósar hesum nýggja vaðnum fyri, at tað ivaleyst er bæði fiskiligari og vakrari enn hitt gamla, teir nýta.

Dávur er bæði errin og fegin fyri hetta, tey siga.

Tey fara oman aftur bæði: »Nú var Dávur væl nøgdur fyri, at vit hildu so nógv um vaðið hjá honum, og tað er tað vert. Hann hevur nú heldur ikki so nógv at gleðast yvir; synd at hann situr so einsamallur.« Tey ganga spakuliga omaneftir, draga sær løtuna út. Siga so lítið, eru bert saman, liva so staðiliga í løtuni. Tey koma fyri dyrnar í Eirikshúsi. Durita fer inn. Jesar skundar sær niðan aftur, inn í rúm sítt, har hann hevur ta hálvgjørdu myndina av Duritu standandi – Durita, ja, hon stendur har á skurðmyndini og sær langt fram fyri seg, sær so langt og vítt. Andlitið er sterkt, medvitið, allir teir fínu eginleikar, hann hevur sætt í hennara and-

liti, eru við, ein heimur av vakurleika. Bráið er so miðvíst. Hann tekur skurðgøgnini og sker, kveikir fleiri ljós, flytur og førkar tey, til sýnið er, sum hann vil hava tað. Og hansara sinniskeldur taka at **hvella** í stríðum streymi, so ríkt, at hann kennir seg tiknan av fótum, sker meira at siga óavvitandi, sær ta lidnu myndina fyri sær í dreymaljósi. Alt hvørvur uttan um hann, einsamallur stendur hann í einum heimi av undursamari dýrd og sker. Náttin gongur, dagurin rísur. Tá fyrsta mest sum vaknar hann við og fer deyðgivin til songar.

**hvella** – sprikja

– – – – – –

Nú er Eirikur gamli liðugur við vevin, hann hevur gjørt til Gunnhild. Hevur verið í Toft og sett hann upp; húsarúmið var lítið, so vevurin treingir nógv um; men tað má so vera. Jón, sum nú gongur í sínum trettanda ári, er vøkstriligur og ágrýtin, rættiliga mannkomin, nú hann hevur róð so leingi við Eiriki. Hann gongur og droymir um at byggja eitt rúm upp í húsini afturat; men hetta hevur hann bert inni við seg sjálvan, sum sín egna, dulda dreym. Bæði hann og Ella, systirin, ganga í Eirikshús at læra at lesa og skriva. Tey, sum øll onnur, ið ganga til Duritu at fáa skúlakunnleika, hava avtalu við John Lieland prest um at læna bøkur, sum tey so hava bæði gleði og gagn av. Nógv fólk í bygdini er bæði fegið og errið av, at so stórur partur av børnunum fáa sovorðnan skúla.

Beint sum vevurin er komin í Toft, kemur fólk við tógv at fáa Gunnhild at veva fyri seg. Hon tekur ímóti, og glaðiliga vevur hon tann líðilanga dag, meðan Ella ger húsarbeiðið, og tá ið hon kann, tekur hon lut í við mammu síni, so hon sum snarast kann læra hetta vevingararbeiði.

Gunnhild var ein heilt onnur, nú hon hevði fingið hetta arbeiðið í gongd. Líka síðani maðurin doyði, hevði hon

meir at siga livað av neyðum – fyri barnanna skuld; men nú fekk hennara egna lív virði; hon kendi seg ikki við undirlutan longur, hon fekk mót og megi at kenna seg sum hini.

– – – – – –

Torvtíðin er í hondum. Summarið kom tíðliga hetta árið. Bátarnir vórðu settir á lunn, og alt fólk var í torvi, eisini tey sum róðu við Eiriki.

Men ein dag, tá ið veðrið var gott og streymurin til vildar, boðaði Dávur til útróðrar við Eiriki, og tey fara fullmannað. Jesar og Jón hava verið úti um seg eftir góðum agni. Dávur leggur eitt mið, sum hann hevur valt sær til tað, ið nú skal henda. Eingin annar bátur var úti, og einki hevði verið roynt soleiðis nú í seinastuni.

Tað er ein stór løta, tá ið Dávur kastar tað útlendska vaðið fyrstu ferð. »Ja, ja,« heldur hann við tey á bátinum, »hetta eru nú eingi gandagøgn, eg kasti; men er fiskur undir bátinum, skulu vit náma hann, tað er einki at ivast í.« Dávur var tann fyrsti, ið kendi. Tað var fyri neyðini, øll sótu og ynsktu tað; hetta styrkti álitið á hesum nýggja, snotiliga vaðnum. Tey fingu rættiliga fitt, og tað duldi seg ikki, at tað nýggja vaðið veiddi mest. Húkarnir á tí vóru nakað tað sama sum teir norsku, tey fingu frá presti. Tey róðu aftur og løgdu eitt sindur øðrvísi; tá kendist meir. Tey royndu onnur mið innari á sjónum og fiskaðu. Toygdu út á kvøldið. Tá ið tey fóru aftur at landi, var rættiliga nógv í bátinum.

Tá ið tey koma at landi, og tíggjundartakarin stendur á sjóvarklettinum, heldur hann fyri munni sínum: »Tit fiska, hvør ið ikki fiskar!« Tey tóku hetta bara sum rós; men var tað onkur av teimum eldru monnunum, tað galt, hevði hann verið spinnandi óður og kanska svarað: »Bannað verði tunga tín! hevur tú orðið á okkum?«

Dagarnir eru sólmiklir. Alt fólk er í torvi. Menn standa hvítklæddir á bakkum og skera. Konufólk og børn **bera burtur**. Tey í bygdini, sum sita í einingi, hugsa einki um torvið. Onkun dagin kemur okkurt menniskja inn á gáttina og sigur við tey, at nú kundu tey bera torv úr tí og tí krógv í ár. Tey fingu tað eisini borið ella reitt at húsum uttan at biðja nakran gera tað. – Ikki vóru tað øll hús í bygdini, sum vóru uppi í hesum, men tey alraflestu.

**bera burtur** – bera útum til at turka

Durita fór eisini við torvskeranum. Tá ið hon kemur á heiðina, stendur ársbrennið skorið, torvið í gørðunum væl stadnað. Hon ornaði um hjartað og fekk roða í kjálkarnar, setti hakan frá sær og fór yvir í Brekkuheiðarnar. Tey eru har øll uttan Anna, sum vanliga ikki var á heiðini við. Hon fer til Jesar. Nýtir einki at siga. Hann veit, hví hon er komin. Hyggur blúgv og reyðdæmd upp á hann. Tøkkin liggur í eygunum.

»Kom við mær, so fáa vit okkum ein kaffimunn,« sigur Durita.

»Legg einki í at bjóða mær nakað!« sigur hann.

»Jú, eg leggi í. Kom við mær,« sigur hon. Tey fara. Hon biður glóð við sær. Koma gjøgnum allar heiðarnar, fólk reisa seg upp frá arbeiðinum, siga okkurt og eru fryntlig, tá ið tey koma framvið. Øll hava hetta glaða og góðlíðandi lagið á sær, sum er so egið fyri fólk, ið er burtur í torvi.

Tey koma aftur í Eirikshúsheiðarnar. Durita kyndir upp og setur eina lítla kannu útá. So sita tey har bæði og bíða eftir, at vatnið skal kóka. Siga lítið. Kanska minni enn vanligt; tí best sum er, sigur Jesar lágmæltur: »Tú hyggur so, Durita, er tað okkurt?«

»Ja, tað er,« sigur Durita, »eg noyðist at siga tað. Vit eru vinfólk, Jesar; tað er so ríkt, eitt lívsgrundarlag, sum vit í okk-

ara umstøðum av fullum huga hava valt. Men við hvørt, Jesar – sum nú eg síggi torvið, tú hevur skorið mær, sum tá ið tú gav mær kistilin hitt minniliga kvøldið, sum tá ið tú stóð og bíðaði eftir mær fyri fangahúsdurunum suðuri í Havn, ja, so kenni eg tað sum ein óendaligan sakn, at vit kunnu ikki verða maður og kona.«

»Nú, sigur tú tað, Durita, soleiðis er tað eisini fyri mær. Stríðist bara ímóti, berjist við at fáa mær nóg mikið fótafesti í dreymaheimi. Og tað eydnast vanliga. Men so tá ið mest um ræður, syndrast hetta sundur, eg byggi upp, fýkur burtur sum **grælingafjaðrar**. Tá er tað, oyðuløturnar koma, sum eru so nívandi – til dreymurin aftur ber. Hvat er at gera, Durita?«

**sum grælingafjaðrar** – sum dust

»Einki! Liva upp á tað, sum er, tað vit hava sett okkum fyri, taka oyðuløturnar sum tær koma. Alt annað, vit royna undir okkara umstøðum, verður bert nógv verri.«

»Hatta er eisini mítt orð,« sigur Jesar. – »Tað er okkara lagna, Durita.«

Uttan um tey er tað unga summarið, heiðafuglurin, sum hevur reiðrini full, summargrøsini sum skjóta, smálombini sum hópast og renna leikin í sólini, áirnar tutla, burturfrá dunar tað tunga fossaljóðið og kennist sum sjálvur alheimsins andadráttur.

Fólk tita aftur og fram, ovrásin sum **avrøktar** meyrur og bera burtur. Fólk kenna seg sum eitt og verða boðin frá eldi til eld at fáa eina hvíld, ein drekkamunn og tosa eina løtu. Knæskeljavikurnar eru farnar. Tey gomlu og brekaðu, sum hava verið várveik, eru farin at kvaklast aftur, hava strevað seg burtur í torv – taka nakrar torvur úr garðinum við hvørt og bera útum, men sita fyri tað mesta á vøllinum og koma seg í sólini. Sámal Jóhan og systirin, Óluva, eru eisini komin strevandi. Hann leggur herklæðini frá sær, blæsur lystiliga í

**avrøktar** – órógvaðar, burturstygdar

hornið Ólivant og fer at bera burtur. Onkur hevur skorið fyri tey; men tey orka ikki stórt at gera, standa framyvir og tiva hvørja ferð, tey leggja nakrar torvur frá sær, smáhosta. Men tað var alt í einum, at smádreingirnir tyrptust uttan um tey úr øllum ættum, løgdu á torvgarðarnar, og teir hvurvu sum døgg fyri sól.

**Arbeiðsspurningar**

Jesar arbeiðir við skurðmyndini. Hvussu eru hansara kenslur lýstar? Hvør er drivmegin?

Hví kunna Durita og Jesar ikki giftast?

Greið frá hugtøkunum oyðulota og lívslota.

Hvussu hóskar várlýsingin í næstsíðsta reglubroti til støðu Jesars og Duritu?

24. kapittul

# Lætt er arman at aga

Tíðin rennur, ár koma og ár fara. Tvíburabørnini í Toft eru í sínum sekstanda ári. Jón hevur strevast so, at hann hevur fingið bygt eitt rúm upp í húsini, og nú stendur vevurin har. Jón rør alsamt út við Eiriki og er fulltakin maður til verka; hann arbeiðir á trøðni hjá teimum, tá ið hann sleppur framat; altíð hevur hann okkurt fyri. Ella ger húsarbeiðið og hjálpir mammuni við vevingini; tey hava altíð nógmikið fyri hendurnar. Trygg og glað liva tey trý í heimi sínum, sum tey hava strítt og strevað fyri, fingið upp undan aftur tí falli, sum kom, tá ið maðurin doyði frá teimum. Tey eru umhildin fólk í bygdini.

Men best sum er, hendir teimum ein ræðulig vanlukka. Landfútin og sýslumaðurin fara um sýsluna, kanna hvørt hús og vita, um ungdómur er heima hjá foreldrunum, sum teir kunnu skyna er ikki fyri neyðini har. Teir koma eisini í Toft og spyrja seg fyri. Jú, teir koma til tað úrslit, at henda hálvunga, arbeiðssama einkja ógvuliga væl kann **avlutta** bæði børnini; hon lívbjargar sær í øllum góðum fyri uttan tey. Og hetta gongur alt eftir ráni. Í tí teir vísa til avvarðandi lógarboð, lata teir Gunnhild beinan vegin vita, at bæði børnini skulu setast út at tæna; til fyrsta skiftidag skulu tey bæði yvir um sundið á Frammistovugarð, har skulu tey festa seg fyri eitt ár.

**avlutta** (= avlukta) – vera fyriuttan

Gunnhild verður heilt hamskift, biður og bønar um at lata tey vera heima hjá sær, hon grætur síni móðigu tár; men teir báðir høgu menninir lata ikki við seg koma, fara frá henni so órørdir sum ravnur av ræ og inn í eitt annað hús.

Gunnhild er um at seta til av sorg, kennir heimið vera lagt í oyði. Einsamøll hevur hon strítt børnini undan, og nú tá ið hon umsíðir kann sita trygg innanveggja við teimum, kemur yvirvaldið og slær alt í sor; um hon hevði verið bæði tjóvur og skálkur, hevði hon ikki verið verri viðfarin.

Bygdin er eisini illa heitin av hesari hending; hvør tunga, sum talar, hevur á munni, at henda lóg er bæði skomm og skaði, so eirindaleys at Gud má øllum náða – hildu tað var ófatiligt, at í hvussu er kirkjunnar menn talaðu ikki at.

Men Hanusar-Óli og nakrir við honum halda ikki so, tiga fyri tað mesta í mannfjøld, men koma við sínum til tey einstøku, stinga: »Væl fyri tey! hava gingið her og sett nasarnar í ský, kent seg líkafólk við tey bestu, nei, koyrið tey bara heimanífrá, so kunnu tey fáa at síggja, hvørji tey av røttum eru.«

Durita tekur hesi tíðindi ógvuliga álvarsamt, og so dátt sum var tað ein steinur, ið kom úr fjallinum og breyt Eirikshús niður yvir hana. Tann garður, sum lítla Ella nú skal setast út á, er tann sami Frammistovugarður, sum beindi fyri gomlu Ellu, ommu hennara. Nú skuldi tann unga standa fyri skotum, henda yndisliga, vakra og veikliga, blaðunga gentan, blíðlynt og góðtrúgvin, skal hon nú aftur sendast í tær rovdjóraklóur, sum skræddu hjartað úr ommuni? Tað lá ikki fyri Duritu at leggja hendurnar í fangið og seta seg at syrgja; nei, her mátti okkurt gerast fyri at hjálpa. Hon tekur sær um reiggj beinan vegin; ger seg til at fara burtur í bygd. Sigur við foreldrini, at hon fer eitt ørindi til sýslumannin, men verður skjót aftur. Sigur einki um, hvat hon hevur í ørindum; tað kann bíða, til hon sær, um nakað kemur burturúr. Lítli Eirikur gongur í túninum og spælir við sínar javnlíkar. Hon tekur hann í kneppið og mussar hann. Fer so av-

stað. Gongur niðan undir Fjall tann vegin. Miðtindur fjalir síni risahorn í teimum tungu skýggjunum. – Kemur á mannagøtuna. Fer eitt sindur suðureftir. Stendur eina løtu og hyggur. Sær hin morgunin fyri sær. – Manngarðin sum tusti út úr mjørkanum. Bardagan, tað tunga stríðið, tá ið hon mátti sláa menn til jarðar. – Og so hann... Hon gongur eitt lítið strekki afturat eftir haganum. Her! Hon tekur gullketuna út undan klæðunum um hálsin, dregur hana ígjøgnum hendurnar. Minnist. Sær lítla Eirik fyri sær, sum hann spælir har niðri í túninum. Tað svarta hárið, tey døkku eyguni. Men tann fremmandi maðurin...? Hann er ikki har. Stóð ikki sum onkuntíð, mikil og gullskrýddur. Nei, har stendur Jesar. Stórur, ljóshærdur, vakur. Tey bláu, klóku eyguni, hennara alvinur! Hon tekur gullketuna av hálsinum, ballar hana saman í hondini og leggur hana í eina lítla tasku, hon hevur við. Nú skal hon goyma hana burtur; sonurin skal eiga hana, tá ið hann verður stórur. Kanska hann einaferð verður tann maður, at hann kann fara at leita eftir pápa sínum. – Hon fer til gongu eftir mannagøtuni, skundar sær gjøgnum tann grátunga dagin, uppreitað av tí órætti, sum gongur á tey, sum minni máa, uppgløðd fyri at verja tey, sum henda ómenniskjansliga lóg rámar. Væl heldur hon, at teir embætismenn, sum skulu sita fyri lógini, í mongum føri eru eirindaleysir og óneyðuga bonskir; men skaðin er tann, at lógin heimilar hesar ómenniskjansligu atgerðir. Tann, sum kundi vunnið tað, at lógin varð avtikin. Men tað verður helst ikki, fyrr enn tey neyðardýrini, hon kroystir, verða so mótað at bróta seg uppundan. Soleiðis hugsar Durita, meðan hon gongur.

Hon er so heppin, at tá ið hon kemur á skrivstovuna, er sýslumaðurin inni, og hon fær hann í tal beinan vegin.

Hann minnist Duritu frá tingfundinum hitt árið og er blíður; tað var okkurt út yvir tað vanliga við einum menniskja, sum sigur nei takk til at fáa fongsilsdóm fyrigivnan og av samvitskuávum átekur sær at sita. Hetta kemur honum í hug, tá ið hon nú kemur inn. Spyr um tað er eitthvørt, hann kann hjálpa henni við.

Durita tekur upp samrøðu um systkini í Toft, sigur, at tann lítla, Ella, er ikki før fyri at fara út á ein sovorðnan garð at tæna: »Kundi hon ikki verið eird, soleiðis…«

Sýslumaðurin leggur uppí: »Ja, ja, eg veit, tygum koma at biðja meg eira henni; men eg kann ikki, eg kann ikki, í hvussu er nú, tá ið landfútin er uppií; undir liðini á honum er mítt ráð einki! Var eg einsamallur, kundi tað heldur verið, hóast eg sjálvandi má lýða ta lóg, sum er.«

»Nei, tað var ikki rættiliga tað, eg ætlaði at biðja um,« sigur Durita spakfør, »men eg vil biðja um, at hon má verða eird soleiðis, at eg verði sett út at tæna á hesum garði í staðin fyri Ellu lítlu.«

Sýslumaðurin situr tigandi eina løtu, hugsar ivaleyst um, hvat hann eftir lógini og landfútans avgerð kann svara til hetta, men tykist eisini at vera eitt sindur rørdur. Tað er nú ikki vanligt, at fólk kemur til hansara við sovorðnum ørindum; tað vanliga er, at fólk koma at leita sær hjálp, tá ið tey væntaðu sær at verða sundurskrædd av øðrum, ella at tey sjálvi ætlaðu at vinna okkurt av øðrum. Hann biður støðga sær eitt sindur, tekur málið um tey útsettu upp úr einari skuffu, leggur á borðið og blaðar í tí: »Jú, her eru eingi brøv send út um nakað, málið er so nýtt; eg kann tí bert seta tygum upp á listan í staðin fyri hana; bóndin, sum skal festa tygum, veit so einki av, at nakað skifti er hent. Men,« hann hyggur álvarsliga at henni, »hava tygum nú hugsað gjølla um

hetta, tygum gera; tað er væl ikki bara eitt soleiðis bráðkomið hugskot, tygum hava fingið?«

»Nei, tað er ein væl umhugsað avgerð, eg havi tikið,« sigur Durita.

»Ja, so verður tað, sum tygum vilja.« Hon sær, at sýslumaðurin strikar Ellu lítlu út av listanum og skrivar hennara navn í staðin.

»Bert ein lítil spurni afturat?«

»Ja.«

»Um nú onkur maður meldar seg at verða settan á listan fyri Jón í Toft, fær hann so somu sømdir sum eg?«

»Ja, um hann kemur beinan vegin, og hann ger líka góða lít sum Jón.«

»Vil sýslumaðurin gera so væl at lata henda spurna standa opnan til í annaðkvøld?«

»Tað er gaman í,« sigur sýslumaðurin, »latið okkum siga til í ovurmorgin á miðdegi, so verður eitt sindur av tíð.«

Durita takkar fyri sømdirnar og sigur farvæl.

Tá ið hon kemur aftur til Kervíkar, fer hon beinan vegin inn á Brekkugarð og spyr eftir Jesari.

»Hann er ikki inni beint nú,« sigur Marin, »men hann verður skjótur aftur. Niels og hann hava verið at seyði, eg sá teir koma omaneftir.« Durita setur seg at bíða. Anna kemur út úr glasstovuni, og beinan vegin eru tær inni í samrøðu um hetta, sum landfútin og sýslumaðurin hava gjørt; nú er meira frætt um teirra ferð gjøgnum sýsluna og alla ta sorg, teir hava elvt. Anna suffar og sigur: »Hetta er ein so ómenniskjanslig gerð, at ein er foyur yvir at vera bóndafólk í Føroyum, sum nú er vorðið.«

Tá koma Jesar og Niels.

Durita fer, og Jesar kemur útum við henni.

»Tú sær mær so pøst út, Durita,« heldur Jesar, »hvar hevur tú verið í dag?«

»Burtur í bygd og hitt sýslumannin, havi biðið um at sleppa út at tæna fyri Ellu lítlu. Tað er í lagi.«

Jesar bráðerrast: »Tú er eitt stórt menniskja, Durita, tað skal tú hava; hevði eg vitað, tú fór, skuldi eg komið við og biðið um at sloppið at tænt fyri Jón; men tað kann gerast enn – um tú sigur einki til, at eg komi við.«

»Eg havi longu spurt, soleiðis uttan nakra avgerð, og tú kann tað, um tú kemur at biðja um áðrenn middag í ovurmorgin.«

»Eg fari til sýslumannin tíðliga í morgin; tað verður meira gleði enn tregi at sleppa út at stríðast bæði.« Tey fara nú hvørt til sítt.

Meðan tey sita og eta døgurða í Eirikshúsi, sigur hon teimum, hvat ørindini hava verið til sýslumannin, og at nú hevur hon fest seg burtur til Frammistovugarð handan Sund, so lítla Ella kann sleppa undan.

»Ja, men góðasta Durita,« leypa tey bæði upp, »hvussu verður tað tá við okkum báðum? vit doyggja í tí kolsvarta hjálparloysi.«

»Nei, tit skulu onga neyð hava, Jón rør út fyri tykkum, Ella heldur húsið hjá tykkum, alt fer at ganga upp á stás. Lítli Eirikur verður eftir her, til eg fái gjørt meg í stand at taka hann til mín, so komi eg eftir honum. Eg vildi sjálvandi heldur verið her hjá tykkum; men eg orki ikki at ganga her, meðan lítla Ella skal noyðast avstað og fara fyri einki.«

Tey bæði gomlu verða eitt sindur uggað av hesum, dóttirin sigur og muta ikki ímóti meir; eru eisini ovfarin, at Durita er eitt sovorðið menniskja, sum altíð er til dystin fús at hjálpa, har sum á stendur.

Durita fer niðan í Toft. Systkini sita bæði so fálig og hanga á beinkinum í roykstovuni. »Hvar er mamma tykkara?« spyr Durita.

»Í seingini.« Tað er næstan einki mál í teimum. Durita fer at læa og tekur tey inn at sær: »Men góðu tit, verið ikki so syrgin, tit skulu ongan veg fara; tað eru tvey onnur, sum eru tikin í staðin fyri tykkum.«

Durita hevur ikki meir enn sagt tað, nú kemur Gunnhild leypandi úr glasstovuni: »Hvat er tað, tú sigur?« rópar hon, »er tað beint, Durita, verða tey ikki tikin frá mær?«

»Nei, hvørki annað ella annað,« lær Durita.

Á, tað var ein frøi inni, tey bæði hálsfevnast, læa og gráta alt í senn, so tað er eingin endi á.

»Men hvør er so tikin í staðin,« spyr Gunnhild, »eingin vit kenna, ha?« eitt sindur rødd í allari frøini.

»Jú, Jesar og eg,« lær Durita.

»Men hvat sigur tú?« Og nú vóru vit øll so glað,« sigur Gunnhild, »Jesar og tú? Nei, tú góði Gud!«

»Ja, men tit skulu vera glað, vit bæði leggja einki petti í, um vit skulu heiman hesar krákumánaðirnar.«

»Men tit kunnu ikki umverast her bæði, tað er so eiðasørt; hvør skal so...« Og hon reksar ein heilan hóp upp, sum so verður ógjørt.

»Jú, betri enn so,« sigur Durita, »nú skulu tit hoyra.« Og so seta tey seg niður øll fýra at tala um, hvussu alt skal vera, fyri at umvera tey bæði. Tá ið Durita fer aftur í Eirikshús, vóru øll sissað aftur.

------

Tá ið Durita og Jesar fara heiman, veit bygdin einki um, hvat ið hent er, hví systkini í Toft eru sloppin undan, meðan Durita og Jesar skulu avstað; tey hava sjálvandi ikki røtt eitt

orð um, hvussu hetta er borið til, og sýslumaðurin man einki leggja í at breiða hetta út so beinan vegin. Tað frættist eftirsíður; men tá vóru tey bæði ikki í bygdini og sluppu frá at verða spurd um, hví og hvussu tey høvdu gjørt soleiðis – at nakað menniskja kundi … hvat ið lá aftan fyri hjá teimum?

Alt, tey bæði, sum fóru, høvdu verið uppií, var skipað soleiðis, at tað datt ikki niðurfyri, meðan tey vóru burtur. Birta skuldi lesa við børnunum; seyðamaðurin, sum nú hevði vant seg við træbeinið, so hann stetlaði um túnini, skuldi vera formaður á Eiriki, so báturin varð ikki lamin. Dávur var sjálvandi fastur fúsur, tá ið hann kundi. Tað verður eisini gjørdur útvegur fyri, at tann hjálp, tey høvdu veitt teimum, sum trongdu, datt ikki niðurfyri, meðan tey vóru burtur. Fleiri hús vóru uppi í hesum. Tað var sum ein felags fyritøka fyri allan henda samarbeiðandi partin av bygdini, at Durita og Jesar skuldu sleppa avstað, fyri at tey ungu í Toft skuldu ikki verða skrødd av húsinum og heimið lagt oyðið. Øll eru mest sum samd um, at hetta varir ikki so leingi, seks mánaðir, tað líður skjótt. Men hetta tíðarskeiðið man helst bert vera eitt ynski, ein dreymur, sum er uppkyknaður ímillum teirra, sum eru uppií hesum; tí eftir lógini er tað jú eitt ár, tey skulu vera burtur. Men tað er nú ikki so óvant, at ein sovorðin dreymur verður til veruleika.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørji ørindi hevur Durita til sýslumannin?

krossmessuaftan – 2. mai

25. kapittul

# Trútt verður vinum tænt

Tíðliga á morgni **krossmessuaftan** fara tey bæði, Durita og Jesar, við viðførinum á bakinum heimanífrá. Bygdin svevur enn, so tað er friður, eingin kemur og heftir tey burtur við tosi. Tey vita um ein fart, og tí ræður um at vera frammi við farsundið til ásetta tíð.

Tað er turt av luft, stilli og samdrigið. Hetta er tann árstíðin, tað avdagast ikki í Føroyum, tá ið veður og vatn er í blíðking, tá ið lív og lagna lær.

Tey eru á ferð til eina felags fyritøku; tað hitar hjørtuni, og eyguni hava ein egnan, fúsan glitra. Kanska tað verður tungt og torført, hvat vita tey; men tað verður ikki fírt, tey kenna seg sterk og forvitin, »sjálvgjørt er væl gjørt,« læa tey. Smátosa um henda garðin, tey skulu á, hví hann man hava so ringt orð á sær, at hann fær ikki tænastufólk uttan at týða til landfúta og sýslumann. Er bóndin mannvondur, býður tænastufólkunum ovsleip, hungursføði, høgg og slag? Ella er tað sum á Laðagarði hjá Hanusar-Óla, at bóndin er so lítil í sær sjálvum, at hann tolir ikki rættar menn og roynir at stýðja upp undir seg við at drekka seg í ørviti? Men veri nú tað, sum tað vil; tey ætla ikki at koma deyðarødd krúpandi til garðs.

Tey eru í góðari tíð við farsundið, seta seg á vøllin at eta ein bita. Tá er báturin har. Tey taka í árarnar við flutningsmonnunum, og koma bæði skjótt og væl yvirum til Sølvíkar. Fara beinan vegin aftur til gongu. Leiðin er long.

Út móti kvøldi koma tey til garðs. Einki ásýnligt býli at koma til. Uttara flá á roykstovuvegginum er lopin, og grótið

liggur bóltað út um túnið; tað er sum at ganga á urð at sleppa at úthurðini. Nævur skelkir ber upp gjøgnum flagið á mønuni. Gular mosaklingrur vaksa á borðklædninginum, sum er at síggja. Alt tykist illa umhugsað, og tað er eyðsýnt, at har trýtur ein bøtandi hond.

Tey lata upp og koma inn í eina lítla forstovu. Beint fyri er innhurðin, lata upp og koma í roykstovuna. Stórt rúm; tveir nakað eldri, ramligir menn sita hvør á sínum beinki og havast eitthvørt at. Ein blaðung genta situr við eldstaðin og hevur stokkar í hondunum. Í einum króki stendur eitt lítið, hálvungt konufólk og skal eitast at tøva undir fót, men tøvingarlagið er ringt. Tað er sovorðin tvagroykur inni, at tað sker í eyguni.

Tey biðja góðan dag og spyrja eftir bóndanum.

Tann unga gentan leggur blíðoygd stokkarnar frá sær og loypur inn í glasstovuna at siga frá. Kemur aftur og setur seg, hyggur góðlíðandi og forvitin upp á tey, veit ikki, um hon torir at smílast.

Bóndin kemur uttar. Svarthærdur, klænligur; maður millum fjøruti og fimmti ára aldur; slitin og fallin á at líta. Kemur blídliga ímóti teimum, rættir hondina, spyr um tað eru tey bæði, sum skulu koma higar á garðin at tæna.

»Ja, tað eru vit.«

Hann hyggur fyrst upp á annað, so upp á hitt: »Hóast eg spyrji so, eru tit trúlovað bæði, ella…«

Tey smílka: »Nei, bert vinfólk.«

»Ja, væl komin higar í húsið; komið við inn í stovuna.«

Tey hugsa við sær: »Hasin maðurin er eingin mannvargur, tað skal vera vist; men hann er við undirlutan fyri onkrum.«

Tey koma inn í glasstovuna. Eisini eitt stórt rúm, men

tómligt og illa hildið. Ein kona situr í einum stóli framman fyri seingini. »Hetta er kona mín,« sigur bóndin, »men sum tit síggja, er hon ikki frísk, fær ikki rørt ein lim og veit valla til sín.« Tey hyggja at henni, siga góðan dag, men hon tykist ikki gáa eftir teimum. Har er eisini ein ungur maður, um tjúgu ár. »Tann ungi bóndin,« sigur pápin. – Vakur drongur, eisini svarthærdur, men bleikur og følin, valla nógv til mannar. »Handa lítla gentan er dóttir okkara; tað er so øll familjan.«

Tann ungi bóndin fer út, og hini trý seta seg við borðið.

»Ja, nú er tað, vit skulu avráða ímillum okkum,« sigur bóndin, Per eitur hann, »men eg skal ikki dylja fyri tykkum, at tann innfestingarpenga, ið skal til, havi eg ikki tøkan beint nú í løtuni, men tit...«

»Tað skulu tygum einki leggja í,« svarar Jesar, »vit skulu vera her og hjálpa tygum; tað tørvar eingin meira avgerð enn tað sama.«

Per bóndi hyggur upp á tey bæði, og tað kennir hann seg vissan í, at hann verður ikki svikin, takkar teimum fyri og fer út í roykstovuna. Tá kemur tann lítla dóttirin inn og fer at borðreiða.

Tey bæði fara eisini út í roykstovuna. Bóndin vísir teimum koyggjurnar, tey skulu hava. Durita hyggur eitt sindur kløkk upp á hann, tá ið hann vísir henni koyggju millum teir báðar húskallarnar og spyr, um hon kundi ikki heldur fingið í einum króki á roykstovuni, so hon fekk hongt sær tjald fyri, sum ikki bert fjaldi sjálva koyggjuna, men eisini bonkarendan fyri framman; hon hevði eitt sovorðið tjald í viðførinum: »Tað skal ikki vera til hindurs fyri nakað, eg heingi tað bert upp um náttina og taki tað niður aftur hvønn morgun.«

»Jú, tað er gaman í,« sigur bóndin fryntligur, »men tað

versta er, at tað lekur niður í ta hornakoyggjuna, sum tóm er.«

Tá sigur Jesar, at tað sakar einki: »Tað man fara at vera turt í nátt, og í annaðkvøld kann eg taka lekan burtur, tað er ikki verri enn so, eg skal ikki svikja við tí, tygum leggja á meg fyri tað.«

Per bóndi hyggur upp á hann og fánar, minnist hvussu leingi hesin lekin nú hevur verið, og hann hevur ikki fingið upp í lag at tætta hann; nú stendur her ein fremmandur maður, sum er útskrivaður at vera húskallur og býður sær til at taka lekan úr í morgin, út yvir tað, sum annars verður lagt á hann. Hann svarar mest sum burtur í øðrum heimi, at hann sýtir sjálvandi ikki fyri, at Durita tekur ta koyggjuna: »Men tit mugu vita, at tað er ikki mítt uppskot at leggja nakran í eina lekakoyggju.« Hann tykist hava fingið mangt at hugsa um av hesari hending. Fer inn aftur í glasstovuna.

Durita og Jesar seta seg at tala við teir báðar húskallarnar, siga hvussu tey eita, hvaðani tey eru, og at nú skulu tey tæna her. Hetta eru menn fyrst í seksti árunum, ætla tey; men báðir eru líka tættir og sterkir á at líta; tað sæst kortini, at teir hava strítt og strevað sínar dagar, knotutir og veðurbardir. Jesar tekur hondina á tí størra, sum situr næst við, hyggur at henni: »Hetta er ein kempuhond,« sigur hann við mannin, Jóannes eitur hann, »tú kann taka eitt tak, tað skal vera vist.«

Jóannes lær bláoygdur upp á hann: »Ja, einaferð kundi eg bjóða meg fram millum teir frægu menninar; men nú eri eg slitin, árini eru komin; tað er ikki tí, eg siti her. Havi lagt frá mær. Átti tveir gyllin og gav meg upp til beiggjan; har hevði eg tað sum í Himmiríki; men tá kom sýslumaðurin og skuldi seta bróðursonin út á garðin her, eitt blaðungt, ikki fylt sekstan ár. Tað orkaði eg ikki, segði við sýslumannin, at

eg skuldi fara. So slapp tað neyðardýrið undan. Hann hevði farið fyri einki; tað eri eg vissur í. Eitt sovorðið ungt er so moyrt, at tað beinir fyri sær, tá ið tað verður sett millum royndar menn, og eingin ansar eftir. Meg boyggir eingin so lætt, eg havi royndirnar og kann bæði gera mína skyldu og krevja mín rætt; men eitt hálvt barn, hvat kann tað? Verður tveitt og blakað, líður hungur og hall, legst fyri, áðrenn mørurin harðnar so frægt, at tað kann bíta frá sær.« Hann teskar: »Her skal vera so ringt at vera, hoyri eg; men eg veit líka, eri ikki komin fyrr enn í dag.«

Hin húskallurin eitur Blásus. Er meira óskotliga vaksin. Berskøllutur, reyðhærdur. Nøsin brotin er tað líkt til. Sigur hann hevur verið her í tveir mánaðir: »Sýslumaðurin, tann búrkroppurin, var eftir mær; eg var rýmdur av einum garði í úrtíð undan svølti. Gekk allan vegin til Havnar og hevði tað lýtt og friðarligt í einum úthúsi. Nóg mikið at eta og ein dropa av brennivíni við hvørt; men tá kom hatta revskinnið, sýslumaðurin, og beindi mær fyri øllum. Gav mær tey kor í at velja, annaðhvørt at arbeiða á skansanum ella fara higar norður. Eg valdi hetta. Skansanum havi eg fingið nóg mikið av mínar dagar.« Blásus tagnar og stingur sær upp í kritpípuna.

Tann lítla tóvarakonan er farin upp úr tvagnum og situr úti við dyrnar og vaskar sær. Durita talar við hana. Hon eitur Lona og hevur verið her í átta ár. Lítið fyri at tosa, er ikki heilt fullfør til vit, tykist tað.

Per bóndi rópar tey bæði inn í glasstovuna, býður teimum til borðs at fáa sær eitt sindur at eta, «tit eru komin av langari ferð.« Setur seg at tala við tey, sum skikkur er; spyr tíðindi úr teirra heimbygd, um seyð og útróður. Hann sær, at Durita situr og hyggur at matnóðrini, hellir seg inn yvir borðið og sig-

ur lágmæltur: »Hon hevur ikki sítt skil, kann einki petti, hevur sitið soleiðis í fýra ár.« Tey eta seg liðug og siga manga takk. Durita heldur við bóndan, at nú er hon ikki gestur meir, nú var at fara til verka, biður hann glað og fús siga sær, hvussu hennara støða skal vera, hvat hon skal taka sær til.

»Tú tekur tær av húsinum, Durita,« sigur bóndin blíðmæltur, »stílar fyri sjálv, eg síggi, tú kann alt, tak tær av húsinum innandura. Tú sær, hvussu vorðið er: Konan kann einki. Lona er eitt tápuligt neyðardýr, sum er her; hon ger ongum nakað, men kann einki, soleiðis; fjasast við kýrnar. Og Ella, dóttirin, er ov ung, bert fjúrtan ár og einki sætt fyri sær, neyðardýrið. Mamman fall heilt frá, so lat meg bara siga tað bart út: Her er alt av lagi, farið heilt av leiðini.«

»Hvussu við mjólkingini, er Lona før fyri tí?« spyr Durita.

»Ja, tað kann hon, og hon er so ógvuliga góð við kríatúrið, at hon er vinfólk við øll dýrini á garðinum. Tað er hennara lív at strevast við tey.«

Durita fer í roykstovuna, setur seg at tala við Ellu lítlu, kínir henni um hárið, »so vakurt hár tú hevur!« Ella hyggur upp á hana, lær, og tey dimmu eyguni glitra. »Nú skulu vit báðar vera vinkonur, heldur tú ikki tað? Vit skulu arbeiða saman,« sigur Durita.

»Jú,« siga tey dimmu eyguni, hon tekur hondina á Duritu við báðum sínum og leggur kjálkan niður á hana: »Vil tú ikki vera mamma mín?«

»Tú eigur eina mammu, lítla Ella,« sigur Durita.

»Nei, ikki ordiliga; hon hyggur ongantíð at mær, talar ikki við meg, sigur einki, tað nyttar einki at fara til hennara við nøkrum.«

»Vit verða skjótt góðar báðar. Kom nú og vís mær, hvar ið alt er: Íløt, matur, torv og alt sovorðið.«

Og Ella fer glað og skilagóð at kunna Duritu í húsinum, tosar og sigur frá, nær tey eru von at hava máltíðir, hvat tey vanliga hava og alt.

Bóndin og Jesar koma úr glasstovuni. Hann sigur við Blásus: »Tú er kunnugur her, so tað er einki nýtt fyri teg at síggja út í bøin, men kanska tit nýkomnu høvdu havt hug til, at vit fara at síggja okkum eitt sindur um her á garðinum.« Teir fara allir tríggir.

Bóndin støðgar úti fyri durum og heldur fyri: »Tað sær illavorðið út, at veggurin liggur í túninum: men tað hevur ikki borið til at gjørt nakað við hann nú í váringini. Vit verða noyddir til at fara eftir hesum, so skjótt vit fáa eina løtu.« Húskallarnir síggja, at bóndin roynir at fjala neyðina. Veggurin hevur ligið leingi í túninum, tí hømliurnar frá í fjør standa og raða upp millum steinarnar. Køsturin er at kalla fullur; helst eru tað eini tvey árstøð í honum. Bóndin nevnir tað ikki, og teir báðir tiga. Hann vísir teimum bøin – slættur og góður, men **eyrfornur**. Dastið í teigalendi, men onkur fløttur, eitt nú ein stórur **bringur** beint í sólina. Eitt lítið petti av kornveltu, í gildi sum trý fjórðingslendi, eingin eplavelta; nei, her er einki váraö, tað er so eiðasørt. Tað dylur seg ikki, at bóndin er foyur, kennir seg illa, gongur tigandi og fáligur. Standurin gremur hann.

Jesar spyr, um ross eru á garðinum.

»Jú, tvey ross, og tey so góð eru,« sigur bóndin.

»Hevði bóndin fingið hendur á tey, hevði tað verið skjótt, vit veltu tøðini, heldur tú ikki tað, Jóannes?« spyr Jesar.

»Jú, tað stóðst ikki á,« sigur Jóannes, »og tað er ikki liðið meir á árið enn so, at tað kann verða fullgóður akur, hetta er sólarpláss við lít, tað síggja vit. Og fimm mans, einki heldur fyri okkum. Eru rossini langt burtur?«

**eyrfornur** – sera fornur, t.e. hevur ikki verið veltur sera leingi

**bringur** – heyggjur

»Nei, tað liggur væl fyri at fáa rossini, men ... eg veit ikki, hvussu er við sáðkorni,« sigur bóndin lágmæltur.

»Tygum hava kanska handilsbygg heima?« heldur Jesar.

»Ja, men dugir tað til sáð?«

»Nei, men vit býta tað um við ein bónda fyri føroyskt, árið er so lítið liðið enn, at tað stendst ikki á at fáa sáð.«

»Grannin hevði havt, men bara hann vil. Vit eru einki mát.«

»Tað man fara at bera til; eru tygum ikki fyri at fara til hansara, kann eg fara, hann sigur ikki nei,« heldur Jesar.

Tá kom lív í bóndan: »Á Gud vælsigni tykkum! Skal tað eydnast at fáa tøðini velt? Tað var mín sorg!«

Teir fara at strondini. Har standa trý neyst, eitt seksmannafar og tvey løtt fýramannaför. Teir tosa um útróður, um fiskilíkindini. Per bóndi tykist ikki hava fingist nógv við at søkja sjógvin; men hann visti kortini at siga um leiðir. Hann sigur frá, at grannin og hann hava leingi verið ósamdir, at teir hava ikki kunnað mannað seksmannafarið, tí hevur eingin havróður verið; flotað onkuntíð út fyri steinin, hvør garðurin sær við smábáti. Tað er eyðsýnt, at Per bóndi gongur og kennir seg minni mann enn grannan.

Teir ganga aftur at húsum.

Tá sigur bóndin: »Nú sendi eg sonin eftir rossunum beinan vegin í kvøld. Vit kundu so kanska hugt at týggjunum nú, fyri nátturðatíð.« Soleiðis verður gjørt. Týggini tykjast vera í toliligum standi, helst meira tí tey eru so lítið brúkt enn tí, tey eru væl umfarin. Hakar verða tiknir fram og brýndir, **ristari** verður eisini hvestur og lagdur upp á takskeggið. Tann ungi bóndin, Servin, er farin frá húsum niðan í dalin eftir rossunum.

Teir koma inn aftur í roykstovuna og seta seg á beinkin.

**ristari** – amboð at skera fyri í svørðin, tá ið velt verður (sí M)

Blásus situr og strevar sær einar klássur til. Durita og Ella eru í holtur við at skúra íløt, stampar, haldakoppar, dyllur og seta til turkingar. Greytarpotturin hongur uppiyvir til náttturða. Lona er og mjólkar.

Tá ið nátturðatíð er komin, fær hvørt sær verðílat við greyti og mjólk upp í hendurnar, har tey eru stødd í roykstovuni. Tigandi súpa tey seg mett. Hvørt setur sítt ílat og skeið, har tað skal vera. Tey fara nú at leggja seg. Stórarbeiði stendur fyri í morgin. Lítla Ella sigur Duritu góða nátt, kemur tætt til hennara og verður standandi. Durita skilir, at hon vil hava hana at mussa seg, og tað ger hon; tá fer hon beinan vegin glað hoppandi inn í glasstovuna.

Durita bakar drýlar til í morgin, setir seg á bríkina at bíða eftir teimum. Jesar setur seg har hjá henni eina løtu, áðrenn hann fer í koyggjuna. Tey tala um húsfólkið her á garðinum. Ikki ein illur blóðsdropi í teimum; húsið er bara so niðurundirkomið, at bóndin hevur mist mótið, kastað hendur og føtur. Beint, sum hann verður stuðlaður til og fær hjálp, er hann til dystin fús. Ja, her verður nógv at taka í fyri eina hjálpandi hond. Jesar fer í koyggjuna. Tá ið drýlarnir eru bakaðir, heingir Durita koyggjutjaldið upp og sleppir sær eisini til hvíldar.

Morgunin eftir eru øll tíðliga á fótum. Durita ber hvørjum sín verð, drýl, ein kjøtbita og mjólk. Meðan tey eta, sigur Blásus spoyskliga og lær: »Nú Lona mín! hetta eru valla tínir drýlar, vit fáa í morgun, einki ím, einki brandakol at bryðja, einki støði eftir tínum mykjutumlum at síggja. Tað má eg siga, hetta er átuligt!« Hann etur dúgliga, og tann brotna nøsin peiggjar reyð og argingarsom beint ímóti Lonu, ið lær so hjartaliga, sum hon aldri á ævini hevði fingið sovorðna rós.

Per bóndi og teir tríggir húskallarnir fara í bøin við haka, seta á at loysa tann stóra bringin. Tað verður skipað so fyri, at loysing og legging skal ganga í senn. Servin leggur á rossini, fyllir uppá í køstinum, leggur bokslið á tí aftara rossinum um **klakkarnar** á tí fyrra, og Lona leiðir. – Nú gongur bóndans arbeiði.

**klakkur** – á týggjunum, endin á klyvberanum (sí M)

Inni í húsunum eru Durita og Ella lítla farnar undir at skúra og skrubba, taka út úr koyggju fyri koyggju, vaska hvørt sprek, leggja nýtt hoyggj á botnin og reiða upp aftur. Ella ger lít sum eitt vaksið menniskja, er hvar ið á stendur, glað og lukkulig, heldur tað er eitt undur, sum er við at henda her hjá teimum.

Á middegi hava tær bótaða drekkasúpan og drýl við tjúkkum smøri uppiá liðugt, bjóða Servanum og Lonu inn at fáa sær, tá ið hon kemur aftur at køstinum við rossunum, so fara tær báðar, Durita og Ella í bøin at bera teimum, sum har eru. Teir standa hvítklæddir í tí lýggja veðrinum og kýta seg, kappast við árstíðina. Nú tær koma, leggja teir amboðini, turka sveittan av andlitinum og seta seg á vøllin. Aftur hevur Blásus gamli á orði, at nú var umskift í bóndans garði: »Tað *skal* eg siga! middagsmillummáli út á bøin. Nýtt er tað sum sjáldan sker! – Væl var, tá ið ein hálvráur biti var at fáa til døgurða.«

Per bónda dámdi helst einki hetta, sum Blásus segði; men hann læt ikki við seg koma. Hevði verið so ljóðkátur frá morgninum av. Nú mest sum tagnaði hann. Eyguni søgdu, hvussu inniliga takksamur hann var fyri hesa broyting á Frammistovugarði, sum komin var við teimum nýggju tænastufólkunum; men hann segði einki. Ivaleyst kom tað so sjónskt fram fyri hann, so illa statt her hevði verið, hvussu hann gjøgnum ár hevði gingið niðurfyrikomin og hevði so

líðandi mist alla vón, nakrantíð at koma uppundan aftur. Armóðin var so stór, tá ið hann tók við – eisini tá ið pápin tók við. Abbin var tann, sum rendi húsið í rot. Síðani tá hevði tað mest sum hingið ein ræðulig óeydna yvir garðinum, altíð ligið undir. Fyri at styðja upp undir seg hava teir drukkið og verið ringir við tænastufólkið, lagt alla skuldina fyri vesalastandin á tey; niðurlagið hjá hesum Frammistovubóndunum var, at nú á døgum fekst ikki eitt einasta líkinda tænastufólk í Føroyum longur. Soleiðis spiltu teir alt fyri sær, komu í ringt orð millum manna, og garðurin fekk ikki eitt menniskja meir at hjálpa sær – uttan at renna til landfúta og sýslumann. Og hvat skuldi væntast av fólki, sum var noytt inn á garðin og illa viðfarið? Nei, tað sá Per bóndi, at her mátti takast annað skinn um bak.

Teir eru lidnir at fáa sær og fara væl hýrdir aftur til arbeiðis. Tær báðar fara aftur at húsum, og Lona er aftur á veg at veltuni við teimum báðum klyvjarossunum. Arbeiðið gongur nú stútt og støðugt uttan støðg, og hvør maður ger sítt ítasta.

Til døgurða hava tey saltgrind og spik, eitt sindur av vánaligum eplum og drekkasúpan omaná. Menninir leggja seg eftir beinkjunum og fáa sær ein fugladúr, áðrenn teir fara aftur í bøin. – Um fimmtíðina fáa teir seinrapartsmillummála bornan út. Tá hevur Jóannes á orði: »Tað skal tú hava, Durita, at tann garður, sum hevur teg til matmóður, hann nýtist ongan sýslumann at renna til fyri at fáa tænastufólk, tað er mítt orð!« So skjótt, teir hava svølgt, er arbeiðið aftur í gongd, og Lona kemur raggandi í foruna við klyvjarossunum. Soleiðis heldur arbeiðið á uttan støðg til langt út á kvøldið.

Tá ið teir koma aftur í túnið, spyr Jesar bóndan, um tað

hevði verið ein nævurskrukka fyri hond, so kundi hann farið eftir hasum lekanum beinan vegin, áðrenn hann læt seg úr um føturnar.

»Jú, nævur er í húsinum; havi ætlað mær at bøta hetta so leingi, eg veit líka ... Men nú er tú givin, Jesar! Dagurin hevur verið langur, og vit hava ikki loyvt okkum; er tað ikki ov mikið at fara á takið, tú kemur aftur at húsum?«

»Nei,« heldur Jesar, »tað hevur einki at týða, ein løta bara.« Hann fer á tekjuna við hakanum, biður Per bónda ætla sær um, hvar lekin er, og leggur fløgini til viks. Jóannes býður sær til at taka hondina í við, fer við bóndanum at fáa fatur í nævrini, seymi og amboðum. Blásus er farin inn og hevur lagt seg eftir beinkinum; tað sæst á honum, at hann er givin. Bóndin stendur á gólvinum og hyggur at honum, hugsar við sær: »Nú hevur hann verið her góðar tveir mánaðir – latur og tvitin; havi eg biðið hann farið til eitt arbeiði, hevur hann svarað illa aftur og gjørt lítla nyttu. Men hygg, nú í dag ger hann hugagóður mans verk. Hví? Tí hann hevur fingið góða viðgerð og góðan mat; hann hevur fingið áræði, tí nú sær hann, at arbeiðið gongur.« Hann suffar og fer inn í glasstovuna. Hugsar um støðuna, sær so týðuliga, tað er hansara egna skuld, at arbeiðsfólkið á garðinum altíð hevur roynst illa. Hann knýtir nevarnar og rættir ryggin: »Nú skal koma vend í; nú skal alt koma upp á fót, Frammistovugarður skal aftur verða tað, hann var, tá ið langabbin var bóndi.«

Framman fyri seingini situr matmóðirin. Hann setur seg á songarstokkin har hjá henni, tekur hendur hennara í sínar, hyggur at henni, talar á hana. Hon letst ikki um vón, eyguni stara tóm at ongum, fellir ikki orð. – »Hevði mær unnast,« sigur hann fram fyri seg, »at tú fekk eina klára løtu, so

eg kundi sagt tær, hvat her er hent, at tað eru komin trý menniskju, send frá Gudi at bjarga okkum. Enn er einki hent, sum vera man; men sær mítt eyga rætt, verður alt nú at koma upp aftur á fót. Eg havi mest sum funnið meg sjálvan aftur, kona, havi fingið áræði, álit á, at tað ber til at koma uppundan aftur. Eg síggi, tað var eg, sum hevði skuldina fyri, at alt gekk úr hond; tað var eg, sum sveik arbeiðsfólkið her á garðinum. Tey nýggju fólkini, her eru komin, hava longu latið míni eygu upp fyri tí, sum her á leikar. Nú skal eg stríða meg til blóðis fyri at fá húsið aftur til heiðurs og æru.« Men konan hevur ivaleyst einki fatað, ikki eitt eygnakast, ikki eitt hvepp í hondunum týðir á tað. Hann leggur hendur hennara aftur á fangið og fer út í roykstovuna, setur seg við grúgvuna og eygleiðir Duritu, sum er í holtur við at nátta. Alt rúmið er vorðið reint og ruddiligt, alt er ljósari og heimligari her nú, og tað er bert ein dagur gingin, síðan tey komu. Hann hevur orðið á, hvussu nossligt nú er vorðið inni.

Durita svarar: »Ja, vit hava roynt báðar at taka hondina í; í morgin fara vit undir glasstovuna.«

»Tað er eitt spæl at vera bóndi við sovorðnari hjálp. Eg sá tað beint, tit komu, at hetta vóru ikki hissinifólk. Hvussu ber tað til, at sýslumaðurin hevur fingið fatur á tveimum so framkomnum fólkum sum tykkum báðum at senda higar?«

»Lítið framkomið man vera við okkum, tað hugsi eg,« sigur Durita og lær; letur hann vita, at tey hava boðið seg fram, fyri at tvey sekstan ára gomul skuldu ikki verða tikin út frá mammuni, ið hevði sitið einkja og slitið seg upp úr vesalakorum fyri at fáa børnini undan.«

»Ræddust fyri, at tey skuldu fara fyri skeytið her,« sigur Per bóndi og hyggur niður í gólvið.

»Ja, kanska eisini tað,« sigur Durita, »men vórðu tey bæði

tikin út úr heiminum, hevði mamman sitið ber eftir, heimið hevði verið lagt oyðið. Øll bygdin at kalla syrgdi yvir, at tann vanlagna skuldi falla yvir einkjuna, at børnini skuldu setast út frá henni, rætt nú tey kundu styðja hana á eldri árum.«

»Ja, men tit hava nú eisini ræðst henda garðin, hann hevur so ringt orð á sær – av røttum! Eg havi ikki verið mætastur sjálvur; tað síggi eg nú. Og kortini haldi eg meg ikki vera nakað óargadýr, so løgið tað kann tykjast.«

Durita hyggur upp á hann: »Tað trúgvi eg heldur ikki, at tað er nakað ilt í tygum. Mamman at teimum báðum ungdómunum, sum landfúti og sýslumaður høvdu sett út til at koma higar, er hálvsystir tygara, og hon er eitt frágera gott og dugandi menniskja.«

»Ha, hálvsystir mín?« tekur Per bóndi upp aftur og hyggur undrandi upp á Duritu.

»Ja, mamma hennara tænti her á garðinum øll síni ár, Ella æt hon, var ættað norðan úr oyggjum.«

»Nei, nú trúgvi eg tær ikki!« Per bóndi verður ovfarin: »Eg veit um Ellu; pápi talaði altíð um hana. Hann var kroystur at giftast við mammu míni, tí hon var arvingi til hálvaaðru mørk í ognarjørð. Abbin var deyður tá. Tað var omman, sum gjørdi alt. Tá ið Ella fekk dóttrina, og pápin vildi giftast við henni, segði mamman nei: »Giftir tú teg við henni, fært tú ongan garð.« Hon fekk pápan at gera beint tvørtur ímóti sær sjálvum og taka mammu mína. Hon var nú eitt gott fólk, tað er ikki at siga annað; men hevði ongar góðar dagar her; tí hon mátti altíð merkja, at pápin gloymdi aldri Ellu, og kendi mammu vera komna í vegin fyri hansara eydnu í lívinum. Jú, eg veit alt frá einum gomlum húskalli, sum var her á garðinum tá. Veit eisini, at omman ætlaði at beina fyri dóttur Ellu, gav henni vatn í staðin

fyri mjólk, meðan mamman at barninum lá sjúk og songarbundin. Eg veit ikki, hvussu barnið slapp undan; omman tordi kanska ikki at ganga so langt; men hon fekk Ellu at trúgva, at um tey meldaðu hana fyri dómsvaldinum, fyri at hava ætlað at drepa barnið, so fór hon í bolt og jarn fyri lívstíð. Úrslitið var, at Ella varð verandi her, fyri at tey skuldu ikki melda hana. Omman fór síðani norður í oyggjar við barninum til eina mammusystur. Abbi mín var longu deyður tá. Hann fór í bestu árum; tú hevur kanska hoyrt, hvat ið var honum at bana?«

»Nei, ikki havi eg hoyrt tað,« sigur Durita.

»Jú – sum mær er sagt – hann var drykkjumaður og bonskur við arbeiðsfólkið. Nú einaferð, hann hevur verið í grannabygdini í brúdleypi, húskallarnir høvdu eisini verið í vertskapinum, leggur hann á teir í mannfjøld at ríva teir niður, hvussu latir teir vóru, hvussu tjóvskir teir vóru og alt sovorðið, sum ein fullur maður kann oysa av sær. Húskallarnir siga einki tá, verja seg ikki ella nakað. Men tá ið bóndin úti á náttini fráfaringardagin reið heim aftur, lógu teir á gøtuni fyri honum, ríva hann av baki og fara so illa við honum, at hann var meira deyður enn livandi; hann stríddi seg at húsum, men doyði dagin eftir; so fast hevði hann fingið.«

»Tað var ein ræðulig hending,« sigur Durita, »og hvat kom so burturúr, tað kundi ikki ganga friðarliga av?«

»Tað hendi einki petti,« sigur Per bóndi. »Omman mundi hava so mikið at fjala, at hon tordi ikki at fara til tingið við málinum; øll bygdin visti, hvat hon hevði gjørt við Ellu og dóttur hennara, tí tagdi hon alt burtur, einki hendi. – Nei, pápin gloymdi ongantíð Ellu, hvussu síðani hevur verið. Tá ið dóttir okkara skuldi doypast, sat hann gamal. Nú kom hann til okkara og bað fyri sína bøn at doypa dóttrina

Ellu. Soleiðis hevur hon fingið navnið. – Eg má seinri fáa at vita meir um hálvsystrina, Durita.« Hann fer út fyri dyr.

Blásus liggur og rýtur á beinkinum. Jesar og Jóannes strevast við at tetta lekan. Bóndin støðgar í túninum og hyggur at teimum; teir hava funnið skaðan, nævurin er løgd á, negld og teir eru við at leggja fløgini afturá aftur. Taka amboðini saman og koma niður av tekjuni. – »Og hatta havi eg gingið og ætlað mær at gera eitt hálvt ár og ikki fingið tað upp í lag,« hugsar bóndin við sær.

Soleiðis ganga dagarnir frá morgni til kvøld við ídnum arbeiði. Skjótt er køsturin tómur; bæði akrar og eplaveltur liggja og breiða seg í bønum. Tað síðsta, teir eru í takholt við, er ein kálteigur, sum teir halda eisini eigur at vera. Tað var gaman í at velta, tí tað var drigið saman í køstinum frá árinum fyri við.

Váringin er liðug. Per bóndi gongur rankur og ferðugur, stílar skilagott fyri øllum arbeiði á garðinum. Tíðum er hann í haganum at seyði; alt skal síggjast til. Nú fóru teir eftir húsaveggjunum, fingu laðað upp aftur tað, sum niðurdottið var, ruddaðu túnið og gjørdu nossligt uttanum; tóku at skava mosan burur av borðklædninginum og bræða hann. Tjøru hevði bóndin standandi, tí hetta var ein av teimum ábótum, hann hevði ætlað sær at gera so leingi. Tá ið hetta var liðugt, fóru teir á takið, flagaðu har, sum undansjunkað var, og løgdu nýggjar mønutorvur. Nú var tekjan aftur nosslig og væl hildin.

Per bóndi gleddi seg fyri hvørja ábót, teir fingu frá hondini; tað var heilivágur fyri hann at síggja, hvussu alt so líðandi rættaði seg, dag frá degi mest sum raknaði við og tók aftur at liva, soleiðis sum hann hevði hoyrt frá tí stóru tíðini, tá ið langabbin var bóndi á Frammistovu.

**sornhús** – hús at turka korn í (sí M undir *sornur*)

**ripari** – amboð at taka kornið av oksunum (sí M)

**háttaføll** (hóttafall) – óeydna

Ein morgun kemur Per bóndi og sigur við húskallarnar: »Enn er ikki komið at torvtíð; eg haldi, vit taka okkum tíð til at fáa eitt **sornhús** upp. Higar tildags hevur verið roykstovuturkað og slitið her í bygdini. Men nú hava vit váráð so nógv, at vit magna ikki at bjarga korninum við tí gamla arbeiðslagnum, vit mugu fáa **ripara** og sornhús.« Allir eru fúsir til at fara undir hetta beinan vegin. Jóannes heldur fyri. »Ja, ja, nú er gaman í at gera stórverk, fimm mans, einki heldur fyri okkum!« Har stendur eitt avtoftað gróthús, hóskandi í støðd til sornhús; tað taka teir og byggja sornkersvegg í, gera munna og grúgvu, leggja fjalatreskju í gólvið, evna burtur úr rekavið til yvirtrom. Veggirnir verða væl og virðiliga stungnir við mosa. Tað er ikki leingi, so hava teir sornhúsið liðugt við nævurtaki, handfríðum ljóarakarmi og alt sum er. Alt er gjørt av einslistum. – Servin ríður glaður til jarnsmiðin at biðja gera teimum ripara.

– – – – – –

Durita og Jesar hava verið á Frammistovugarði í tríggjar vikur. Higartil hava ikki verið stundir til annað enn at arbeiða og sova; stríggisligt hevur verið; men bæði eru eldhugað fyri at fáa so nógv frá hondini sum gjørligt, gleða seg yvir, at so nógv er váráð, at tey mest ásýniligu **háttaføllini** eru rættað. Tað besta av øllum er, at bæði bóndin og børnini umganga tey ikki sum lønað tænastufólk, men sum vælgerðarfólk, ið eru higar komin at hjálpa teimum uppundan, at bjarga vælferð og æru á garðinum. Tey síggja, hvussu Per bóndi so líðandi mennist, fær mót og áræði. Nú gongur hann rankur og ferðugur, fullur av ætlanum og tosar um garðsins framtíð, stílar høviskt og skilagott fyri tí, sum gerast skal. Hann droymir um at fáa gott orð aftur á húsið, reisa tað aftur til

heiður og æru millum manna, soleiðis sum tað var, áðrenn abbin kom og rendi alt í rot.

Jóannes gamli fann seg væl; tað stóra arbeiði, hann gjørdi, kendi hann ikki sum eitt ok, men gjørdi tað av góðum huga, frøddist yvir at vera uppií at reisa hetta húsið aftur. Kom nú árið at verða gott, fór garðurin at fáa stóra grøði til heystar. Og hesin gamli, royndi maðurin, sum hevði tænt øll síni vaksnu ár, hevði mangan á orði, at so væl hildin og so væl umgingin hevði hann aldri sínar dagar verið áður; tað skuldi hann siga bæði hoyrandi og avhoyrandi.

Blásus var vorðin **hagfastur**. Hann gjørdi tað arbeiði, sum varð lagt á hann, til lítar; hann fekk sína løn til rætta tíð, fekk nógv og gott at eta, her var friður og semja; hvat kundi hann ynskja meir? Brennivínsdropin var eingin at fáa soleiðis; men hann saknaði tað í grundini ikki, tað var mest sum sovorðið nýttist ikki her, og tað var hann væl nøgdur við. Jú, friður var fallin yvir hann, árini vóru komin, tað var tíð uppá at sleppa burtur úr ruðuleikanum, hugsar Blásus, og hann droymir so smátt um at sleppa at vera her burturav, hevði tveitst nóg mikið íkring sínar dagar, kanska bóndin fór at bjóða honum at verða, eisini tá ið hann datt burtur úr arbeiði, tí einaferð kom tann dagur.

Durita var sum ein mamma fyri Ellu lítlu, og nú, tá ið harðasta stríðið var av, og hon var farin undir at læra børnini at lesa og skriva, bar av. Ella yndaði hana, var altíð hjá henni og lúrdi eftir, hvussu hon best kundi tæna henni.

Servin var rættiliga lopin úr. Mundi vera tann góði maturin, hann nú fekk, var vaksin upp í rógv, vorðin knóligur og væl dæmdur. Altíð er hann fúsur til verka, hugaður og skilagóður. Helt seg meira og meira til Jesar. Var eitt sindur skýggin í fyrstani, men læt seg meira og meira upp, sum teir

**hagfastur** – liggur fastur á sama haga (um seyð); rýmir ikki

kunnaðust; nú vóru teir vinmenn. Tveir sunnudagar seinrapart høvdu teir verið á hestbaki í grannabygdunum og sætt seg um. Hetta vóru stórir dagar fyri Servan, tí hann hámetti Jesar, og nú slapp hann, sum tann meinkunnugi, at vísa honum, hvussu vorðið var. Teir høvdu gjørt av sínámillum, at onkun dagin, gott veður var og streymlíkindini til vildar, skuldu teir til útróðrar við fýramannafarinum og biðja Kláan koma við sær, ein gamalur gerðismaður sum búði í námindunum og var alkønur í øllum fiskileiðum har um vegir.

Durita og Jesar hittust dagliga og tosaðu saman, hugnaðu sær hvørt við øðrum, høvdu altíð høvi til at vísa vinskap og gleða hvørt annað. Nú hevði Durita spurt bóndan, um hon kundi fáa loyvi til at taka lítla Eirik til sín, hann var nú trý ára gamal, og tey skuldu ongan ampa hava av honum.

»Jú, vælsignað,« svarar bóndin, »tak tú dreingin til tín, tann dag tú vil, og skipa teg við honum í húsinum, rætt sum tú sjálv vil.«

Durita hevði skrivað til Birtu um hetta og gramt seg um, at tað bar so illa til at koma til Kervíkar eftir Eiriki, tí eingin konufólkahjálp var á garðinum, og tað var synd fyri húsfólkið at fara frá teimum og lata tey verða hjálparleys eftir. Men Birta hevði svarað aftur, at Durita skuldi ikki leggja í at koma, tí prestur og hon lógu á ferð at fara til Havnar tann vegin, um sundið. So skuldi hon hava Eirik við og koma á Frammistovugarð við honum; tað var sum ein stuttleiki hjá teimum at vitja hana har. Durita gekk nú ótolin og væntaði tey at koma hvønn dagin.

Nú kemur løtan, at teir fara til útróðrar við fýramannafarinum, Per bóndi, Servin, Kláin og Jesar. Durita og Jesar høvdu

tosað um, at tey máttu lata bátin fáa norskar húkar, tí her var øll hjálp neyðug; húsið var so illa fyri fíggjarliga, at bóndin ferð eftir ferð hevði havt á orði, at enn átti hann ikki fyri lønina til teirra, og áðrenn hann hevði sent sonin til jarnsmiðin, hevði hann sagt við Jesar, at hann tordi ikki biðja gera sær ripara, tí hann var ikki vissur í, at hann átti fyri hann, tá ið smiðurin kom við honum. Jesar hevði tá boðið sær til at læna honum fyri hann, tað kundi altíð rættast aftur onkuntíð, tá ið til bar.

Teir koma á fiskileið. Kláin gamli stílar fyri, leggur ein plink og býður sær til at andøva. Servin og Jesar hava verið úti um seg við agni. Teir halda á stokkinum allir. Jesar kennir og dregur, fær ein dúgligan fisk, sker sær beitu og krækling til foragn. Er ikki meir enn komin á botn, nú kennir hann aftur, dregur og kemur við tveimum. Hinir kenna ikki. Tá hyggja allir at vaðnum hjá Jesari: »Hvat, tveir fiskar, hevur tú tveir húkar á?«

»Ja, eg havi altíð tveir húkar.«

»Hvat er hatta fyri onglar, tú hevur?« spyrja hinir og undrast.

»Havi fingið teir frá einum norðmanni,« sigur Jesar og smílkar, »dragið upp, so skulu tit fáa húkar frá mær.«

Teir eru ikki seinir at draga upp og knýta norskar húkar undir. Tá ber til, teir kenna eisini. Fáa væl av góðum smáfiski. Kláin tykist vera ógvuliga kunnugur á sjónum; tá ið hann rør aftur, leggur hann eitt vet øðrvísi, og teir fiska, fáa væl av góðum smáfiski. Tá ið teir fara aftur at landi, er væl í bátinum. Áðrenn teir koma at, leggur Jesar undir bátsskipanina ikki at lata koma út, at teir hava aðrar húkar: »Tað kann bíða eitt sindur enn við tí,« sigur hann.

Allir taka undir við hesum, ikki óvant tað, at bátsskipan

dylur onkran fyrimunin, teir hava fingið; nei, tað var einki at óttast fyri, hetta kom ikki út.

Tá ið teir eru komnir upp á land, hevur Jesar á orði við bóndan: »Skuldu vit ikki sent Servan út til grannan við nøkrum fiskum til teirra?«

»Jú, eg havi hugsað um tað,« sigur Per bóndi, »kanska tað er beinast, at eg fari sjálvur. Tað líkist ongum, at vit, sum búgva so nær saman, altíð eru ósamdir, og tá ið eg sjálvur ivaleyst man hava ta størstu skuldina, er tað beinast, at eg rætti hondina fyrst.« – So fer hann. – Bóndin heldur hetta vera ein veiðidag. Spyr seg sjálvan, meðan hann gongur út móti grannahúsunum: »Hví var tað ikki eg, sum spann í at fara til útróðrar? Aftur Jesar, sum er tann vakni, aftur her hevur hann vakt meg úr svøvni.«

Hann verður væl móttikin við fiskinum. Bóndin er inni og takkar fyri. Einki petti at merkja av óvinskapi, einki at ivast í, at tey eru glað fyri, hann er komin.

Tað verður kókað høvd til náttturða um kvøldið. Durita eltir knetti til døgurða dagin eftir, og nú hava tey livur at gera aftur við morgunmatinum, tann vælsignaða livur, sum er heilivágur fyri so mangt. Tað er sovorðin frøi yvir at hava fingið feskt aftur av sjónum. Tað, sum ikki fór til matna, varð greipað og hongt upp, rúgvaði væl á turkatrøunum. Dagin eftir fóru teir aftur til útróðrar.

Henda dagin komu John Lieland prestur og Birta við lítla Eiriki. Durita og Ella høvdu leingi stundað. Alt var í standi at taka ímóti barninum. Jesar hevði enntá gjørt honum ein holabát og bygt ein siglingarhyl í ánni við húsini. – Best sum Durita liggur undir lækjuni og skúrar eina **kirnu**, hon hevði kirnað um morgunin, nú er henni hyggjandi upp; tá koma tey inn í túnið. Á, tað er ikki eiti á frøi; hon leyp til og tók

**kirna** – ílat at gera smør í (si M)

hjartaliga ímóti teimum, kroysti lítla alva sín, so hann rópti og spraklaði at sleppa leysur aftur. »Og tú sum er vorðin so stórur, at mamman kennir teg næstan ikki aftur,« pjátrar hon uppi yvir Eiriki og fer inn við gestunum, tosar og spyr, letur uppi yvir dreinginum, alt í senn. Ella kemur smæðin og sigur góðan dag, setur seg á húk framman fyri lítla Eiriki og gevur honum eitt **fjaðurlás**, vísir honum, hvussu hann skal blása í tað. Hann tekur við, hyggur forvitin at henni eina løtu við teimum døkku eygunum; so eru tey vinfólk, leiðast út fyri dyr.

**fjaðurlás** – leika gjørt av fjaðrum (sí M)

Durita fer at stákast fyri gestunum, reiðir borð inni í glasstovuni, býður til borðs, og tey setast at tosa. Tað er so nógv at spyrja um heiman úr Kervík. Nei, har eru ongar broytingar, er ikki so langt síðani Durita fór haðani, alt var við sama lag, einki føtt og einki deytt, sum tey plaga at siga. Hevði verið sovorðin goragangur á Lað, sum ikki einaferð. Hanusar-Óli hevði gingið fullur eina heila viku. Imba hevði krógvað seg fyri honum úti í bygdini; hann var so lagstur á Siggu, dóttrina; hon mátti rýma undan honum á nátt. Nú er hon á Brekkugarði og vil ikki aftur til pápa sín.

»Var Niels so við í rokinum?« spyr Durita.

»Nei, nei,« siga tey, »hann er vorðin ein heilt annar maður, kemur ikki á gátt, tá ið bóndin er við hús. Nei, Niels var ongum uppií.«

»Tað var fyri neyðini, Anna er nakað glað,« sigur Durita.

»Sámal Jóhan var tann, sum var verst farin av hesum ófriðinum,« siga tey, »hann hevði hoyrt tosið um ágangin, ið var, og skilti tað uppá sín vís. Tað mátti vera kempan Ámin, ið komin var; hann mátti fara oman, krevur herklæðini frá Óluvu systrini og fer á Lað at fella kempuna. Men tá gekk illa, Hanusar-Óli hevði farið so harðliga við honum, at óvit-

arnir funnu hann grulvandi í túninum, orkaði ikki niðan aftur; teir studdu hann at húsum, og síðani hevur hann ligið í koyggjuni, neyðardýrið. Hann hevur dreingirnar at bera sær fliður og tang, so hann kann eta seg frískan aftur.«

»Skamm fái hann innan bonskur ikki er, ein sonn spilla fyri bygdina,« sigur Durita.

»Ja,« siga tey bæði, »nú er umsíðir líkt til, at bygdin fer at troytkast av honum; tað man ikki fara at verða leingi afturat, áðrenn eitthvørt álvarsligt fer at henda við honum.«

Durita hyggur spurin upp á prest; men hann sigur ikki meir, og hon vil ikki spyrja.

Gestirnir njóta allan blíðskap. Durita sigur teimum, hvussu her liggur fyri: »Garðurin hevur ligið í órøkt, er komin fyri mannarópið, bæði abbin og pápin hava verið **knæbøndur**. So situr matmóðirin her, heilt hjálparleys, so tað er ein vanlukku standur. Men nú hava bæði bóndin og sonurin tikið sær um reiggj, so tað er at vænta, at teir um stutta tíð fáa alt upp á fót aftur. Bæði Per bóndi og børnini bæði eru tey eiggiligastu menniskju, sum hugsast kann.« Soleiðis sigur Durita.

**knæbóndi** – fátækur bóndi

Gestirnir fara avstað aftur, takka fyri seg, og aftur er gerandisdagurin at taka sær av á Frammistovugarði. Men eftir hjá Duritu er Eirikur lítli, sum breiðir ljós um seg í tí skýmu roykstovuni.

Ella er farin í hagan við mati til Jóannes og Blásus, sum skera torv, meðan hinir eru útrónir.

Durita hevur staðið úti fyri durum og hugt aftan á gestunum, til teir fóru um sýn. Nú fer hon inn aftur í roykstovuna, setur seg eina løtu við barninum á fanginum. Pjátrar fyri lítla Eiriki, sum longu hevur kunnað seg aftur við mammuna, kelar fyri honum, verður ikki mett av at hyggja at hon-

um; heldur at hann er vaksin og hevur fingið meira skil, hóast tað er eingin tíð, síðani hon fór frá honum. Er so glað uppi yvir hesum lítla lívinum, hon eigur.

Teir róðu út dag um dag við fýramannafarinum, komu aftur um kvøldini við tungum báti av góðum smáfiski. Líkindi vóru at heingja upp, liggjandi høgættarveður. Sól um dagin og kølið um næturnar.

Blásus og Jóannes skera torvið. Tað er nú einki stórarbeiði soleiðis, torvvánirnar eru góðar her á garðinum, stutt frá húsum, víst at ganga á bakkarnar. Durita heldur teir báðar seggarnar væl við mati, sendir lítlu Ellu á heiðina til teirra bæði við døgurða og millummála, tá um fimmtíðina; teir arbeiða við góðum treysti og láta óført at, so væl teir eru hildnir.

Tá ið útróðrarmenninir komu aftur um kvøldini, høvdu etið og fingið fiskin til sættis, gjørdu allir tríggir eina rend niðan í torvið, at bera burtur, og tað vóru ikki langar løturnar, fyrr enn alt var komið útum. Terrin var góður, og skjótt skránaði torvið.

Tann greipaði fiskurin øktist hvønn dagin. So hvørt sum tornaði eitt sindur, vóru greipurnar hongdar inn í stórar **varðahjallar**; tað, sum var eitt sindur turrari, var borið út úr hjøllunum og teyggjað í einum stórum gróthúsi. Per bóndi og sonurin vóru á ferð hvørja løtu, teir kundu, og høvdu greipurar á hondum, førkaðu og fluttu, settu spílar í, tá ið tað trongdist. Nú galt um at fáa fiskin so góðan sum gjørligt, **vága** hann og fáa hann avreiddan til handilin, tá ið hann varð nóg turrur. Hetta kundi minka væl um ta gomlu skuldina, sum stóð frá armóðsárunum. So var tað lønin til Duritu og Jesar, tey gingu her og slitu, høvdu hvørki kravt ella fingið eitt oyra í løn enn, tað var bæði skomm og skaði. Riparin

**varðahjallur** – hjallur við grótlaðaðum galvum

**vága** – binda í vágir (1 vág er uml. 18 kg)

mátti gjaldast, tá ið hann kom. Teir báðir feðgarnir vóru fulllir av umsorgan fyri hvørjari greipu, sum kom upp at hanga. Og nógvur fiskur kom; norðursíðan bæði á sethúsum og úthúsum var avtakin, varðahjallarnir báðir fullir, og tann teyggjaði fiskurin fylti væl í tí stóra gróthúsinum. Per sigur við Servan: »Hetta havi eg ikki upplivað áður, at her hongur so nógvur fiskur, aldri mín dag; havi bara hoyrt um, at soleiðis skuldi tað vera á langabbans døgum, tá ið garðurin blómaði og var í metum millum manna. Nú mugu vit leggja doyin á báðir. Tað gongur framá einaferð, latum okkum nú **liggja á takinum**!« Og teir eru báðir fullir av stórum vónum.

**liggja á takinum** – ikki gevast

**Arbeiðsspurningar**

Hvørjar persónar hitta vit fyrstu ferð, og hvør ella hvørjir verða lýstir fyrstu ferð í hesum kapitli?
Hvussu sær út at koma í túnið í Frammistovu? Hvørjum boðar tað frá?
Hvussu er Jóannes endaður sum húskallur í Frammistovu?
Arbeiðið hjá Duritu er at vaska og gera mat (si eisini kap. 4 og 18), met um, hvussu hennara vasking og matgerð kann tulkast sum myndburður.

**26. kapittul**

# Grammur gongur á átið

Tað er seinrapartur sunnudag. Á Frammistovugarði er alt friður og hvíld. Blásus og Jóannes liggja í koyggjunum og sova. Durita situr við eldin og lesur. Ella og Eirikur lítli spæla úti fyri durum. Per bóndi og Jesar sita og tosa saman inni í glasstovuni. Matmóðirin liggur í seingini; nú kemur hon ikki fram um stokkin longur.

Áðrenn nakar veit av, kemur Sølvíkarprestur leypandi inn á gólv, sigur einki, fer skundisliga eftir roykstovugólvinum, letur upp inn í glasstovuna, og uttan at siga góðan dag ella nakað trokar hann heilt inn á botn og setur seg kvikliga á ein stól. Tá fyrstani tekur hann hattin av og sigur góðan dag: »Kom ein ríðingartúr hendan vegin, veðrið er so fagurligt.«

Servin loypur upp og skundar sær eftir hestinum; tí hann veit, at prestur leggur bert teymarnar upp á bakið á rossinum og sleppir tí; so fer tað niðan í bøin at vasa, kanska upp í akrarnar. Hann tekur eitt tjóður og setur hestin fastan har við húsini, gevur honum stutt boð. Hann fer inn aftur í glasstovuna og setur seg.

Prestur tosar við Per bónda: »Eg hoyri, tygum hava fingið so nógv gjørt á garðinum í ár – stórar veltur, vælað um húsini, bygt sornhús og fylt stórar goymslur við turrfiski – tí landfútin hevur sett dúgligt tænastufólk út til tygara. Men har man fløkja vera komin í; tí tað var eg, sum gjørdi ferð til Havnar at biðja landfútan fáa *mær* arbeiðsfólk. Hann spurdi tá, um tað var nakar annar garður har í námindunum, sum eisini trongdi tænastufólk. Ja, segði eg, Per bóndi í Frammistovugarði. Eg segði tygum tað, tá ið eg hitti tygum aftur, ha?«

»Ja,« sigur Per bóndi.

»Og landfútin tók sær av tí,« sigur Sølvíkarprestur, »í tveimum sýslum saman við sýslumonnunum – tí at eg hevði biðið hann. Eg veit tað, tí hann var inni hjá mær, bæði tá ið hann fór, og tá ið hann kom aftur. Eg gav honum at eta. Fekk einki afturfyri. Og hvat hendir oman á alt? Tygum, Per bóndi, fáa trý dúglig fólk, og eg trý tandur, sum bara vilja eta og sova, gera ikki peningsverk til nyttu. Eg hevði verið betur farin, um eg hevði *ikki* fingið tey. Sigið tygum nú mær, Per bóndi, hvat gera vit við hetta? Eg meini: Nú havi eg havt útleggið av ferðini til Havnar, av at geva landfútanum mat, tá ið hann kom gjøgnum Sølvík. Ja, og so eri eg komin higar í dag – eisini eitt útlegg; og her líkst ikki til at **skúrsast** nakað. Hartil løni og føði eg tríggjar ónyttur hvønn einasta dag; soleiðis er tað vorðið. Eg fái einans útleggini, og tygum fáa alla inntøkuna av tænastufólkunum, sum eg havi fingið til vega. Eg meini, hvat gera vit við hetta, Per bóndi, he? Okkurt má gerast!«

**skúrsast einki** – rokist ikki fyri nøkrum; einki at vænta

Per bóndi smílkar: »Vit gera einki petti. Eg havi onga fløkju elvt. Havi ikki biðið tygum talað mína sak fyri landfútanum. Tað er mær hart ímóti, at tygum mína vegna beita landfúta og sýslumann á fólk.«

Prestur loypur upp av stólinum. Nevarnar yvir høvdið: »Nei, hygg, hatta er takkarlønin, eg fái fyri at gera væl. Tygum høvdu ikki biðið meg, he? tað er tygum hart ímóti, at tygum hava fingið hesi fólkini. Ja, soleiðis er menniskjan. Eingin skal gera sk.... gott, hann lønar tað aftur við ... he? Vit kenna orðatakið! Men eg havi liðið tap av hesum, bara undirgangur fyri meg. Tygum fingu nyttuna. Eg haldi, vit býta tap og vinning, so eru vit líka farnir báðir. Latið meg í minsta lagi fáa helvtina av fiskinum, tygum hava fingið, og so tá ið heystfisk-

urin kemur, helvtina av honum við, he? Tað hevði minkað eitt sindur um tapið hjá mær.« Prestur hyggur **nærsøkin** at bóndanum, setur seg aftur á stólin, tekur knappliga niður í lumman og upp í munnin – ein skrá mestur: »Nú, tygum siga einki?« Hyggur upp á Per bónda. Tigur eina løtu, tanngarðarnir ganga. Hyggur upp á Jesar, sum situr har: »Tygum eru bóndi eisini, he? Geva tygum mær ikki rætt? Eg sigi: Geva tygum mær ikki rætt? Jú, eg síggi tað. Per bóndi, hann gevur mær rætt í tí, at vit mugu býta vinning og tap. Ja, ella bjóða mær aðrar kostir, bóndin – helvtina av korninum til heystar, helvtina av eplum og rótum. Ella býtið um tænastufólk við meg; tá ið hálvárið er farið, fær bóndin tænastufólk mítt og eg tygara, he?« Hann tekur síðulumman á jakkanum sundur og spýtir kvikliga í hann. Uppaftur á gólvið at rannvæla. Sær matmóðrina í seingini: »Á, Gud síggi í náði til okkara, eitt menniskja á deyðastrá. Ja, deyðin er rættvísur, óttist ikki hann; men menniskjuni, áh!« Starir upp á Per bónda: »Nei, nei, men setið tygum eitt uppskot, latið meg hoyra, eg eri ikki ólagamaður, he?« Hyggur kvikliga uttan um seg, tekur í glasstovuhurðina og hyggur út til grúgvuna, letur aftur og mutlar fram fyri seg: »Nei, har skúrsast einki, ætla ikki at leska meg, eri komin henda langa veg!«

Rætt tá kemur Durita inn í glasstovuna. Prestur gløir at henni:

»Tygum havi eg sætt áður, hvar? he.«

»Tað mátti so verið, at tygum hava sætt meg áður; tað var eg, sum bar tygum oman av fjøllum hina kavanáttina, saman við manninum, ið har situr; vit eiga lívið í tygum.«

»Lívið í mær, ja, ja, tí fæst ikki stórt burturúr! Ája, gott er, sum tað lystir, he?«

»Men illa løntu tygum okkum, prestur,« sigur Durita og

**nærsøkin** – grammur at leggja inn undir seg

naskast – nærkast, nálgast

lær, »ótu ferðarmatin frá okkum og lótu okkum fara matleys frá tykkum, so langa ferð, hóast vit bóðu um ein bita.«

»Ja, har er tað aftur: Bara hava,« sigur prestur, »bara fáa, øll menniskju **naskast** uppi á mær fyri at fáa, eg skal einki hava, tey skulu hava alt. Tygum riðu á ryssuni hjá mær langa leið tað kvøldið. Ikki eitt oyra afturfyri, nei, ikki so mikið sum takk. Og so biðja ferðarmat afturat, he? Nei, hvørki tit ella nakar annar eiga nakað hjá mær; eg gevi hvørjum sítt og meira enn tað!« Spýtir kvikliga í jakkalumman og melur runt á gólvinum, sigur einki.

Servin loypur aftur á dyr, fær sær hendur á rossaskreljuna, gongur har í túninum, til prestur einaferð kemur.

»Nei, nú fari eg,« sigur prestur, »so farvæl, Per bóndi! Hugsið nú um hetta, eg havi sagt, um uppskotið, eg havi givið tygum. Latið meg hoyra nærri í morgin, í morgin tann dag, ja, tí annars stevni eg, og tá verður kravið størri, ha?« Hann spýtir aftur í lumman, smekkar hattin á høvdið og fer. Per bóndi fylgir honum høviskliga út til hestin, tekur hann úr tjóðrinum og heldur honum. Alt húsfólkið kemur út á túnið.

Servin stendur við frið aftan fyri hestin.

Prestur sigur ikki farvæl ella nakað, stígur á bak, og bóndin gevur honum teymarnar. Í tí sama setur Servin skreljuna í gongd; tað verða ræðulig brak, sum ekkóa úr húsaveggjunum, og hesturin rýkur avstað sum himmalsins fuglur. Prestur leggur seg framyvir at halda sær við báðum ørmum um hálsin á hestinum, so hann skal ikki verða oystur av. Servin skreljar alt, hann orkar, og hesturin stórloypur, sum eldur var í hølunum á honum, norður eftir bygdargøtuni. Soleiðis fór Sølvíkarprestur av aftur bygdini. Valla er nakar prestur nakrantíð í tíðini so bráðfarin sum hesa ferðina.

Tá ið tey komu innafur í roykstovuna, var Blásus vaknaður og lá fram á stokk. Hann var nú ikki nógv fyri at siga nakað, tann maðurin; men nú helt hann fyri: »Væl var tað, at eg svav, tá ið Sølvíkarprestur var her; tí annars hevði eg valla kunnað barað mær fyri at mint hann aftur á eitt og annað. Eg havi jú tænt har í prestagarðinum eitt ár. Presturin, eg festi meg til, var eitt sovorðið vælsignað menniskja, tað skal hann hava. Men so fór hann, og hesin kom aftur; hann spilti spælið, fekk øll ímóti sær. Einki arbeiði gekk á garðinum, tí hann skuldi altíð vera uppií og dugdi ikki, altíð illur í sær og meinskur, so tað var einki fantilsi á. Nú eina ferðina høvdu vit verið úti í bygdini til onkra veitsluna, bátsgildi ella okkurt sovorðið. Eg veit líka; dúgliga mundi vera drukkið, tað hugsi eg, tí vit vóru ljóðkátir, trivu í at kvøða, sum oftani er, tá ið vit komu aftur í roykstovuna um náttina, læðu og skemtaðu, sum nú verður gjørt, tá ið soleiðis ber til. Best sum hýrurin er upp á tað hægsta, nú brestir glasstovuhurðin upp, og tann nýkomni presturin kemur sum eitt óløgi, hálvnakin inn á gólv, ikki óður men galin, deildi sum ein **megga** og legði á okkum at sláa; men tegi barastani! nevarnir vóru sum **njarðarvøttir**, so vit hildu hetta vera ógvuliga stuttligt, flokkaðust uttan um hann, løgdu kjálkan til og bóðu hann nú sláa so dúgliga. Har stóð so ein ungdómur framman fyri grúgvuna, **slúttiligt** fyri at verja, so eingin av okkum skuldi sløðra inn yvir eldin, tí allir vóru ikki so stinnir á beinunum. Fleiri vóru uppií, sum hoyrdu ikki húsinum til. Hann var eitt sovorðið góðdýr, Havnar-Óli, vit róptu, sterkur og dúgligur til arbeiðis, tá ið onkur, sum lagaligur var, hevði hann hjá sær, men hann var ikki rættiliga fullførur til vit soleiðis. Ikki leskaði hann brennivín, hevði einki petti gjørt til sakar – uttan kanska hevði honum boðið í látur, tá ið prestur gekk har og

**megga** – illført konufólk

**njarðarvøttur** – sjóvøkstur, svampur, líkist ofta hond

**slúttiligt** – ivaleyst

peiggjaði, tað veit eg líka. Men áðrenn nakar vardi, nú tekur prestur og hirðir Havnar-Óla inn yvir eldin, so hann fær eitt dekans fall, brendi lógvarnar, tí hann tók fyri sær í eimin og bløddi sum ein tarvur á nøsini. Tá var prestur skjótur inn aftur til sín sjálvs og stongdi eftir sær. Vit fóru so út við dreinginum, fingu hann at gána upp í vindin, so nasablóðið tætnaði. Allir fara nú til songar.

Tá ið vit vaknaðu um morgunin, er Havnar-Óli burtur, koyggjan tóm. Jú, arbeiðskonurnar vistu at siga frá: Um morgunin hevði prestur verið har við tveimum monnum, tikið dreingin av bóli og avstað við honum. Tær lúrdu at vita, hvussu leikur fór. Jú, teir koyrdu hann inn í eitt gróthús, sum stendur har niðan fyri húsini, og stongdu hann inni. So teir aftur til hús.

Okkum tókti synd í Havnar-Óla, tí hann hevði einki petti gjørt til sakar, stóð bara har við grúgvuna fyri at gera væl. Men hann kom nú ikki at sita leingi. Vit húskallarnir á prestagarðinum fóru allir av koyggjuni náttina eftir, drógu bát, fóru niðan til gróthúsið, skræddu hurð og duragrind frá og tóku tað við okkum í bátin, førdu so Havnar-Óla um sundið, góvu honum pjøkan hjá sær við. Á miðjum sundinum blakaðu vit hurð og duragrind út; har fór hetta so rekandi til havs við sínum væl læsta eikilási. Vit hoyrdu ongantíð eitt orð aftur um hetta; prestur tordi ivaleyst ikki at gera nakað burtur úr hesum, tí tað var ein heilt sakarleysur maður, hann var lagstur á, helst bara tí, hann var tann einasti, sum einki máddi sær ímóti.«

Tað var tøgn í roykstovuni, tá ið Blásus var liðugur at siga frá. Tá sigur onkur: »Kann nøkur lóg vera so ómenniskjanslig at geva húsbónda rætt til eftir egna tykki at steingja fólk inni soleiðis?«

Tá leggur Jóannes seg álvarsliga fram á stokk og sigur: »Ja, lógin[50] er, eg var trøllvaksin og meir enn so, tá ið hon kom. Fátækrafólk í Føroyum var hamskift. Hon gav húsbónda rætt til at tykta ella steingja inni sítt tænastufólk. Sýslumaður ella kalsmaður skuldi einhvørsvegna vera uppií, tá ið hetta varð gjørt; men tað mundi eingin vernd vera fyri nakran, tað hugsi eg ikki. Tosið gekk kortini, at lógin var ikki soleiðis fyri búfast fólk, meira fyri strokavætti, sum hópurin var av tá í tíðini; tey livdu av at bidda, vildu ikki geva seg til støðugt arbeiði. Og tað skal sigast, at ringt var við hesum strokavættunum, áðrenn lógin kom. Eg minnist á einum garði, eg var; tað vóru nú sovorðin frágera húsbóndafólk og høvdu ikki hjartalag til at vísa neyðardýrum tómhentum burtur. Men nú ein dagin, hetta var tá fyrst í áseyðaroyting, høvdu tríggir biddarar verið; teir høvdu allir fingið at eta og ull avstað aftur við sær. Soleiðis var næstan hvønn dag, at eitt ella fleiri komu og fingu. Men so henda dagin, tá ið teir tríggir høvdu verið, út ímóti nátturðatíð, nú komu sjey í einum flokki og trokaðu inn á botn í roykstovuni, settu seg á ein bonk lið um lið, tvey konufólk og fimm menn. Tey biðja um mat, ein ullarlagd og um at sleppa at vera har um náttina.

Tá var bóndanum ovboðið, hann segði nei: »Her er sovorðin rend av tykkara slag, at hetta má halda uppat, vit komast ikki uppfyri; tit fáa einki, ikki inn í eygað, og vit vilja ikki hava tykkum her í nátt.«

Tey stumpa hvørt undir annað og smílka, hvør skal siga: Lat hann royna at fáa okkum út!

Bóndin tigur og fer á dyr, gongur illa heitin og melur í túninum. Vit eru tveir ungir, sum fara út til hansara, høvdu hug til at fáa stuttleika burturúr; siga við hann, at høvdu vit

**50**
Lógin, talan er um, er sonevnda "trælalógin" (sí Fylgiskjal 1).

fingið húsfólkið út úr roykstovuni, so skuldu vit fingið hesar óbodnu gestirnar á dyr.

»Fingið tey út,« sigur bóndin, »tað høvdu vit kanska magnað; men tað er so nógv fyri at leggja hond á tey.«

»Nei, eingin skal nema tey,« siga vit, »farið tygum bara inn og rópið húsfólkið inn í glasstovuna, so gera vit báðir rest.«

Hann hyggur upp á okkum og fer at læa – var so lítið eldri enn vit sjálvir, so dreingjalótirnar vóru ikki rættiliga farnar úr kroppinum. – »Ja, ja, eg skal fara, men gerið nú ikki feigdina um tykkum!« Hann fer inn aftur. Tá ið vit hoyra, at hann kallar húsfólkið inn í glasstovuna, ruku vit báðir á garðaliðið, beint hinumegin túnið, og lótu tann sjey ára gamla tarvin omanum, eitt góððýr, men yvirvaksin og grimur. Her var so vorðið á garðinum, at ein gongd var tvørtur um húsið; øðrumegin inn í gongdina er hurð inn í fjósið, og beint hinumegin hurð inn í roykstovuna. Vit lata nú úthurðina og roykstovuhurðina upp, fáa tarvin inn í gangin. Hann setur hetta øgiliga høvdið inn um roykstovudyrnar, støðgar á og snoddar fyri sær, er ikki vanur at fara tann vegin, men ger ongan háva. Vit hoyra, at tað verður óró í biddaraflokkinum. Konufólkini jesa. Men nú slepst ikki út, tarvurin fyllir dyrnar. Vit hava góða tíð, fara spakuliga um, pritla eitt sindur undir tarvin aftanfyri. Hann setur fyrst annað beinið innum og so hitt. Roykstovugólvið liggur væl hægri enn gólvið í gongdini, tí verður tarvurin so ræðuliga stórur, nú hann stígur innum, hornini heilt uppi undir bitunum. Biddarafólkini eru hamskift; vit síggja, at tey eru øll farin upp á beinkin at standa, hvat tað nú skuldi kunna hjálpa teimum. Men tarvinum dámar einki allar hesar fremmandu skortarnar, sum hava sovorðin undarlig hábrøgd á sær, hann

fer at grava í gólvið og ýla, bendir ímóti teimum. Nei, tá rakk mótið ikki meir hjá teimum, allur flokkurin sker í róp, og tey grípa sínar pjøkar og standa á lopi at sleppa út, skotra seg upp í ein krók við dyrnar. So skjótt tarvurin fekk dyntilin innum, og tað var rúm í durunum, ruku øll á dyr, hvørt legði annað eftir. – Tá læði bóndin, tað skal eg siga tykkum; so lættliga helt hann, tey sluppu ikki frá teimum. Ja, hesa ferðina gekk væl at fáa strokaflokkin út; men við hvørt mátti **handbrá** verða. Tað kundu koma flokkar, menninir fullir og ólátaðir, lovaðu ilt, fingu teir ikki sømdir. Verst var, tá ið menn vóru frá húsum, og sovorðið fólk kom; konufólkini tordu ikki at seta seg upp ímóti teimum, máttu geva meir enn húsið máddi fyri at fáa frið.«

**handbrá** – samanbrestur, bardagi

»Batnaði so við hesum, tá ið lógin kom?« spyrja tey í roykstovuni.

»Ja, tað skal sigast,« svarar Jóannes, »nú varð tað lógbrot at bidda, uttan onkur neyðardýr, sum vóru brekað og so, tey fingu biddarabræv. Øll hini máttu halda uppat; tað var heldur ikki loyvt skjútsbátum og øðrum, sum búðu við farsundini, at føra sovorðið fólk; jú, tað lætti heilt væl. Men hóast hetta strokafólkið nú settist heima, var tað kortini ikki hetta slagið, sum sýslumenn og landfúti settu út á garðarnar, tí eingin vildi hava tey; nei, teir brutu seg inn á ognarleys heim um bygdirnar, tóku ungdómin frá teimum og settu út á garðarnar, tað vóru hesi ungu og óroyndu, sum nú komu undir húsbóndans tukt og revsing. Tað var ein sorgarstandur. Meðan foreldrini sótu hjálparleys eftir heima, komu tey ungu fremmand og góðtrúgvin í vánaligar hendur og fóru fyri einki. Ja, Gud náði okkum! Eg havi sætt nógv sovorðið mínar dagar. Ei undur í, at alt hampafólk í oyggjunum kókar av skomm og harmi yvir hesa lóg. Eg havi vónað at upp-

liva tann dag, at hetta okið skuldi verða tikið av fólkinum, men einki røkist fyri tí.« Hann leggur seg inn aftur á koyggjuna og tigur.

**Arbeiðsspurningar**

Hvat vil Sølvíkarprestur á Frammistovugarði?

Kanna í fylgiskjølunum, hvørja lóg Jóannes og Blásus tala um.

27. kapittul

# Vilji og vit vignast

vignast – eydnast

Áseyðaroytingin kemur fyri. Per bóndi fer yvir til grannan og talar um fjallgongu. Tað hevði verið betri, bæði á ein og annan hátt, at garðarnir vóru felags um hetta arbeiði; so nýttu vit einki bønarfólk. Teir semjast nú um, at samarbeiði skal verða garðanna millum, taka lut um, hvør garðurin ið fyrstur skal fara á fjøllini. Luturin fellur á Frammistovugarð, hann skal vera tann fyrri.

Nú var vinskapur millum húsini, tað var ikki sjáldan, at hvør húsbóndin hugdi inn til annan, ikki bert í ørindum, men eisini við hvørt ein sunnudag seinrapart og so. Sótu og tosaðu um felags viðurskifti, um hvat ið bøtast kundi til felags gagn. Grannin var skilagóður og dúgligur bóndi, helt Per, eisini viðeiriligur. Per tók skuldina á seg, at tað eitt skifti var slitnað garðanna millum. Tað var honum ein sonn hvíld, at tað nú var javnað aftur.

Fjalldagurin kemur. Teir manna bæði mann og kvinnu av báðum gørðunum, so hava teir fjallskipanina. Durita skal vera einsamøll eftir og matgera í Frammistovu til bæði húsini.

Hetta er ein vakur morgun. Øll kenna høgtíð í at sleppa burtur í hagan. Tey setast um morgunmatarborðið, áðrenn tey fara frá húsum. Hetta er ein dagur, sum skarar framúr tí vanliga, grádæmda gerandisdegnum, tað er frøi yvir honum, bæði hjá eldri og yngri.

Tey fara avstað. Ikki er long leiðin, og gott er um. Fuglurin letur, tað er lýkka og sól; hagin yður av tí, sum grør, tí sum skríður og flýgur. Sjónarringurin økist, so hvørt tey koma

hægri á hagan, hav og land breiðir seg fyri eygunum, alt kennist so reint og órørt, so trygt og óbroytiligt. Og oman yvir øllum tað blánandi hválvið við dúnkendum sáttliga farandi skýsnøklum. Hvørt fjallfólkið kemur so líðandi til sína **ódn** og skal bíða. Tey, sum longst skulu, koma á staðin og fara at reka. Sum oman kemur, koma fleiri og fleiri við. Soleiðis hópast gongan innan fyri manngarðin og er á ferð móti rættini. Alt er á ferð. Møður og lomb missa hvørt annað burtur og jarma seg saman, løtan er full av góðsligum ljóði.

**ódn** – pláss at verja undir rakstri

Fyri fjallfólkið kennist hetta ikki sum vanligt gerandisverk; men sum hugvekjandi spæl; tað fer mest sum boð millum menniskja og dýr, tey eru øll í sama leiki.

Gongan kemur í rætt. Fjallfólkið stendur í **hendingini** og verjir; í fyrstani er seyðurin ovrásin og trokar á at sleppa út; men so líðandi sissast hann, og menn fara undir at gera arbeiðið – marka lombini, royta. Ullin, sum leys er, verður tikin, tann, sum føst er, bíðar til seinnu gongu.

**hending** – trongi, har lætt er at taka seyð

Durita kemur á rættina við onkrum drekkandi til fjallfólkið. Tá ið arbeiðið er frá hondini, og seyðurin latin út, kemur fjallfólkið oman á Frammistovugarð, og øll setast til døgurðaborðið. Her er sum í brúdleypi; tað besta, sum húsið kann bjóða, er á borðinum. Men í dag er eingin løtan at spilla, beint sum borðhaldið er liðugt, verður farið eftir næstu gongu.

Tá ið henda gongan fer úr rætt, er Frammistovuhagin gingin, og viðrar í morgin, verða Útistovugongurnar báðar eisini gjørdar lidnar; tá verður Durita at sleppa við á fjøllini, og hin matmóðirin verður eftir at matgera til báðar garðarnar. Samkenslan trívst, ger tað lættari at liva her í útbygdini. – Tað er ikki á hvørjum sinni at fáa so góðar fjalldagar sum

hesa ferð. Mangan er at ganga og bíða eftir fjalllýsi. Og tá ið menn so eru farnir á fjøllini í einum glotti, tyngir samanum aftur, og teir mugu aftur til hús. Og varir hetta lagið leingi, so fer ullin í hagan, og tá fær eigarin minsta partin av henni.

Úti á kvøldinum seinra fjalldagin, tá ið tey koma aftur frá náttturðaborðinum í Útistovu, sigur Per bóndi aftur við Jesar um lønina, tey hava ikki fingið: »Men tú veit, hvussu vorðið er, at garðurin fær onga pengainntøku hesa ársins tíð.«

»Legg einki í tað,« sigur Jesar, »vit hava ikki brúk fyri nøkrum pengum soleiðis til dagligt, hava mat og innivist her, okkum dámar væl, so vit hava ikki meira fyri neyðini. Eitt annað er, at vit áttu at fingið fiskin til Havnar nú eftir hondini, tær fyrstu greipurnar fara at vera nóg turrar til avreiðingar, haldi eg.«

»Ja, eg havi hugsað um tað,« sigur Per bóndi, »men tað er hetta, at nú eiga vit allan fiskin, og hin garðurin ongan, tað er so løgið at boða teimum til Havnar við tí stóra bátinum, tá ið soleiðis er, at bert vit eiga ørindini.«

»Á, vit reiða og bera fiskin til Havnar, tað er ikki verri enn so.«

»Kann eg bjóða tykkum tað?« spyr Per bóndi, »vilja tit geva tykkum til, vegurin er langur?«

»Tað hevði verið sum ein stuttleiki, ein toliligan dag,« sigur Jesar, »Jóannes og eg hava tosað um tað, vit vilja báðir bjóða okkum til.«

»Tit hava einki nevnt við Blásus um tað?«

»Nei, Jóannes helt, tað var ikki vert.«

»Eg hugsi tað við,« sigur bóndin, »kemur hann til Havnar, verður hann beinan vegin fullur; tað er synd at gera við hann, og vit koma okkum í ólag av honum; best at lata hann vera eftir – og kanska hann er glaðari fyri tað sjálvur eisini.«

Jesar sigur: »Tað er ov tíðliga at tala um heystútróður enn, men eitt er, sum eg gangi og hugsi um, at eg hevði havt hug til at gjørt seksmannafarið út við nýggjum vaðum, sum eru nógv betri enn tey gomlu, vit eru vanir við. Tá ið vit koma til Havnar, skulu vit keypa okkum blýggj og nakrar stubbar av stálteini, sum vit skulu hava til tað. Men hetta verður millum okkum báðar.«

Per bóndi gløir við: »Tú er ein sjáldsamur maður, tú veit alt og kann alt! Og eg? Ja, eg havi gingið her sum ein ónytta, drukkið og søplað tíðina burtur – til tú kom og vísti mær, hvat ein kundi avrika. Durita ikki minni: Dugir alt, kann alt, einki er óført. Nú lærir hon børnini at lesa og skriva. Hvat skal eg gera við tykkum, hvussu skal eg nakrantíð fáa lønað tykkum tað aftur?« Bóndin tigur og fer frá honum.

**misskifta** – venda torvreisu við (so at yvirtorvan verður undirtorva) (M).

**klyv** – rossabyrði, t.e. tveir leypar

Torvið er bæði reist og **misskift**, stendur turt á heiðini. Ein dagin fara teir allir fimm við klyvjarossunum báðum at laða saman. Nú er skorið tríggjar **klyvjur** upp á tunnulendið av akri út yvir ársbrennið til húsið, tað skal sornhúsið hava til kornturking, ullarvasking og annað, sum verða kann.

Aftur kemur Ella berandi døgurða og millummála á heiðina. Menninir eru fegnir við at verða soleiðis tiknir um hond, og arbeiðið líður væl eftir teimum. Tað treingir eisini til, tí nú draga velturnar á seg, og tær mugu lúkast! Fær dáin fyrst høvdið fyri seg, verður kornið lítið; men tað er, sum Jóannes er vanur at taka skemtiliga til: »Á Harrans! Fimm mans, einki heldur fyri okkum!« Og tað er so, alt garðsins arbeiði verður gjørt til lítar og til rætta tíð.

Tá ið velturnar eru lúkaðar, halda teir, at tann fyrsti fiskurin er búgvin at avreiða til handilin. Tann nýggjari kann so hanga eftir nakað enn. Ein góðan morgun læna teir bæði rossini á grannagarðinum aftur at teirra egnu báðum, leggja

á tey eina vág av fiski **hvørjumegin klakk**, restina bera menninir sjálvir.

Áðrenn teir fara frá húsum, sigur bóndin við Blásus: »Tú hevði mestur tikið eitt **hyppijarn** og farið upp í eplavelturnar at rættað eitt sindur upp á tær; um tær eru ikki rættiliga komnar til hyppingar, so er tað ein fyrimunur at loysa moldina millum raðini.« Jú, hann skøðir seg beinan vegin at fara og sigur ikki eitt orð um at koma við til Havnar.

Teir fara nú avstað við fiskinum, vóna at góðveðrið skal halda sær, til teir koma suður. Koma sær niðaná og ganga kvikliga suður eftir mannagøtuni. Byrðarnar rúgva nógv, men ongar **legsmansbyrðar**. – Jesar gongur og minnist kavaroksnáttina; tá ið hann kemur fram við varðanum, sum er laddur um til ein garðstubba, støðgar hann á og hyggur at honum. Hóast tað var ein harðlig ódn og ringar umstøður at halda seg her við varðan uttan skáa, er tað tó eitt ljóst minni hjá teimum báðum. Hesaferð er annar kostur: summar og sól, hagin í fagrasta skrúð, okkurt ælnisp niðurá viðhvørt, men ikki so mikið, at tað ger turrfiskinum nakað.

Teir koma í øllum góðum til Havnar, leita upp handilin og avreiða fiskin. Per bóndi fær rós fyri, so góður hann er, so væl viðfarin: »Hevði alt verið so væl handfarið, sum menn koma við, hevði verið væl vorðið,« sigur handilsmaðurin. Hann letur Per vita, hvat hann eigur fyri tað, hann hevur avreitt.

Bóndin sigur eitt sindur ótryggur: »Eg hevði hugsað mær, at tað, eg fái fyri fiskin, skal latast inn fyri at minka um tað, sum stendur av skuld frá fyrr; men kundi eg ikki fingið eitt sindur í hondina, tað er so knípið einki at hava?«

»Jú, vælsignaður, tað er so eyðvitað,« sigur handilsmaðurin, »tað mugu tygum fáa. Og nú ber til; eg hoyri, tygum eru á hvørjum munni, so væl stendur alt á garðinum hjá tygum.

**hvørjumegin klakk** – báðumegin á hestinum (si M undir klyvberi)

**hyppijarn** – amboð at hyppa við

**hyppa** – skúgva mold upp um eplaslokkarnar

**legsmansbyrði** – sera tung byrði

Hvussu nógv skulu tygum hava?« Teir semjast um eitt tal, og Per bóndi fær pengarnar í hondina.

Tað sæst, hvussu upplyftur Servin verður av hesum, handilsmaðurin sigur, og fer smálæandi á dyr. Per rodnar í andliti sum ein blúgvur smádrongur av eyðmjúkari gleði. Hetta vóru tey bestu tíðindi, hann kundi hoyra, at fólk hevði lagt til merkis, at vend var komin í á Frammistovugarði. Nú røktist fyri, at hansara stóri dreymur skuldi ganga út: at garðurin undir hansara hondum skuldi reisa seg aftur til tað, hann var á langabbans døgum. Og hugin leitar til konuna: »Hevði hon nú verið so fræg, at hann hevði kunnað borið henni hesi tíðindi aftur til bygdar; hon sum altíð hevði verið so stolt, so sár um, at garðurin var komin niðurundir, at hon tók sín deyð av tí.« Per bóndi hevði ikki tað at kasta sær fyri, at hann hevði ikki virt og yndað konuna, men hansara sársaki var, at hann hevði ikki magnað at reisa garðin aftur, áðrenn hon legðist fyri. Nú lá hon avstongd frá at fáa boð um tað stóra, gleðiliga, at Frammistovugarður aftur var í metum millum manna.

Teir keypa nú tað, sum húsið skal hava, hartil okkurt til teirra sjálvs, ríviligt av tubbaki til Blásus, tinganest til tey, sum heima sita, so hvørt kann halda á sínum, tá ið teir koma aftur – og ikki at gloyma tilfar til vaðini, sum skuldu gerast til heystróðurin. Men ikki røkti bóndin fyri at keypa sær ein dropa av brennivíni, ivaleyst tí hann leit sær ikki til at umsita tað. Jóannes og Jesar vildu fegin keypt sær hvør sína fløsku; men tá ið bóndin ikki keypti, lótu teir vera, ikki vert at teir stuðlaðu honum til, tá ið tað lá soleiðis fyri.

Teir líka nú tað viðføri, teir hava á afturferðini, á tey fýra rossini, og ikki er tað meir enn so, at teir kunnu allir seta seg á bak og ríða heim.

Rætt sum teir skulu fara, kemur ein bátsskipan frá strond-

ini niðan fyri handilsdyrnar. Orðini falla sum altíð, tá ið ókunnumenn hittast tá á døgum: »Hvaðani eru hesir menninir?«

Riðmenninir siga heimbygd sína: »Og tit?« Teir fáa tað at vita.

»Tit hava verið í handlinum; hvussu vorðið er, er nakað at fáa har hjá teimum?« spyrja bátsmenninir.

»Jú, vit fingu tað, vit bóðu um,« søgdu riðmenninir.

»Ája, tað er so líkt. Hvussu livir fólkið har á tykkara leiðum?«

»Jú, jú, tað er ikki at klaga. Sóttir hava so ongar verið. Og har hjá tykkum?«

»Jú, Gud havi lov, tað man vera av tí toyga.«

Báðir partar eru samdir um, at tey síðstu árini hava verið góð, bæði á sjógv og landi; tað er líkt til, at hetta árið verður eisini gott.

Bátsmenninir fara nú inn í krambúðina, og riðmenninir ríða avstað.

Heimferðin gongur væl. Hann fellur á við regni, so teir fáa karm; men hvat hevur tað at týða ein summardag? Teir eru glaðir við, at hann loysti ikki regnið á suðurvegnum, tí so hevði tað verið ringt fyri tann turra fiskin, teir høvdu við. Rossini ganga, sum ross altíð ganga, skjótari á heimferðini enn á útferðini.

Tá ið teir tíðliga á kvøldinum ríða inn í túnið, koma konufólkini út at taka ímóti teimum. Teir síggja beinan vegin, at eitthvørt er hent; tær eru fáligar, Lona grætur og turkar eyguni. – Matmóðirin er deyð. Tær høvdu ikki hoyrt eitt kis til hennara, ikki so mikið sum eitt suff; men tá ið Durita á døgurðamáli sum vanligt fór at royna at fáa eitt sindur niður í hana, var hon sloknað.

**tvørviðað** – tvørlig

Per bóndi gekk frá rossunum og inn í glasstovuna, var so mikið leingi burtur, at hini sótu við døgurðan í roykstovuni, tá ið hann kom uttar aftur, segði, at hann beinan vegin fór at melda deyðsboðini.

»Skulu tygum ikki hava eitt sindur at eta fyrst?« spyr Durita.

Nei, hann helt ikki, saðlaði sær hestin og reið avstað, ígjøgnum og hálvsvangur. Tað regnaði alsamt.

»Hon setti til av skomm og harmi,« letur innan í honum, meðan hann ríður, »eg var ikki maður at bjarga henni; vaknaði ov seint. Og nú, í dag, tá ið so nógv tykist vunnið, sloknaði hon.« Hann tók seg aftur í hesum, hon var í grundini sloknað áður, fyri hálvum ári síðani, tá ið vitið fór. – Tá ið vitið fer, ja, tá er alt farið – síðani tá hevur hon verið verri enn deyð. Ongan dropa av viti, lamin til hond og fót. »Ja, eg skal takka til, at hon nú slapp burtur.« Hann kennir saknin so sáran, tað stóra einsemi, sum hevur ligið yvir honum alla hesa longu tíð; nú er tað vaksið til tað ítasta av tí, ein maður kann bera. – So **tvørviðað** kann lagnan vera: Rætt sum alt kennist so lýsandi lætt, kemur eitt køvandi bakkast, so ein stirðnar í merg og bein.

Per bóndi kemur fram til prestin, ger síni ørindi og ríður heim aftur. Tá ið hann kemur at húsum, eru øll løgst. Letur seg í turt, tekur eitt sindur av mati, sum Durita hevur sett til hansara, so dettur hann niður á ein stól framman fyri konuni og verður sitandi. Servin, sum vakti yvir mammuni, tá ið pápin kom, gekk stillisliga út úr stovuni. Tá ið fólk kom upp aftur um morgunin, sat Per bóndi alsamt har.

Úti á morgninum eftir ríður Servin út í grannabygdirnar at bera deyðsboðini til slekt og vinir. Tað er bert ein løta, so er frætt í øllum námindunum, at matmóðirin á Frammistovugarði er deyð, og nær hon skal til gravar.

Líkskoðararnir hava verið. Jóannes og Jesar eru farnir undir at smíða kistuna. Konufólkini á Útistovugarði hava verið og boðið sær til at hjálpa við ervistilgerðini. Durita og tær samráðast um, hvussu alt hetta skal vera.

Gravarferðardagin kemur nógv fólk til garðs at fylgja. Tey verða øll boðin til borðs, so hvørt tey koma. Per bóndi gongur spakførur, lítillátin og tekur ímóti gestunum. Tey døkku eyguni hyggja klók og trygg upp á fólk, vilja ikki geva seg undir tað, hann stríðist við innan í sær. Tað skal ikki berast til sjóndar.

Tey, sum hava etið, fara frá borðinum og geva rúm til onnur, ganga uttanfyri í góðveðrinum, hyggja út í bøin, oman at neystunum. Síggja hvussu væl alt er hildið – húsini, tað nýggja sornhúsið, teir stóru akrarnir, epli og røtur. Fólk tosar lágmælt um, at tað er, sum tosað hevur verið, Per bóndi hevur tikið annað skinn um bak, hevur fingið garðin upp á fót; men stríggisligt man fara at verða at sleppa burtur úr armóðini, har sum bæði pápin og abbin hava **livað upp á krit**, latið alt falla í stein.

**liva upp á krit** – ikki gjalda í hondina, liva upp á »kredítt«

Tey syngja ein sálm inni í húsinum. Síðani verður kistan borin út og sett í túnið. Menn binda eina bátsmastur við hvørja lið á henni, tí líðin er brøtt og gøtan so smøl, at menn fáa ikki gingið og borið hvørjumegin við, teir ganga frammanfyri og aftanfyri millum mastrarnar. Sangararnir ganga undan, berararnir fara aftaná við kistuni. Ein sálmur verður sungin afturat. Tá ið hann er liðugur, verður tøgn. Sáttliga fer líkskarin gjøgnum tann summargrøna hagan, har deyðin er bert ein dúrur millum heyst og vár, ein hvíldarløta fyri tað lívsmødda undir moldum, til tað lívsfúsa nýggja lívið grør úr aftur moldini.

Tá ið skarin kemur úr tí brøttu líðini, verður kistan við

hvørt sett, og menn skiftast at bera, tí møðsamt er gjøgnum óbanaðan haga. Tá ið tey nærkast kirkjugarðinum, hoyra tey kirkjuklokkuna ringja. Aftur verður ein sálmur sungin, og skarin kemur á kirkjugarðin. Berararnir seta kistuna á gravarbakkan og loysa mastrarnar av. Okkurt gamalt menniskja, sum hevur ikki orkað at vera við í líkfylginum, kemur framat og leggur hondina á kistuna. Síðani verður kistan latin niður í grøvina, ein sálmur verður aftur sungin. Gravarin tekur sær av at kasta afturyvir, og líkfylgið spjaðist so líðandi. Øll eru boðin aftur á garðin at fáa sær døgurða, men fólk takka fyri seg, siga at leiðin er long, tey mugu heldur leita sær hús upp aftur.

Kirkjugangur er eingin, tí prestur er ikki heima, hann hevur fleiri kirkjur at røkja. Hann skal kasta jørð á, tá ið hann aftur hevur kirkjugang her á staðnum.

Bert tey á grannagarðinum, Kláin og kona hansara komu aftur á Frammistovugarð til døgurða.

**Arbeiðsspurningar**

Hví biðja teir ikki Blásus koma við til Havnar?

28. kapittul

# Fongur og ferðir

Nú var árið liðið so langt, at komið er **millum søkurnar**. Seinra várfjallið er gingið og torvið bjargað. Hetta til líggin verður borin út, er tann rúmasta tíðin við arbeiði á árinum. Hesa tíðina er útróður ikki annað enn at flota út fyri steinin at fáa sær feskt við hvørt, tí ikki ber til at heingja upp, og ikki loysir seg at keypa salt og tunnur at salta fisk til sølu, tí prísurin er so ringur við handilin.

**millum søkurnar** – millum jóansøku og ólavsøku

Men á Frammistovugarði gevast teir ikki á hondum. Per bóndi stílar fyri, at teir skulu fara í hagan, at væla um støður, sum standa og skelkja upp í eyguni á fólki, hálvniðurdotnar, fullar út í kjaft av tøðum. – »Á skamm fari!« sigur Jóannes, »vit eru fimm mans, einki heldur fyri okkum.« Tá ið støðurnar eru lidnar, leggjast teir á hagaskurðin, hann hevur ligið niðurfyri tveir menn, so har er alt av lagi. Tá ið teir eru staddir nærindis gørðunum, kemur Ella út við mati til teirra; eru teir longri burtur, kemur Durita sjálv; teir skulu ikki svíkjast, og hon roynir altíð at hava okkurt gott at ugga teir við. Stuttligt er at síggja, hvussu hagin kemur undan aftur vætuni, hvussu fløtur, sum høvdu ligið í **soyði**, grønkaðu og tornaðu; áir, sum í hvørjum vatnføri høvdu brotið seg uppúr og lagt út yvir hagan, svølgdu og gjørdu ongan skaða. Bóndin og Servin eru so burtur í hesum arbeiði, at teir mangan, tá ið teir eru komnir aftur um kvøldini og hava fingið at eta, leggja aftur til brots í hagan at laða eina lítla byrging, beina eina á ella veita eina keldu. Teir báðir feðgarnir orka ikki at sleppa hesum arbeiði, so leingi nakað er eftir.

**soyði** – diki

– – – – – –

Ein morgun, teir gera seg til at fara í hagan, kemur Blásus alspentur uttan av geilum leypandi: »Grind! Grind!« rópar hann, »stór grind, beint fyri landi!«

Menn leypa avstað, rippa vákn, skutil, ongul og línu til sín og so rennandi til báts. Hjá grannanum er sama lagið; haðani leypa eisini allir av garði; teir rykkja hetta stóra seksmannafarið úr neystinum, flota og leypa inn. Tá eru konufólkini á sjóvarklettinum, blaka teimum roðklæði og mat í bátin. So verður lagt frá landi. Átta mans til árar, og tann níggjundi setur stýrið fyri, føtur í bekk út til grindina. Kláin gamli fer at glaða, og ein hálvvaksin drongur á Útistovugarði fer á hestbaki í grannabygdirnar við grindaboðum.

Seksmannafarið er fyrst til grindina og hevur upp á mastur. Tveir aðrir bátar nærkast, ein triði sæst longri burtur. Grindin tykist vera spøk og gongur í einum. Teir rógva út um hana, kasta og royna at fáa hana inn av streymi, hon liggur beint í **kvarðanum**. Tað eydnast at fáa hana innav. Stór grind. Teir flóta nú hjá henni. Onkur bátur er komin, aðrir nærkast, og fleiri síggjast longri burtur. Teir bíða, flóta hjá grindini. Nú síggja teir bát við flaggi koma skúmandi, formansbáturin; hann rør av grimd, heldur ímóti finningarbátinum. Per bóndi og grindaformaðurin tala saman eina løtu. So fer formansbáturin gjøgnum bátaflokkin og letur vita, at teir skulu royna at fáa grindina so lagaliga norður eftir íðuni, og tá ið hon er komin so langt, sum hann nú nevnir, »royna vit at fáa hana yvirum undir hitt landið. Tað skuldi borið toluliga væl til í streymi, so vit fara at royna tað.«

Teir reka. Fara lagaliga um, ikki fáa øði í hvalirnar; er onkur bátur ov ágeingin, talar formaðurin at. Ein maður er frammi á rong á hvørjum báti við **fastakasti** og kastar, dreg-

**kvarði** – streymhørð ál á sjónum

**fastakast** – steinur bundin í ein enda (sí M undir *grindareiðskapur*)

ur, kastar, dregur. Bátarnir verða fleiri og fleiri, skipa seg í liðið aftan fyri grindina.

Nú eru teir so langt, at formaðurin stílar fyri, at bátar skulu fara inn um grindina, treingja hana so mikið, at hon leggur á sundið; bátagarðurin toyggir seg á báðumegin við hana; kasta, draga; kasta, draga. Grindin er víkilig og letur seg reka. Kemur yvir undir hitt landið. Bátarnir ansa eftir, at hon skal ikki koma ov nær, styðja hana soleiðis hóskandi frá. Tá tekur hon meira ferð á seg. Bátarnir rógva føtur í bekk fyri at fylgja henni. Fáa hana um ein tanga; víðari framvið landinum. Aftur um ein tanga. So er hon inni av streyminum. Nú flýtur hon úti fyri Kervík.

Aftur rópar grindaformaðurin, hvussu vera skal, og rópið verður borið víðari bát av báti. Nú fara summir at landi eftir leysakasti; koma út aftur, og aðrir fara inn. Nógvar hendur eru á landi at hjálpa. Tá ið bátarnir hava fingið kast, rópar formaðurin at skipa seg at halda til. Teir leggja seg á rað, nærkast so spakuliga. Kasta. Grindin ekur undan, nærkast so líðandi landi. Tað er háflóð. Ein bátur fær boð um at leggja fram á grindina og stinga. Báturin fer, rør fram á flokkin; maðurin frammi á rong tekur váknið og stingur fasthendur tann aftasta hvalin aftan fyri hornið og ansar eftir, at stunggan skal vera aftur og fram. Hvalurin, sum sviðan fær, trokar nú í øði fram í flokkin, og øll grindin tekur sjógv á bak, ger landgongd inn á sandin og strandar. Menn eru á landi og skera á háls. Nakrir hvalir, sum ganga eftir, verða stungnir, inn undir bøkslið. Fleiri doyggja av vákninum. Aðrir verða høgdir, tiknir at borði og skornir á háls. Um eina góða løtu eru allir hvalir deyðir – ein stór grind liggur á sandinum; menn halda, tað eru einir fýra hundrað hval.

Bátarnir verða drignir upp, har sum líkindi er fyri teir at

standa tryggir. Menn taka línu og sóknarongul, fara á sandin at draga upp. Bátsformenninir fara til sýslumannin at melda seg til. Per bóndi meldar seksmannafarið at vera finningarbát; tað er eingin annar, sum krevur at vera tað, og sýslumaðurin góðtekur tað, sum Per gevur upp.

Grindin verður nú drigin upp; tað gongur skjótt, tí her er alt fólk á sandinum og hjálpir til. Bátar verða settir til at fiska upp. Hesa ferð er ikki nógv sokkið kortini, tí grindin gjørdi landgongd; men nakað er altíð. Nú kemur merkingin fyri, og tá hava grindamenninir einki at gera, fyrr enn seðlarnir koma út.

Grindadansurin byrjar.

Teir menn, sum treingja til mat, týða inn í hús í bygdini. Tað verður einki hugsað um, hvar teir koma inn, allir eru væl komnir í øllum húsum.

Jesar býður sínum bátsmonnum heim við sær.

Anna matmóðirin er ovurglað at síggja sonin aftur. Marin lítla flýgur um hálsin á honum. Niels er inni; hann er bæði blíður og raskur at tosa. Tveir húskallar sita og skifta í roykstovuni, hava verið og skorið á háls báðir. Sigga á Lað er har og tvær eldri arbeiðskonur, sum hava verið dastið av sínari tíð á Brekkugarði.

Bátsmenninir fáa at eta, og blíðskapurin er stórur, sum altíð í grind; og nú vóru hetta bátsmenninir hjá Jesari tá afturat. Tað verður etið og tosað, aðrir menn koma afturat og tíðindi spurd, tað er ikki oftari enn so, menn koma saman. Tá ið farið verður frá borði, ganga menn út á geilar, standa og tosa, ella fara út í bygdina at hitta kunningar, síggja hvussu vorðið er og hvørt av sínum.

Jesar sigur so spakuliga við teir feðgarnar, Per bónda og Servan, at verða eftir: »Vit skulu fara at finna skyldfólkini hjá

tykkum til stuttleika.« Jú, tað eru teir fegnir við og eru ógvuliga spentir. Nú høvdu teir so mangan tosað við Duritu og Jesar um Gunnhild og børn hennara, so teir hildu seg mest sum kenna tey longu.

Anna matmóðir hongur uppi í soninum; hon hevur so nógv at spyrja um, hvussu tað er har á Frammistovugarði, um hann hevur tað ikki vánaligt, um tað er verandi har í húsinum; tey, sum fáa ikki eitt menniskja at tæna sær uttan at týða til sýslumannin, munnu ikki vera týdlig at vera í húsi saman við. Jesar lær: »Hevur mamman hugt at Per bónda og soninum, heldur mamma, teir eru sovorðnir ránsmenn?«

»Nei, tú má so spyrja; eg haldi, teir eru so klókir og mildir á at líta, vakrir menn báðir tveir. Kanska tað hevur verið gjørt av, tá ið fólk hevur borið tíðindi um teir.«

»Ja, eg skal siga mammu tað,« heldur Jesar og lær upp á hana, »at teir eru av alrabestu monnum báðir tveir. Ikki havi eg hoyrt teir siga **vanda bøn**, ikki hava teir lagt tunguna á brennivín, tað eg havi verið har, og ikki eitt øvut orð er fallið millum tænastufólkið og teir, høviskir í orð og tal, raskir og skilagóðir; so kann mamman ætla sjálv.«

**vanda bøn** (vanbøn) – illbøn, eiður

»Jesus komi til mín!« sigur Anna, »skamm fái tær tungur, sum soleiðis ganga og lýta sakleys menniskju. Men hvussu nú við Duritu og tær, sum góvu tykkum til at tæna har, fyri at Ella og Jón skuldu ikki verða fyribeind, hevur tað so ikki verið fyri neyðini, meðni?«

»Jú, eg hugsi kortini, vit hava gjørt teimum eina góða gerð; tí tað kann væl vera, at tey høvdu havt tað alt annað enn gott, um tey høvdu komið hagar í staðin fyri okkum; men hetta er alt ov langdrigið til at siga fyri mammu nú; tað fer at bíða, til vit fáa betri stundir at tala saman. Nú fari eg

**vandahond** – kon hond

út í bygdina eitt sindur við teimum báðum til stuttleika; teir bíða eftir mær.«

Teir fara nú niðan í Toft, lata upp útdyrnar og koma inn í roykstovuna; hyggja seg um í tí lítla rúminum. Alt er so fjálgt; tað sæst við einum hálvum eyga, at her er ein **vandahond** á. Eingin er inni, men vevurin gongur, slagbummurin fellur títt í títt. Jesar letur glasstovuhurðina upp og rópar. Slagbummurin støðgar, gongd á gólvinum og Gunnhild kemur uttar á gáttina.

Jesar biður góðan dag.

Gunnhild hvøkkur við: »Nei, er tað tú! Væl komin, Jesar, væl komin, stuttligt at síggja teg aftur!« Hon hyggur upp á teir fremmandu: »Grindamenn? Komið inn og bukkið beinini. Nú skal eg beinan vegin koma at geva tykkum okkurt til matna.«

»Ger ikki tað,« sigur Jesar, »vit hava rætt nú verið inni hjá okkum og etið; men vit koma inn at seta okkum eina løtu kortini.« Tey sita inni í tí lítlu glasstovuni. Alt er so reint og ruddiligt; tað sindrið, sum inni er, hevur mest sum lív og anda, hyggur góðlíðandi at teimum fremmandu. Gunnhild hevur sett seg hjá teimum, sigur frá, at Jón reyk avstað, beint sum grindaboðini komu; »hann er altíð fyrstur av manni, tá ið soleiðis ber til; ivaleyst hevur hann fingið mannað Eirik og er farin til grindina beinan vegin, altíð er hann so grammur, tá ið nakað er, stakkalur. Ella, hon leyp eisini avstað, tá ið grindin kom inn fyri bygdina; ungdómurin er altíð til dystin fús at bera kast og draga upp. Tað er ikki meira enn so, tey hava at fara til um dagarnar, okkurt skal tað vera, ungdómur er ungdómur,« heldur Gunnhild.

Teir fremmandu sita tigandi, meðan tey bæði tosa. Kenna

seg væl. Tyngd kemur á teir aftan á henda langa róðurin og spenningin.

Tað er ein støðgur í tosinum, og Jesar sigur: »Eg havi ikki sagt tær, Gunnhild, at hetta er Per bóndi á Frammistovugarði og sonur hansara, Servin, sum Durita og eg tæna hjá. Og hetta eru skyldmenn tínir, veitst tú.«

»Skyldmenn mínir, hvussu?«

»Per bóndi er beiggi tín, hálvbeiggi.« Jesar reisir seg upp, tekur hondina niður á økslina á Servanum: »Nú haldi eg, vit báðir fara út í bygdina, at síggja hvussu til stendur; tey bæði hava kanska hug til at sita og tosa í frið og náðum eina løtu.« Teir fara.

Tey sita eftir bæði, tiga eina løtu, hyggja hvørt upp á annað. Gunnhild sær, at Jón sipast Per bónda. »Eru vit fleiri systkin?« spyr hon.

»Nei,« sigur Per bóndi... »Tú hevur einki uttan ilt at minnast Frammistovufólkunum... Eg heldur ikki. Eg veit alt um mammu tína, eisini at omman ætlaði at svølta teg í hel.« Og hann sigur henni gjølla frá abbanum, sum endaði sínar dagar so óvanliga; sigur frá ommuni, sum ráddi eftir á garðinum, langt upp í faðirs tíð – og beindi fyri øllum, bæði **eyði** og umdømi. Hann sigur frá pápa sínum, sum á ellisárum sat og mintist Ellu, bað so staðiliga, at dóttirin skuldi kallast upp eftir henni: »og tað gjørdu vit.« Per bóndi tigur, situr og hyggur fram fyri seg, minnist hesar hendingar, sum hann minst vil tala um.

**eyður** – ríkidømi

Gunnhild situr og hyggur at honum, minnist hin dagin, hon var og leitaði eftir gomlu mammu sínu, tá ið hon kom á Frammistovugarð og varð so kaldliga víst til grannagarðin: »Eg havi einaferð verið fyri durunum í Frammistovu,« sigur hon.

»Fyri durunum?« undrast Per.

»Ja, eingin beyð mær longri. Eg var og leitaði eftir mammu; tá var hon koyrd á bygdina. Maður mín og eg tóku hana avstað aftur við okkum; hon kom seg ótrúliga væl aftur og livdi leingi eftir hetta.«

»Tað var hart at koyra hana á bygdina; aftan á at hava tænt á garðinum øll síni vaksnu ár; men alt var av lagi, eg kann ikki siga frá, hvussu alt var fallið. Og tá ið eg tók við, ja, tá var einki – minni enn einki. Eg giftist og havi einki uttan alt tað besta at minnast konu míni; men vit vunnu ikki uppundan aftur. Konan varð sjúk, misti vitið, sat lamin til hond og fót. Vit bóru hana til gravar fyri nøkrum døgum síðani.« Per bóndi sigur ikki meir, setur seg fram á knøini.

Gunnhild tókti synd í honum; hon hevði jú fingið bræv frá Duritu um, hvussu hann var – ein góður maður, sum saman við soninum legði doyin á at fáa húsið upp aftur á føtur og alt hetta. Hon trúði, at hálvbeiggin var soleiðis, sum Durita hevði sagt, hon var ikki tann, sum ovsegði seg. Hann hevði góð og klók eygu, atburðurin var so høviskur og friðsamur. Men kortini, hon orkaði ikki at kenna hann sum bróður, hon sá mammu sína fyri sær í neyðini á Frammistovugarði, og tá ið síðsta arbeiðsevnið var uppbrúkt, varð hon kastað upp um garðar, út at rekast um bygdina. Gunnhild orkaði einki at siga, ikki at taka undir við tí, hann hevði sagt henni, at hann eisini hevði liðið ilt har á garðinum, at hann hevði eina dóttur, sum var kallað upp eftir mammu hennara. Hon sat bert innhugsin og hugdi fram fyri seg við hondunum á fanginum. Hugtóm. Ómild.

Per bóndi reisir seg sáttliga úr stólinum, rættir hálvsystrini hondina og sigur farvæl, fer stillisliga út. Gunnhild sigur ikki eitt orð, ikki eitt luttakandi eygnakast. Hevur varhugan

av, at nú ger hon eitthvørt óbeint, men røkir ikki fyri at rætta tað.

Per bóndi gongur frá húsunum. Hann skilir systrina. Hvussu skal hon í grundini vera øðrvísi? Men kortini, hann hevði væntað móttøkuna eitt sindur betri. Hann tók tað tungt, at hon læt hann fara og hevði ikki eitt blítt orð til hansara. Nú var hann áleiðis at reisa garðin aftur; men at knýta eitt vanligt ættarband til hálvsystrina, tað megnaði hann ikki. Ein vón er brostin. Hann hevði við hvørt í einseminum havt ein ugga í at eiga eina hálvsystur, og tað var hansara vón, nú hann kom higar til Kervíkar, at koma á tal við hana og fáa hetta ættarsamband í rættlag; men tað eydnaðist so ikki.

Hann kemur framvið, har teir dansa grindadans, kvæðið ljóðar so lystiliga út í summarkvøldið. Møtir nógvum grindamonnum. Summir við stórari kenning. Hittir menn, hann kennir. Ein drukkin kemur og rópar hann undir ein hjall, tekur fløskuna niður undan troyggjuni: »Tak tær ein munn, Per bóndi, tú er mær so móður at síggja.«

Bóndin tekur við fløskuni og leggur á munnin. Men armurin aftrar seg. Per stendur og hugsar, hyggur at fløskuni: »Nei, ikki í hesum hýrinum, ikki drekka fyri at gloyma ein vatngang, mær hevur verið fyri; rætt tað hevur verið mítt mistak gjøgnum árini – og nú ... konan ikki kólnað á grøvini. Nei, einki!« Hann rættir manninum fløskuna aftur og fer skundisliga frá honum, sigur ikki eitt orð. Hann ynskir ikki at hitta fólk beint nú og noyðast at ganga og smátosa, spyrja og svara við huganum burtur aðrastaðni. Fer út til bátin, breiðir seglið út yvir framskutin – at torna – og leggur seg inn undir tað.

Tá ið líður ímóti, at seðlarnir skulu koma út, kemur Jesar aftur í Toft, spyr eftir Peri.

»Á, hann fór næstan beinan vegin,« sigur Gunnhild eitt sindur líkasælari, enn hon kendi seg.

»Nei, tað er tí, eg skal hava fatur á honum, nú koma seðlarnir út, og hann er bátsformaður. Hví fór hann so skjótt, eg hugsaði, at...«

»Eg veit líka,« sigur Gunnhild, »tað mundi vera mín skuld, eg var so lítið fagurlátin við hann, orkaði ikki at gloyma...«

»Gloyma, gloyma,« sigur Jesar eitt sindur hvassliga, »hevur tú nakað at minnast honum, hevur hann verið uppi í tí, tú gongur og bølir yvir? Hann hevur notið meira ilt av øllum hesum enn tú! Hví skalt tú nú fáa hann at kenna seg sekan í øllum sovorðnum, sum fedrarnir hava gjørt?« Jesar tagnar og fer kvikliga út.

Gunnhild hvøkkur við, at Jesar tekur hana so harðliga. »Men góðasti, fer tú so brádliga, skal tú ikki hava ein kaffimunn og siga mær okkurt har yviri frá?«

Jesar er illur og svarar ikki, skundar sær oman aftur í bygdina. Hann ræðist fyri, hvat ið henda kann. Er nú Per bóndi farin at drekka seg fullan, nærtakin og ovklyvjaður av sínum sársakum, sum hann er, av síni sjúkligu ábyrgd av fedranna misgerðum. Tað er ikki at ætla, so tungt hann hevur tikið hetta, at systirin meira at siga hevur víst honum durafjórðingin – tá ið hann nú hevði mannað seg upp til at fáa semju við hana. Jesar skundar sær at dansihúsinum, sóknast og spyr teir av bátsfeløgunum, hann hittir, um teir hava borið eyga við Per bónda. Nei, eingin veit nakað at siga um hann. Jesar fer út til sýslumannin. Har hópast menn uttanfyri. Eingin Per bóndi. Oman á sandin. Nei, eingin maður. Tá sær hann bátin við seglinum yvir framskutinum, fer til hansara. Har liggur Per. Svevur ikki, liggur útstrektur við hondunum undir nakkanum.

»Tey hava kókað grind uppi hjá okkum; høvdu tygum havt hug at komið niðan við mær at etið ein bita; tað eru stundir til tað, áðrenn seðlarnir koma út.«

»Ja, takk,« sigur Per og reisir seg kvikliga upp, »tað vil eg fegin.«

Teir fara. Per bóndi er fáorðaður; sigur okkurt hissini fyri at fjala út yvir, at hann helst vil tiga.

Meðan teir sita við trogið á Brekkugarði, kemur Marin og stingur Jesar inn í oyrað, at Gunnhild stendur fyri durunum og vil hitta hann. Jesar fer út í túnið. Tá stendur hon har, følin og stóroygd, hyggur bara upp á hann.

»Kom henda vegin,« sigur Jesar, tekur í armin á henni, og tey fara um bakdyrnar inn í rúmið hjá honum, sum alsamt stendur órørt og bíðar eftir honum. Jesar hevur ikki havt stundir at hyggja inn her fyrr enn nú, og tað nemur við hann at sita aftur her. Hann saknar hetta rúmið nú í útisetuni. Letur aftur, og tey seta seg niður.

»Eg eri so hørm um, at tú var illur á meg íáðni; tú sum hevur gjørt so nógv gott fyri meg og børnini, at eg…«

»Tosa nú einki um meg,« sigur Jesar. »Tað hevur einki at týða. Men skilir tú ikki, at Per bóndi gongur og líður undir tí, sum fedrarnir gjørdu til sakar, og roynir at bøta tað aftur. Garðin kann hann fáa uppundan aftur við at taka tey tøk, sum skulu til; men misgerðirnar móti mammu tíni og tær kann hann ikki bøta, uttan at koma til tín og siga: »Eg havi ikki gjørt tykkum nakað ilt, tað eru forfedrarnir; kann tú ikki gloyma mær hetta mistak?« – Og so tigur tú hann á dyr; tað er ómenniskjansligt, einki minni enn at skaða mannin fyri lívið.«

Gunnhild tigur, fonglast við fyriklæðhornið. Eyguni siga, at tað, hon hevur at halda um, viknar. Heingir seg lánkasliga í, at Per sendi landfútan at taka børnini frá henni.

»Per bóndi hevur ikki rætt ein fingur fyri at taka børnini frá tær ella nøkrum øðrum. Sølvíksprestur hevur gjørt tað fyri at styðja upp undir sína egnu sak; prestur hevur sjálvur sagt tað. Synd at Per bóndi eisini skal fáa hetta oman yvir seg,« sigur Jesar.

Gunnhild tagdi, turkaði eyguni: »Kann hann ikki koma út aftur til mín meðni?«

»Aftur kemur hann sjálvandi ikki, uttan at tú sendir boð eftir honum, tað kann tú væl skilja.«

»Nei, tað er í vissuni,« sigur Gunnhild, »so geri eg tað, sendi annað av børnunum til hansara.«

»Men tað má ikki vera til einkis,« sigur Jesar, »tí so má tú heldur lata hann í frið. Vit fáa nógv at gera, tá ið seðlarnir eru útkomnir; men hann kann væl fara eitt ørindi kortini, vit eru so væl mannaðir. Ja, tú vil kanska bara hitta hann her, eg kann fara eftir honum, biðja hann koma inn higar, so hava tit frið og náðir.«

»Nei, nei,« sigur Gunnhild, »lat hann heldur koma út til mín; tí eg vil eisini vísa honum blíðskap.« Tey skiljast so.

Menn koma allastaðni frá gangandi at sýslumansskrivstovuni, vilja verða hjástaddir, tá ið seðlarnir koma út. Jesar sigur við Per bónda, meðan teir standa og bíða, at Gunnhild hevur verið har hjá honum, »hon fer at senda boð eftir tygum; og tá fara tygum bara, um vit eru farnir á hvalin, vit eru jú so væl mannaðir.«

»Verður nakað at fara til?« teskar bóndin fram fyri seg.

»Ja,« sigur Jesar; tað verður ikki sagt meir um hetta; men tað var eyðsýnt, at hesi tíðindi gleða bóndan.

Seðlarnir koma út. Seksmannafarið fær nógva grind – størsta hvalin, ið deyður er, til finningarfisk og síðani partarnar, sum vanligt. Bátsskipanin talar nú um, hvussu teir skulu

gera. Báturin ber bert ein part av øllum – um teir nú skulu sleipa finningarfiskin og taka partagrindina í bátin, ella skulu teir skera upp her og læna sær salt og húsrúm, til teir kundu koma aftur eftir grindini? Nei, tað verður til, at teir semjast um at sleipa finningarfiskin; roks verður av at fara at læna salt her í bygdini, óvist teir fáa tað. Onkur kvíðaði fyri, at sleipaðu teir henda stóra hvalin, vóru teir ikki menn fyri at fáa hann upp á land, tá ið teir komu til bygdar. Tá bretti Jóannes gamli sær á: »Á tegið, maður, vit eru níggju mans, einki heldur okkum.«

Rætt sum teir skulu ganga á partahvalin at skera upp, kemur lítla Ella til Jesar og sigur, at mamman hevur sent seg at bjóða Per bónda heim, hvør tað var?

Jesar fer til Per og biður hann koma. Bóndin fer til grannan og orðar við hann, at hann má ganga frá eina løtu: »Tú sigur einki til tað?«

»Nei, vælsignaður, far tú bara og hugsa einki um arbeiðið,« sigur grannin, »vit eru væl mannaðir.«

Ella og Per bóndi fara bæði. Hon tosar fródliga um, hvussu stuttligt tað hevur verið í grindini. Allur ungdómurin hevði verið við at bera kast til bátarnar, hevði drigið upp, og nú høvdu tey dansað grindadans, líka til seðlarnir komu út.

Per bóndi játtar eftir og tosar uppií, hóast hann var ógvuliga spentur og ótryggur, hvussu hann nú fór at vera móttikin av systrini. Okkurt *var*, síðani hon kom afturum aftur. »Eg havi kanska verið ov bráður fyrrapartin, tá ið vit hittust; hon hevur verið ovfarin av, at eg var komin, hevur ikki havt stundir til at hugsa seg um; hetta man vera tað, sum orsakin er.« Hann roynir at ugga seg fyri ikki at koma ov fáligur inn til hennara.

Tey koma fyri dyrnar í Toft, hurðin fer upp, og á gáttini stendur Gunnhild, blíð og fryntlig, býður honum inn, sigur við bæði børnini, at hetta er mammubeiggi teirra, sum komin er. Hon hevur borðreitt inni í stovuni, og tað rýkur so frískliga av kaffi heilt út á geilar. Tey seta seg øll fýra við borðið. Men Jón má skunda sær, tí annars svíkur hann bátsmenn sínar, biður umbera seg, at hann drekkur eftir ráni og loypur avstað. Blíðskapurin kennist so hjartaligur, so sjálvandi og væl meintur, at tað var beinan vegin samljóð millum hálvsystkini bæði.

Gunnhild sigur: »Tú helt meg vera óblíða fyrrapartin, tá ið tú var her. Men tað var ikki tað; hetta kom mær bara so dátt, at tað var mest sum vitið stóð stilt, eg fataði ikki rættiliga, hvat tú segði, tað var mest sum ov mikið fyri meg; ikki fyrr enn eg fekk hugsað meg um, rann vitið at, og tá var tú longu farin. – Sjálvandi havi eg einki ilt at minnast tær, ella leggja tær fyri. Og tey, sum deyð eru, lat tey liggja í frið. Aldri nakrantíð skal tú merkja, at tað, tey hava gjørt, stendur ímillum teg og meg.«

Tað er, sum ein tyngd fellur av Per bónda. Hann sigur ikki nógv, liggur ikki fyri honum at hava stórt á munni um tað, sum rørist í honum; men tað duldi seg ikki í andliti og eygnabrá, at hann er fíndarglaður. Sigur hóvliga, at hann hevur leingi stundað eftir at hitta systrina, og at tað var í Guds heiður, at tað nú eydnaðist, at tey høvdu fingið tosað saman. Hann spyr, um tey øll trý høvdu ikki havt hug, onkun góðan dag nú millum søkurnar, at koma yvir at vitja tey; hann skuldi koma eftir teimum við bát: »Nú eru tey bæði har, Durita og Jesar, so tað er ikki til fremmand at koma. Tit kunnu dvølja somikið har, at vit kunnast.«

Gunnhild takkar fyri, tað hevði verið stuttligt at farið ein

sovorðnan túr, tá ið veðrið er gott. Ella legði uppí og spurdi, um tað kundi ikki verið nakað skjótt; tí henni longdist eftir at sleppa eina sovorðna ferð, hevði ongantíð verið av oynni áður.

Tey sita eina løtu enn, drekka kaffi og smátosa, hugna sær. Men nú takkar Per fyri seg og sigur farvæl; hann má fara aftur til bátsmenninar, annars svíkur hann teir ov mikið. Bóndin tekur hetta um ferðina uppaftur, og tey skiljast sum systkin. Hann fer lættur og frígjørdur aftur til arbeiðis, takksamur fyri, at tað er vorðið systkinalag ímillum tey bæði, sum hann so staðiliga hevur stundað eftir.

Teir verða lidnir at skera upp og skipa inn, fáa finningarfiskin á flot og fara til árar. Tað er dýrdarveður. Menn eru glaðir og takksamir fyri veiðuna, teir hava fingið. Ferðin aftur til bygdar er tungrógvin; men ongantíð betur, hugsa róðrararnir: Tyngst slitin er søtasti bitin. Teir koma í øllum góðum til bygdar. Tá ið teir leggja at landi, standa konufólkini á sjóvarklettinum við heitari drekkasúpan og pottabreyði. Teir fáa sær, gera skjótt av og so at skipa upp, skola bátin og draga hann, fáa finningarfiskin upp á turt.

Teir fara til hús og fáa sær døgurða, eta líka skundisliga og beint, teir hava svølgt, aftur til strandar at skera upp. Kláin gamli, sum orkaði ikki við í ferðina, fekk sín ríviliga part av óbýttum. Síðani verður býtt millum garðarnar, og hvør tekur hond um sítt.

Nú er at fáa veiðuna at húsum, rista sundur og fáa í salt. Alt verður tikið til vara, beinini hongd upp á turkatrø, bøksl løgd at skera homlubond av, sinar skornar úr hamarstjølinum til **soymi**, kíkur og vælindi tikið til vara. Kúlur verða ikki býttar, men báðir garðarnir skulu smelta tær í felag og lýsið býtast. Henda lýsismelting verður gjørd í tí nýggja sornhús-

**soymi** – til at seyma húðarskógvar við

inum, og menn rósa, hvussu hent tað er at hava eitt sovorðið eldhús á garðinum. Tá ið alt hetta arbeiðið, sum stóðst av grindaferðini, var av, eru menn móðir. Men tað kennist kortini sum ein stuttleiki, ein stórhending, sum fólk í bygdini fer at minnast, fer at verða nýtt sum tíðarfesti, sum kyndilsmessan harða, stórafellið og ormaárið.

Tá ið eitt sindur er fráliðið, gera báðir garðarnir ferðir til Havnar við seksmannafarinum at avreiða lýsið, teir hava smeltað úr grindini. Afturat hesum hevur Per bóndi eisini fiskin at føra, sum var ikki tikin við, síðst teir avreiddu. Og so nógv er, at ferðirnar mugu verða tvær. Veðrið er alsamt líka gott, so tað er ein stuttleiki at fara út á ferð henda morgun. Sjógvurin liggur spegilsblankur, hvítir ikki upp á land. Teir eru seks mans, Per bóndi, Servin og Jesar av Frammistovugarði. Tað er nógvur fuglur við landið henda morgun, situr á sjónum og kavar undir bátinum, flýgur uppiyvir á síni skundisligu ferð millum veiðileiðirnar á havinum og pisuna, sum situr onkustaðni í berginum og bíðar eftir mati. Nú eru ikki teir øgilstreymarnir niður gjøgnum fjallasíðurnar sum í vetur, tað, sum tá var á, er nú ein turr veila í líðini, brýnd og listarliga tilevnað av vatni og eyri; tað eru bert tær stóru áirnar, sum lagga eftir í summarturkinum; teir øðiliga brúsandi fossarnir, sum hoyrdust langar leiðir í vetur, eru nú at kalla tagnaðir, og bert tað svarta benið stendur og breiðir seg móti áskoðaranum, og ein einkislig vatnslintra dettur útfyri og spjaðist í dropar, sum niðan kemur. Dovisligur seyður sæst niðri á helluni at sóknast sær eftir einum søltum tarablað, ella bert at sleikja salt í seg av tí vátu helluni; ærnar lætta hugsunarsamar høvdið og hyggja at bátinum, ragga niðanfrá aftur, minnast rópini, tá ið seyðamaðurin kemur fram á tær her niðri. Lombini eru ikki so skjót at fara und-

an, standa eitt sindur longur og hyggja, forvitin og argingarsom sum óviti, ið treiskast; tá ið so móðirin kallar, rúka tey avstað og eru sum eitt fok uppií aftur grasinum. Báturin kemur í øllum góðum til Havnar. Tað, sum avreiðast skal, verður fingið niðan í krambúðina. Nú er Per bóndi meira mótaður enn síðstu ferð, hann var her, kortini lítillátin; men smæðir seg ikki burtur longur, stendur har hann stendur. Tá ið handilsmaðurin sigur, hvat hann eigur fyri tað, hann hevur latið inn, svarar bóndin, at hann hevði hugsað sær at latið tveir triðingar til at minka um tað, sum stóð frá fyrr, og fingið tann eina triðingin í hondina: »Ber tað til?«

»Ja, Per bóndi, tað ber væl til,« sigur handilsmaðurin, »hetta munar nógv, tygum nú lata.«

»Kundi eg fingið ein pappírslepa, so eg sá, hvussu roknskapurin nú stendur?« spyr bóndin.

»Jú, tað skulu tygum fáa.« Handilsmaðurin fer inn í skrivstovuna, kemur aftur við pengunum og roknskaparyvirlitinum og gevur bóndanum. Hann keypir nú til húsið, tað sum neyðugt er, men ikki eitt einasta ónyttuting, uttan okkurt lítið tinganest til heimafólkið eftir gomlum siði. Heldur ikki hesa ferð røkir bóndin fyri at keypa ein munn av brennivíni. Hin bóndin heldur ikki. Jesar letur so eisini vera, hugsar sum so, at tað skal ikki vera hann, ið loypir brell á nakran. Hann undrast á bóndan fyri tað álvara, ið liggur aftanfyri, hvussu hann dugir at meta seg sjálvan, og hvussu hann hevur bitið seg fastan í ta hugsan, at so leingi hann hevur ikki goldið hvørjum sítt, skal hann ikki fáa sær sjálvum eitt viðursvet út um tað heilt neyðturviliga. Armóðin skal rívast upp við rót, áðrenn nakað oyra fer aðrar vegir.

Teir fáa lýsikíkarnar tømdar og aftur í bátin; tað, menn hava keypt, er eisini innskipað, og teir fara frá landi. Áðrenn

**so toytt** – so frægt
(í kallkyni: toyur)

Per bóndi fer í bátin, rópar hann Servin til sín, vísir honum roknskaparyvirlitið og biður siga sær, hvussu vorðið er. Per er væl nøgdur, nú hann hoyrir, hvussu til stendur; hann helt seg skylda nógv meir. Honum rennur í hug tað ringa orðalag, foreldrini høvdu til handilin; teir, sum har vóru, dugdu bert eitt í verðini, at vera tvitnir. Ivaleyst hava teir verið tvitnir at lata upp á krit, tá ið garðurin ongantíð avreiddi nakað til muns. Tí er tað so **toytt** við roknskapinum í dag, sum tað er – ja og tí at tey høvdu brúkt allar pengarnar, konan hevði arvað, til at liva fyri. Per er glaður í huga. Handilsmaðurin hevði eisini verið so fryntligur: »Per bóndi,« hevði hann sagt, »nú lættir av hjá tygum. Væl arbeitt, tað skal eg siga.« Og hann hevði spurt, hvussu velturnar stóðu, um ullin hevði verið nógv, og hvussu útlitið var fyri seyðaárinum; jú handilsmaðurin hevði verið so luttakandi.

Eitt lítið lot kemur niður á sjógvin, so seglið stendur frá tann fyrsta teinin. Menn taka matskrínini og fáa sær ein bita. Tað er spegilsklárt upp á hvønn tind. Teir síggja so víða. Heimurin er so stórur og litfríður.

Per bóndi situr við stýrið, tekur hondina niður í kotalumman og fær uppgerðina frá handilsmanninum í hondina; »Tann dag eg verði skuldafríur,« rungar innan í honum, »tá ið eg kann flýggja handlinum tað síðsta oyra, hann eigur hjá mær, og eg kann kenna meg sum frían mann! – At kunna avreiða og fáa hvørt oyra í hondina; tá, ja tá!« Hann kennir seg ungan og sterkan, hugsar um hoynan, sum nú kemur, um kornturkingina, eplaupptøkuna, um heystútróðurin, um ullina, sum er at virka í vetur; tað er so nógv, hann skal, so nógv hann ætlar. Lívið er so ríkt, koma sær uppundan, og lívið verður enn ríkari. Lotið dettur burtur, hann tekur stýrið frá og setur seg at rógva.

Skjótt leggja teir at í heimbygdini, og havnarferðin er av.

Men áðrenn bøndurnir skiljast við lendingina, semjast teir um at fara aftur til Havnar við tí avreiðingargóðsi, sum eftir var. Ta ferðina tók Per bóndi einki oyra út, alt fór til at lætta ta gomlu skuldina.

29. kapittul

# Gestir á garði gista

Morgunin eftir seinru havnarferðina sigur bóndin við Jesar: »Góðveðrið tykist halda á; eg hevði havt hug at farið til Kervíkar eftir Gunnhild systrini og børnunum, fáa tey higar nakrar dagar, áðrenn hoyggingin kemur fyri. Hvat heldur tú um tað?«

»Tað hevði verið høgtíð í at farið,« heldur Jesar. »Hvønn bát skulu vit taka?«

»Fýramanafarið, haldi eg, tað er fitligari – vit báðir og Durita; heldur tú ikki tað? Velja okkum rennandi streym, so hevur tað einki at týða, veðrið er so fínt; á afturferðini leggur Jón eina ár út við okkum.« Bóndin er kátur, skemtar og lær; Jesar er eitt sindur ovfarin, so væl hann er hýrdur. Líka síðani teir komu aftur úr grindaferðini, hevur hann verið fríari í medferð; men í morgun er tað rættiligt kæti.

Tey gera seg til og fara avstað. Durita hevur lítla Eirik við. Tey rógva og tosa, eru úti stuttleikaferð, og nú skulu tey taka tað hóvliga. Durita dugir ikki rættiliga við hesum, at vera farin út at spæla sær – alt sum hongur á henni hvønn dag á Frammistovugarði. Nú teir tríggir, sum fóru at skera upp haga í morgun; er Ella før fyri at síggja teimum til góðar. Hvussu fór hússetrið at verða, tá ið tey komu aftur við gestunum? Men so tók hon seg aftur í hesum hugsanum: »Nei, hetta er at seta seg sjálvan ov høgt; einki eri eg so fyri neyðini; fólk fer at liva og trívast í Frammistovu, antin eg tveitist har ella her!« Hon lær framfyri seg og gleðir seg til at koma aftur í heimbygdina at vitja.

Eirikur lítli situr afturi á fótatrænum og veiftrar eftir fugl-

inum í luftini, rópar og veipar við ørmunum; jú, hann tykist hava nógv um at vera. – Tey eru skjótt í Kervík, taka bátin upp og fara niðan í bygdina.

Durita skundar sær heim til foreldrini, leiðandi Eirik. Tey gomlu bæði fara upp at káka, tá ið tey koma inn, har verður mussað og pjátrað, so lítli drongurin missir tolið, brýtst og slær um seg.

»Tú er einki afturfarin, Durita,« sigur gamli Eirikur; »kanska tað er ikki so ringt, sum orðið gongur av, har yviri; Ella hevur sagt okkum, at tað skal vera ein so dámligur maður, sum er bóndi á Frammistovugarði; men tað man valla bera til, tann sum hevur landfútan til at rána ungdóm til sín, hann er so lítið mætari enn mannaátararnir.«

Jú, jú, Durita fullvissar tey um, at hon aldri sín dag hevur hitt dámligari og viðeiriligari menniskju enn húsfólkið á Frammistovugarði. Tað er ikki Per bóndi, men Sølvíkarprestur, sum hevur beitt landfútan á fólk.

»Nú, nú, tað má meg líða,« sigur gamli Eirikur, »tað er hann, sum fólk sigur, noyðist at seta skorðar fyri roykstovuhurðina hvørt kvøld, so tænastufólkið skal ikki rýma av húsinum um næturnar.«

Jesar fer niðan til sín sjálvs. Niels er á fleyg; men mamman og Marin eru lukkuligar yvir, at hann kemur at vitja tær. Sigga er har alsamt. Viðeirilig og spakfør genta, vøkur og ferm, men hevur eitt tunglynt og dapurt yvirbragd; kanska av teimum ringu viðurskiftum, hon hevur livað undir í heiminum.

Jesar hyggur inn í sítt egna, lítla rúm. Har stendur alt, sum tá ið hann fór, bíðar eftir honum – træskurðurin, tann hálvgjørda standmyndin av Duritu. Hann tekur klæðið av, tekur skurðgøgn, ið liggja har, upp í hondina, hyggur leingi

at myndini, men leggur gøgnini aftur, sker ongan spónin. Leggur klæðið útyvir aftur. Hetta saknar hann á Frammistovugarði. Hvønn dag hevur hann fyrimyndina fyri eygunum, finnur alsamt eginleikar við henni at skera, men myndin er ikki har. Tað má so vera, hann kann ikki taka hana við – einki stað har hann kann lata aftur eftir sær og vera í frið. Tað má bíða til ein góðan dag, tá...! Hann fer út aftur í roykstovuna at tosa við móður og systur.

Per bóndi fer niðan í Toft. Ella er í roykstovuni, tá ið hann kemur, tekur blíð ímóti honum. Vevurin gongur. Gentan loypur inn at siga mammuni frá, hvør ið komin er. Gunnhild kemur uttar, blíð sum tá ið tey skiltust síðst. Nei, her er eingin byrging millum teirra longur, hugsar Per við sær.

»Ja, nú eru vit komin eftir tykkum,« sigur Per, »nú ber tað væl tykkum til at koma avstað aftur við okkum og verða nakrar dagar?«

»Tað gleða vit okkum til,« sigur Gunnhild, »Jón er í løtuni úti og flýtur; men hann man fara at vera skjótur aftur, brellaðist eftir at fáa okkum feskt.« Tær fara beinan vegin at síggja gestinum tilgóðar. Hann situr og hyggur at teimum, sær at systirin hevur drøg av pápanum um munnin, og smílið, sum kemur so lætt, men hvørvur so óvæntað skjótt, so ein má hugsa um hví. Er tað lívið, sum hevur gingið so hart á, ella...?

Tá ið tey hava notið tað, sum tilætlað er, tekur Gunnhild eitt turriklæð uttan á seg og spyr beiggjan, um hann tímir, at tey fara út í bøin at síggja, hvussu vorðið er. Tað vil Per bóndi fegin, og tey fara, ganga niðan á gerðið hjá teimum; hon vísir honum, hvussu Jón hevur stríðst við at bróta upp úr nýggjum, sigur: »Pápin fall frá so tíðliga, at tá var so nógv ódyrk-

að; nú hevur sonurin strevað so dúgliga, at vit hava rúmliga hoyggj til kúnna, og tað kemur væl við. Per bóndi sær, at her er nógv gjørt, at hann hevur eisini dúgligan akur, og eplaveltan er so stór, at vignast hon toliliga, hava tey ríviligt ársbrúk. Hann hevur tað á orði, hvussu nógv ið komið er á skaft: »Jón er jú bara ein ungdómur enn.«

»Ja, hann er hugagóður, stakkalur,« hon peikar á eina aðra eplaveltu eitt sindur burturfrá: »Hasi eplini hevur hann eisini velt, hon er á Eirikshúsgerðinum. Tað er bara sum ein lítil samsýning fyri alt tað, sum Durita, tað vælsignaða menniskja, hevur gjørt fyri okkum; hon eigur lívið í okkum. Tey fáa eisini hálvan part av tí, báturin Eirikur leggur upp á land, og mamma Jesars hálvan part. Tað hevur altíð verið sum ein familja, Gud havi lov.«

Per bóndi tigur og hugsar, skilir, at her er tað ikki einans eplaveltan, tann hálvi bátsparturin og aðrar tænastur til útkomuna, men her er okkurt nógv meir; hesi fólkini eru meira fyri onnur enn fyri seg sjálvan; teirra lív fær størri stavnhald, verður meira umráðandi, enn at ein bert tænir sær sjálvum. Hann verður ovfarin. »Tey geva seg sjálvan til tann, sum treingir, sum sakar – og vita tað ikki sjálvi. Tey komu til mín, góvu seg upp fyri tænastufólk. Talaðu ikki um løn. Og hvussu royndust tey so? Sum bjargingarfólk, reistu garð mín upp, reistu meg upp sum menniskja – men nevna tað ikki við einum orði, vita ivaleyst ikki av, hvat tey hava gjørt.«

Tey ganga gjøgnum bøin, síggja velturnar, sum standa í besta blóma. Her er stórur bøur í bygdini, og nógv er váráð. Fólk síggja tey einki í bønum, menn eru frá húsum, til bjarga. Tey ragga heim aftur, fót fyri fót í góðveðrinum, fara inn á Brekkugarði og verða væl móttikin.

Durita fer í prestagarðin at vitja. Hittir tey bæði heima. Blíð sum altíð. Birta sigur henni, hvussu er við tí, tær í felagsskapi taka sær av, sum hon røkir, meðan Durita er burtur úr bygdini. Í løtuni hevði hon ikki tímar við børnunum, helt at hesin mánaðin skuldi fara í hvussu er, synd at seta tey inni, nú summarið er pá tað besta. Sigga er eisini komin at ganga, og hon spennir seg rættiliga út, tekur læruna ógvuliga álvarsamt, helst tí hon er aftan fyri øll hini, hóast hon er vaksin. Malan gamla er, sum hon var, bindur, lesur og er glað og lukkulig. Við hvørt kemur Jón og ber hana eina løtu út til Mirmann. Soleiðis er hennara lív. Og Mirmann, ótrúligt sum hann leggur úr hondum, so gamal hann er. Altíð líka væl hýrdur, skemtar og lær, takksamur fyri hvønn lítlan beina, ið verður gjørdur honum. »Men Sámal Jóhan liggur enn á seingini, síðani hann var niðri á Lað. Tað er so drúgført hjá gomlum fólki at koma seg aftur; hann hevði brotið bæði riv og øsbein, sum Hanusar-Óli hevði farið við honum,« sigur Birta.

Tað er komið út á seinrapartin. Jón er longu aftur av sjónum við nøkrum góðum smáfiskum í bátinum. Tey í Toft hava gjørt seg til at fara. Jesar hyggur inn í Eirikshús, sigur góðan dag við tey gomlu, og so fylgjast Durita og hann niðan í Toft, og øll fara til báts. Rógva út av tí blikastillu víkini. Tey ungu eru glað fyri at sleppa út at ferðast fyri fyrstu ferð í lívinum. Kunnu ikki tiga av, syngja, skemta og læa.

Tímarnir líða, sólin dalar og skuggarnir togna, rætta seg longri og longri út undan homrum og fjøllum, fylla kluftir og rivur. Tey ungu hyggja forvitin upp í hetta nýggja landið. Alt, tey síggja, hevur týdning og er merkiligt. Tey nærkast so líðandi bygdini. Tey bulmiklu fjøllini við sínum tungu homrum rætta seg sum hóttandi áhaldsi upp í kvøldroðan. Tá óttast Ella og hyggur stóroygd, spyr um her leypa ikki berglop

oman yvir bygdina: »Tað er fyri mær, sum her stendur alt og lútar útyvir, og bygdin er inniundir.«

»Nei,« smílkar Per bóndi, »tað veit eingin um at siga, at her hevur omanlop elvt skaða; fjøllini eru ikki so nær, sum tað kann tykjast hiðani, bíða bara til vit koma upp á land, so skal tú síggja, at tað er langt millum bygdina og fjallið.«

Tá ið tey leggja at landi, er alt heimafólkið á sjóvarklettinum, Ella og Servin pyntað at taka ímóti gestunum. Lona, sum er vinkona við kýrnar, hevur eisini pyntað seg og stendur forvitin eftir at síggja tey ungu, sum koma. Hon er nú ikki ung sjálv; men Várharra ætlaði ongantíð, at hon skuldi verða vaksin. Menning hennara støðgaði í barnaárunum og kom ikki longri. Men Lona er kortini glað, øll eru góð við hana, og hon er vinkona við øll dýrini á garðinum. – Jóannes og Blásus eru komnir oman at taka hondina í bátin við teimum. Tey koma upp á land, og konufólkini fara beinan vegin til hús. Menninir eru eftir og fáa bátin aftur í neystið.

»Nei, nú síggi eg, at her er øðrvísi vorðið, enn vit hildu av sjónum,« sigur fremmanda Ella, »fjøllini eru ikki so nær húsunum, at tey kunnu leypa omanyvir.«

»Nei,« sigur heimakenda Ella, »her er frálíkt at vera; halda tit ikki, at her er vakurt at búgva?«

Jú, tað hildu tær fremmandu, her var ikki eiti á vakurt, við teimum himmalhøgu fjøllunum, líðunum og homrunum, sum ringja seg um henda rúmliga dalin.

Tær koma inn í roykstovuna. Heima-Ella fer og letur glasstovuhurðina upp og býður teimum inn har. Durita rópar við, tá ið hon kemur fram at borðinum:

»Ja, men góðasta Ella lítla! Hevur tú gjørt alt til at taka ímóti okkum, borðreitt og alt sum er; ja tað má eg siga, tú er røsk! Hetta má eg vísa pápa tínum, tá ið hann kemur nið-

an.« Og hon tekur Ellu móðurliga inn at sær og kyssir hana. Menninir koma spakuliga niðaneftir tosandi, støðga eina løtu í túninum, koma so inn.

Durita og Ella standa báðar fyri glasstovudurunum: »Ja, komið bert til borðs beinan vegin, verið so góðir. Her síggja tygum, Per bóndi, hvussu Ella hevur gjørt móttøkuna hugnaliga fyri okkum, og so væl alt er lagt úr hondum; tað er vorðið sum; nú er ikki brúk fyri mær longur, tað síggi eg.«

Bóndin smílkar: »Hevur tú gjørt alt hetta, lítla Ella mín? Tað má eg siga, tú kann og tað við lít; tú hevur havt tann lærumeistaran, tað er ikki eitt, hon hevur ikki vant teg til.«

Øll seta seg við tað stóra borðið í glasstovuni, og her er alt, húsið kann bjóða, kaffikannan stendur heit á grúgvuni. Ella fær Duritu eisini at seta seg við borðið; tí nú skal hon sjálv einsamøll standa fyri borðinum hesa ferð, og lítla Ella ger sítt verk til lítar, fær mikla rós.

Tað er kæti og látur á ungdóminum. Tey eldru tosa sáttliga. Tað er so upplívandi at hava fingið gestir, tað er høgtíð, lýsir upp í sinninum, er eitt vælgerandi broyti í gerandisdegnum, sum tykist at treingja harðliga til uppímillum á einum sovorðnum garði.

Tað verður etið og drukkið, øll geva sær góðar stundir. Síðani fer ungdómurin út fyri dyr; tey eldru sita eftir og tosa. Teir tríggir, sum høvdu verið eftir á garðinum, høvdu aftur verið í haganum og skorið upp, so teir báðir Jóannes og Blásus siga skjótt góða nátt og takka fyri seg, fara í koyggjuna. Hini sita eina tíð enn og hugna sær, men nú er tað legggingartíð, og øll fara til songar. Ungdómurin er alsamt úti, tað er leygarkvøld og veðrið av tí besta, so tey koma helst ikki aftur í bræði.

------

Tað leið langt út á sunnumorgunin, og alt fólk svav á Frammistovugarði – uttan Eirikur lítli; hann vaknar undir liðini á mammu síni, smoyggir sær varliga niður fyri stokkin á bonkarendan innan fyri koyggjutjaldið, sum Durita hevur hangandi, tá ið hon svevur, krýpur niður av bonkarendanum og fram á gólv, stendur og hyggur seg um eina løtu, heldur at roykstovugólvið er ógvuliga stórt, ein heilur heimur. Fer út at ferðast, langt burtur frá bonkarendanum og koyggjutjaldinum, sum er hansara fasta tilknýti á foldum, heilt út til roykstovuhurðina, toyggir seg upp eftir klinkuni, men tað ber ikki til, teir smáu fingrarnir røkka bara handfanginum. Hann fer longri út í stórheimin stetlandi, heilt at beinkinum við hitt bróstið, klívur upp á hann og reisir seg upp, sær sín egna bonkarenda langt, langt burtur. Fer til gongu eftir beinkinum, kemur at einari koyggjuhurð, sum stendur opin. Har, beint fyri innan, liggur høvdið á Blásusi – Bási, sum lítlin sigur við lespandi s'i. – Teir eru vinmenn báðir. Men um dagin hevur Bási eisini kropp, tvær lodnar, æðrutar hendur og eitt knæ, sum tað er so stuttligt at ríða á; kann vera ridlisamt við hvørt, men tá halda tær lodnu hendurnar, og hann dettur ikki av; so ríða Bási og hann langar leiðir, heilt oman til strandar, har fjørutrøllini standa og verja, so børn skulu ikki detta á sjógvin, og niðan til eingjarliðað, har tarvurin stendur á varðhaldi, so børn skulu ikki villast niðan í hagan og koma sær í holtur við dvørgarnar, sum har búgva. Eirikur hyggur árunt í roykstovuni, men einki sær hann til kroppin á Básа, tær lodnu hendurnar og knæið at ríða á. Hyggur aftur at høvdinum. Tað morgráa skeggið verður til mýrimosa, sum veksur har úti við siglingarhylin. Nøsin er ein holvdur holabátur, sum liggur við øðrum skutinum inn í mýrimosan. Roynir við

teimum smáu hondunum at venda bátinum. Men tá hendir so nógv óvæntað: Tær lodnu hendurnar koma trilvandi, eyguni tendrast sum stjørnurnar um kvøldið, mýrimosabøkkurin rivnar so líðandi, og tenn koma til sjóndar í rivuni. Gamli geispaði og rembdi seg, fekk vitið: »Á, vælsignaður, er tað tú, sum er komin higar so snimma? Og Bási sum helt, tað var ein fluga, eitt torvatrøll, ein lítil eiturkoppur, og so var tað ein lítil eingil, sum kávaði uppi á Básа. – Og eg, sum kundi átt ein sovorðnan eingil sjálvur, tíggju sovorðnar fittar smáar einglar. – Men lagnan, lítli mín, lagnan! Pápin datt oman, mamman gifti seg uppaftur og doyði árið eftir í barnferð.«

»Baffej, baffej,« tekur lítli uppaftur og stingur fingurin upp í holabátin, »baffej.«

»Lagnan,« sigur Bási. »Eg fór á rekningi, tveittur hond úr hond, sum ein kastibløka. Kom út at tæna, var eitt brúksting, sum eingin bar kannuna av. Kom til mans og mistók meg. Vildi bróta meg uppundan. Hevði so nógv at hevna – og royndi tað, varð ódællur, drykkjumaður, bardagsmaður. Eingin tordi ganga mær ov nær. Hetta var mær til fals. Hevði tá onkur góður rættleitt Básа. Men eingin kom, eingin var at koma, einki menniskja var til, sum legði í, annaðhvørt Bási fleyt ella sakk.

Tá var tað, ið *hon* kom, tá ið eg djúpast vóð – men kortini. Ung, yndislig, stillfør. Eg var sum ein reim fyri henni...«

»Jeim, jeim, jeim,« letur lítli Eirikur og fylgir við fremstafingri einari rukku úr mýrimosanum inn í eygnakrókin, »jeim.«

»Eg drakk ikki ta tíðina,« smálær Bási, »viðeiriligur sum eitt gimburlamb. Húsbóndin lovaði okkum at giftast; vit skuldu fáa eina roykstovukoyggju og ein bonkarenda

frammanfyri – sum tú lítlidrongur og mamma tín – at seta búgv á, he, he, he, einki kongaríki soleiðis...«

»Koggajíki, koggajíki,« letur Eirikur lítli og potar við fingrinum inn í oyrað á gamla, »koggajíki.«

»Men Bási droymdi um tað,« smátosar gamli aftur, »um ta lítlu konuna og teir tíggju smáeinglarnar, sovorðnar sum tú, lítlimaður. – Men tá kom ein annar, sum hevði nógv meir at bjóða enn roykstovukoyggjuna og bonkarendan; hann fór við henni. Eg tók hann innanbergs ein dagin. Vit vóru á fleyg; einsamallir í einari torvu báðir. Legði mær hann niður í grasið, tók knívin úr slíðranum og skuldi taka manndómin av honum. Eg hevði gjørt tað, men tá svór hann mær, at eg var ov seinur, hann hevði longu...«

»Madomm, madomm, maddom,« læt lítli Eirikur, tekur bugfulla hondina í mýrimosan og togar á, »maddom.«

»So læt eg vera,« mutlar Bási aftur, »setti knívin aftur í slíðran. Hevði mannin liggjandi undir knænum eina løtu, hugsaði um, hvønn av okkum eg skuldi rulla útfyri. Tað hevði verið so lætt, bert favn frá okkum upsin og áttati favnar í sjógv. Gjørdi einki. Tað var lagnan, lítli drongur. Aftur var Bási á rekningi – fløskan, bardagin, hevndarhugin. Ja, hesin hugur var; men hevndin? Nei, viðfáningur! Tá var Bási ov lítið maður – ein flykra, sum feyk inn í verðina, datt í lógvan á einum húsbónda og bráðnaði – ein runudropi í tí skitna nevanum, tað var Bási.« Gamli tagnaði, tí Durita kom flatin út undan koyggjutjaldinum, og Eirikur lítli skundaði sær niður av beinkinum til hennara.

– – – – – –

Durita fer undir húsarbeiði, rakar hirðingina uppundan og kyndir upp, heingir uppyvir til morgunmat. Húsfólkið fær at eta, har tað er statt í roykstovuni, men gestirnir fáa borðreitt

í glasstovuni. – Tá ið Lona hevur fingið at eta, fer hon til neytar. Annars er einki at taka sær av í morgun.

Tá ið døgurðin er etin, lesur bóndin lestur, og øll, í húsinum eru, sita og lýða á. Hetta er skikkur á garðinum hvønn halgidag, uttan tá ið fólkið á garðinum er til messu í kirkjuni í grannabygdini.

Ungdómurin ger seg til at fara á fjøllini. Ein stórur dagur hjá teimum, fullur av óhendum hendingum, fús og forvitin fara tey avstað; eingin er glaðari enn Lona. Áðrenn tey fara frá húsum, er hon úti á beitinum og sigur fyri heimakúnni, hvat ið nú skal henda.

Tey eldru fara út í bøin at síggja velturnar. Akrarnir standa avskotnir. Tey rætta hendurnar inn í jaðararnar og draga øks varliga gjøgnum lógvan; enn eru tey **slunkin**, men skjótt kemur flogið niður av himli, og so fara tey at matast og **kýpna**. Eplavelturnar standa tættar og tøðumiklar, dimmgrønar og grøðitungar. Í kálinum bukka tey seg niður, benda bløðkur til viks og hyggja, um rót er undir; nei, tað er ov tíðliga, lat ólavsøkudagin fara afturum og enn betur. Soleiðis ganga tey fót fyri fót og hava eyguni við sær.

**slunkin** – soltin

**kýpna** – bólgna

Tey seta seg við gøtuna, næstan av sær sjálvum tvey og tvey: Gunnhild og Per bóndi, Jóannes og Blásus, Durita og Jesar. Lítið verður sagt. Nú er tað summarið, sum sigur. Í dag tigur strondin. Tey hoyra tað. Fossarnir suða lágmæltir, akrarnir skróva í lotinum, alda langan og seigan, flugurnar surra, og fuglurin letur. Tey síggja út yvir tað víða havið, yvir oyggjarnar, sum reisa seg úr havinum, bláari og bláari, tess longri tær eru burtur. Fjøllini reisa seg yvir bygdini, sólljós, djørv og háreist. Orð skapast í huganum um alt hetta: men tey verða ósøgd. Røkka ikki til, kennist tað. – Tey ganga aftur, fara eftir gøtuni út gjøgnum grannabøin, heilt at eingjar-

liðanum teirrimegin. Her eru eisini veltur, korn, epli og kál; men á Frammistovugarði eru tær størri. Per bóndi hugsar við sær, at nú má hann hava líka stórar veltur sum í ár á hvørjum ári; og skal hann tað, má hann bjarga øllum rekataranum, sum á land kemur, líka frá heystinum.

Úti á kvøldinum hittast øll aftur við hús. Durita og Heima-Ella fara at spráka fyri náttu rða. Tá sigur Gunnhild við dóttrina: »Nú vilja vit báðar ikki vera gestir meir, vit vilja vera húsfólk.« Og tær fara báðar at hjálpa til við húsarbeiðinum.

30. kapittul

# Ungar ástir alast

Aftur er tað gerandisdagur, og arbeiðið á Frammistovugarði verður ikki slakað. Tað er komin ein arbeiðsvilji, sum tykist at bergtaka bæði húsfólk og tænastufólk her á garðinum; sjálvt Blásus gamli kann hava innhugsnar einrøður við lítla Eirik um tey brøgd, her eru gjørd, soleiðis í bráðræsi at bøta aftur tað, sum tríggir menn eftir førimuni hava roynt at bróta niður. »Ikki hevði eg trúð tí, hvør ið segði mær tað,« sigur Blásus. »Tað er mamma tín, sum røkir okkum so væl við mati, lítli drongur, at einki heftir fyri, Bási er vorðin so sterkur aftur, at honum er einki ovboðið.«

Henda morgunin fara allir menninir aftur í hagan at skera upp. Grannarnir, sum koma framvið, eru eitt sindur spotskir, siga ikki so nógv, men smílka og hava okkurt á orði um, at her gera menn summar til vetur, desember er hagaskurðarmánaður, ikki juli. Per bóndi tekur sær ikki tykni av; hann veit, hvat hann vil, og hví hann ger hetta. Jón fer í hagan við teimum, heldur fyri, at hann tímir ikki at ganga heima eftir hjá konufólkunum.

Á døgurðamáli fara tær báðar navnurnar hvør við sínum lítla **tóleypi** á baki til hagaskurðarmenninar við døgurða. Tá ið teir ungu báðir síggja tær koma, leggja teir til brots oman ímóti teimum, taka leyparnar og bera fyri tær, fylgjast niðaneftir, hvør við sínum systkinabarni.

**tóleypur** – lítil tættleypur (við ongum gloppi millum rimarnar)

Gunnhildar Ella er um at verða fullbúgvin genta, í sínum seytjanda ári, vøkur og yndislig, ljóshærd, bláoygd, væl dæmd, høg og klænlig, hon er so lívlig og kát.

Servin er tjúgu ára gamal. Dimmhærdur, brúnoygdur,

væl vaksin, heldur høgur, vakur maður. Longu fyrstu ferð hann sá Ellu hina grindaferðina, var hann burtur í henni; hon gekk ikki frá honum aftur – hennara unga yndi, hennara vakurleiki, tað góðlíðandi heita eygnabráið. Hann hevði hana altíð í huganum, meðan hann á tí einsliga Frammistovugarði gekk og gjørdi sítt arbeiði; hann yndaði hana og legði í huganum henni øll tey lyndi og evni til, sum hansara genta skuldi hava. Hann tók at droyma um at gera seg verdan til einaferð at fáa hana til konu. Tann morgunin pápin, Durita og Jesar gjørdu stuttleikaferð til Kervíkar eftir gestunum, vónaði hann so staðiliga at sleppa við; men tað varð ikki; pápin kom og segði við hann: »Tú fer við teimum gomlu í hagan at rætta upp á nakrar veitir; vit fara at damla yvir til Kervíkar í morgun; ætlandi fáa vit Gunnhild og børnini bæði aftur við okkum, so kunnu tey verða her til stuttleika nakrar dagar.« Servin læt ikki við seg koma, men tað var honum ógvuliga hugstoytt; hann var fáorðaður og niðurfyrikomin av hesum, líka til báturin kom aftur, og hann sá, at Ella var við.

Tá ið hon nú kom upp á land, og hann hitti hana aftur, var tað, sum bygdin umskaptist, luftin lætnaði, rúmdin øktist, og hann livdi í einum lýggjum litfríðum ævintýrheimi. At koma til hús, tá ið teir høvdu drigið bátin og vita, hon var har, fylti hann við gleði. Aftan á nátturða, tá ið tey ungu fóru út at ganga í summarnáttini – síggja hana, hoyra hana tosa; tað setti hann í ein sælan rús, so hann blundaði ikki um náttina.

Sunnumorgunin, tá ið tey fóru á fjøllini – sami ungi ástarrúsurin á sínum fyrsta, tilbiðjandi stigi. Og tá ið hann nú henda mánamorgunin tekur amboðini og fer til verka, er tað mest sum ein onnur jørð, hann setur hakan í. Áður

hevði hann arbeitt av so fátækum orsøkum sum skyldu og æru; nú var tað eitt veður av lívi, sum trokaði á, tann livandi framtíð, ein gerð fyri at vinna Ellu, eiga hana, liva saman við henni. Lívið var so brúsandi ríkt, at hann var heilt ovfarin, hevði ikki grunað áður, at tað *var* soleiðis; hvørja ferð hann rætti ryggin, leitaðu eyguni oman yvir hagan: tá ið hann so sá tær koma báðar har niðri á hjallanum við tóleypi, legði hann til brots.

Per bóndi stóð og grunaði, hvussu vorðið var. Mintist, tá ið hann var í sama væri, kvaklaðist við í ungari ást – giftist við øllum góðum vónum. Men teimum vóru korini ovboðin, alt fór í rot: tann unga ástin, sjálválitið; sjúka seig á, saknur, vónloysi. Sukku niður í armadømi og vanvirðing. Tað bilgdist í hálsinum. Bóndin skeyt hakan í vøllin og gjørdi sær ørindi burtur úr eygunum á hinum. Knýtti nevarnar og lovaði so dýrt, at hann skuldi ikki spara seg, men stríðast, so blóðið sprakk undan neglunum, fyri at fáa alt rættað aftur, sum teir undanfarnu hava avlagað, áðrenn sonurin førir brúður til garðs. Hann kennir seg ungan og sterkan enn; fyri tað kundi hann fingið sær konu aftur; men hon skal ikki koma, tað fer bert at spilla fyri teimum ungu, spilla tað, sum hann hevði sett sær fyri, hansara lívsverk skuldi vera: at javna gøturnar fyri tí næsta ættarliðinum her á garðinum. Og kundi hetta nú lagað seg so, at tað rann saman millum Ellu og Servan, skuldi hann verið glaður; tí so kundi tað verið sum ein bót fyri tað hall, gomlu Ellu hevði verið fyri her.

Tær báðar genturnar koma við døgurða. Menninir eta og drekka, hvíla seg eina løtu, so aftur til arbeiðis. Nú er so hugaligt, teir hava skjótt vunnið á hesum arbeiðinum.

Gestirnir verða eina góða viku á garðinum. Tað dylur seg ikki, at tey ungu, Ella og Servin, hava funnið hvørt annað.

Gunnhild og Per bóndi tala saman um hesi viðurskifti. Hann sigur við hana: »Verður tað nú so, at tey bæði gera av at trúlova seg, tá gongur mítt hægsta ynski út, tað skal tú vita, Gunnhild.«

Gunnhild svarar: »Ja, ja, Per, men hugsa teg nú væl um; hon er ein ognarleys genta, hevur onga heimanfylgju, um enn hon skuldi komið til garðs.«

»Nevn hatta ikki,« sigur Per harmur, »omma mín kom við tveimum ognarmerkrum, mamma mín við hálvari aðru. Hvar var vinningurin fyri garðin? Vesaldómur, óeydna, vanvirðing, skomm og skaði! Kona mín doyði av harmi, eg fór í hundarnar. Nei, men lova mær eitt, Gunnhild, at tú sigur ja fyri tín part, um tað gleðiliga skuldi hent, at tey bæði finna saman.«

»Eg sigi ja, so glaðiliga sigi eg ja. Sonur tín er eitt gott menniskja, tað eri eg viss í. – Og eg veit at siga tær, at tey hava funnið hvørt annað og koma í kvøld at tala við okkum um hetta.«

Per bóndi hyggur leingi upp á hana: »So er alt væl, systir, so er alt væl!« Og hann fer frá henni.

Um kvøldið spurdist í húsinum, hvat ið hent var. Tað verður gildi á garðinum, og grannarnir eru bodnir við.

Morgunin eftir føra teir gestirnar aftur til Kervíkar.

31. kapittul

# Vármøði – heystgrøði

Ólavsøkan nærkast. Hoynin kemur fyri. Menn bera líggja út. Per bóndi stendur harmur og hakkar hesar eyrfornu kloddateigarnar, ikki líkinda strá á, nakrar nyttuleysar vatnpípur. Nógv fyri at vísa fólki neyðina, hugsar hann við sær. Og bóndin setur sær fyri, at tað skal vera næsta takið á garðinum at velta bøin um og gera hann arbeiðsligari, fáa neytahaldið upp á fót; annars er ein garður ikki drivin. Nei, her á garðinum er einki at tala um hoyna í ár. Fáa ta neyðina av grasi, sum er, leysa, so er vunnið, at fáa hesar staparnar undir koll hevur einki at týða.

Tá ið **bartalsmessan** er komin, fara akrarnir at gulna. Nú verður kannað eftir búningini; hvønn dag verður hugt at økrunum, korn tikin í hondina og tumlað, løgd undir tonnina at meta um búningina. Beint sum menn skyna, at kornið er hóskandi staðið, fara teir eftir knívinum. Tað er so hugaligt at seta á ein væleydnaðan akur, skera tær aksatungu hendurnar og leggja frá sær. Kornið var vælferðin fram um alt annað, tað vælsignaða korn, sum so mangan treyt. Tað nemur við hesar menninar, sum gingu frá teimum svørtu veltunum í vár og nú skera kornið fullbúgvið.

Konufólkini koma á **elmuna** berandi millummála; menninir seta seg væl nøgdir at fáa sær. Jóannes tekur slíðraknívin og sker lítla Eiriki látipípu úr einum kornstrá og lærir hann at blása í. Kornið liggur í **legdum** eftir elmuni og tornar við øksunum móti lotinum, so binda teir og **skrúgva**, áðrenn teir ganga frá í kvøld.

**bartalsmessa** – 24. august

**elma** – lendið, har akur er skorin

**legd** – ein hond av nýskornum korni

**skrúgva** – seta upp í skrúgv (= tólv kornbundi sett saman)

**Tólvini** á elmuni økjast. Menn ganga út um kvøldini at skrúgva um.

Aftur gongur Lona við rossunum báðum, millum tólvini og sornhúsið, reiðir bundið heim at seta í skrúgv. Riparin er uppsettur, og ripingin er í gongd. Tað er latið á sorn, og stórir eldar brenna í sornhúsinum. Durita er turkingarkona, og tvær **avlatingarkonur** hjálpa til úr grannagarðinum.

Hvørjaferð ein sornur er latin av, ber bóndin **aðalið** á loftið og fyllir í tey gomlu bingini, sum so nógv ár hava staðið tóm; tað er fyri honum, sum ber hann nýggja eydnu og eina nýggja tíð inn í húsið; tað er, sum tann gávuríka jørðin á hesum forna ættarsetrinum sigur við hann: »Eg svíki ikki, ger tú títt, geri eg mítt!« Hetta gula tunga kornið, sum nú fyllir bingini, er ikki einasta takkarlønin, jørðin gevur fyri slitið í vár, men tær stóru grasavgrøðirnar fleiri ár aftan á veltingina. Bóndin sær fyri sær, hvussu bøurin ár eftir ár skal vakna úr dvala og taka við nýggjum lívi, til hann ein góðan dag er komin so langt, at einki stykki er fornari enn seks ár; sjeynda hvørt er veltingarár, um væl skal vera.

Ein dagin, nú er hoyberadagur í Frammistovu, og útistovumenn eru við, tað er avrátt millum bøndurnar, at teir skulu vera felags um hetta arbeiði.

Durita hevur gjørt betri mat enn vanligt, sum vera man.

Nú koma tvey konufólk til garðs. Ein yvirvaksin kona, mundi vera fullar tríggjar alin høg og hartil før, stórt yvirskegg, fjallstav í hondunum, tí hon var hølt. Hin var lítil og breið, stórt, rukkut andlit; hvør hevði sín pjøka á bakinum. Tær koma inn í roykstovuna og spyrja eftir matmóðrini, vildu fegin sagt góðan dag við hana.

»Her er eingin matmóðir,« sigur Durita, »hon hvílir úti á kirkjugarðinum.«

**tólv** – tólv kornbundi

**avlatingarkonurnar** – tær, sum arbeiða í sornhúsinum

**aðalið** – tað besta kornið

»So,« siga tær, »hon er farin. Og hvør er tú?« spyrja tær Duritu.

»Arbeiðskona.«

»Ája, í matmóður stað meðni,« siga tær, fara í pjøkarnar og draga okkurt uppúr, har tóktist annars ikki at vera stórt í, uttan ein rúmligur posi.

»Hvørjar eru tit?« spyr Durita.

»Verjuleysar einkjur, vælsignað,« svara tær, og tárini koma beinan vegin, »Gud náði tann, sum ongan innløgumannin eigur. Nei, vit vóru vanar at koma hendan vegin, meðan matmóðirin livdi. Hon var eitt sovorðið hjartans menniskja. Ja, hetta var eitt vorðið sum hús at koma til í hennara tíð. Og nú er hon farin, hoyra vit; ja, Gud náði okkum. Men tú tykist ikki vera minni dúglig,« siga tær við Duritu, »her sæst á hvørjum spreki, at valahond fer um.« Tær grava aftur í pjøkum sínum, onnur tekur eina stoppinál, hin eina lásnál og rætta Duritu, ógvuliga hulisligar og stórtiknar á málinum: »Hetta skal tú eiga!« Tær seta seg á beinkin báðar, taka posarnar úr pjøkunum og leggja um knøini. Biðja ikki, tað tora tær ikki fyri lógini.

»Nei,« sigur Durita, »tit skulu ikki geva mær hetta; tí eg eigi einki at geva tykkum afturfyri, eri bert arbeiðskona.«

Tær hyggja upp á hana og læa: »Arbeiðskona og ikki, tað kann gera tað sama; tað, sum um ræður, er hjartalagið fyri at anda at neyðardýrinum. Tú sær okkum ikki út til at vera nakar ómyndingur heldur; tað...«

»Nei, at taka av tí, sum ein annar eigur, tað geri eg ikki!« sigur Durita. Tekur ikki ímóti nálunum.

Tær tiga, sita og gløa at henni, skulu siga meir; men tá heldur Durita: »Ein bita at eta skulu tit fáa frá mær, skal fara at gera okkurt til.«

Í tí sama kemur Per bóndi inn: »Nú,« sigur hann, »tit báðar her í dag?« hyggur bítskur upp á tær og verður standandi.

»Ja, komu um her soleiðis. Og vit hoyra, at matmóðirin er borin út á kirkjugarðin. Á, tað frágerðar menniskja, hon var. Og tað hús at koma inn í; tað er ikki mangur, sum sat í sovorðnum veldum.«

»Og tit vistu ikki, at konan var deyð?«

»Nei, sanniliga hava vit ikki hoyrt tað grett, hava helst verið burturstaddar, tá ið tað hendi; annars høvdu vit...«

»Jú, eg hugsi, tit vita betur enn so; tit vita helst eisini, at her eru onkrar broytingar hendar nú í seinastuni, betri beiti kanska. Men hvat hava tit í ørindum báðar?« spyr bóndin.

»Á, einki petti, komu bara soleiðis; har, sum ein hevur notið alt gott, har verður hugt inn aftur at vita, hvussu fólk livir.«

»Tit koma at bidda, ha? Ein stóran posa í viðføri og eina nál at geva. Síðst, tit vóru her, góvu tit konu mínari eina lásnál og fingu ein lim av kjøti hvør avstað aftur við tykkum. Tá rivu tit okkum niður millum manna, hvussu armóðsligt her var, hvussu kørg vit vóru og alt hetta. Eg lovaði tað tá, at komu tit aftur á gátt, skuldu tit fáa durafjórðingin. Sleppið tykkum nú beinan vegin á dyr, og vísa tit tykkum aftur her, seti eg hundin á tykkum. Neyðardýr fara ikki tómhent hiðani, men tit treingja ikki. Nú má hetta halda uppat, at tit ganga oynna runt og **ama** gávur út av neyðardýrum, sum eru nógv verri fyri enn tit, bara tí tey ræðast tykkara illbønir.«

**ama** - eyðræna

Tær taka ovursintar pjøkar sínar og fara av durunum við ljótum orðum, biðja alt ilt yvir húsið og spýta aftur um seg, tær fara.

Blásus støðgaði teimum í túninum: »Nú, hvat siga tit tykk-

um at vera í dag, verjuleysar einkjur, kanska, ella gamlar jomfrúir? Soleiðis fer lívið við øllum. Ólíka var á sinni, tá ið tit vóru pútur báðar, Stórapúta og Lítlapúta.« So fór hann við byrðuni, klukkaði av látri. Tær báðar fístu av illsinni, og skemdarorðini dundu um geilarnar.

32. kapittul

# Trygg eru heimatún

**Vælferðin** er bjargað. Nú kemur útróðurin í aftur. Fyrsta morgunin, teir fara, sigur Jóannes við Per bónda: »Nú kunnu tygum siga, sum pápi mín var vanur at taka til: Eru kornbingini full, gevur útróðurin gull. Hetta man vera so satt, sum tað er sagt, at skal bóndi fáa nakað burtur úr útróðri, skal garðurin verða rikin.«

**vælferð** – grøði

»Ja,« sigur Per, »tann bóndi, sum rekur ikki sín garð, verður svíkjari og knæbóndi.« Hann tigur og minnist síni egnu mistøk – »Men nú einki mistreysti, út at vinna gull!«

Ta fyrstu tíðina rógva teir við fýramannafarinum; tí hin garðurin er ikki liðugur við heystarbeiðið. Alt gongur seinri hjá grannabóndanum. Hann er ikki niðurundirkomin, situr væl og kennir seg ikki hava fyri neyðini at taka nøkur ódnartøk. Garðurin hevur altíð verið væl rikin og hevur altíð verið umhildin millum manna; ongantíð staðist á at fingið tænastufólk. Heldur gamlir í tí, soleiðis hava teir menninir verið. Men ikki verri enn so, at nú hesin bóndin sær fyrimunirnar við ripara og sornhúsi, leggur hann tað gamla arbeiðslagið av, lænar frá Peri í ár, og næsta ár hevur hann hesa útgerð sjálvur. Jú, Útistova er eitt vala hús.

Per bóndi kærdi seg ikki um, at teir máttu rógva við fýramannafarinum, tí teir fiskaðu dúgliga. **Væl,** hildu teir, **gekk at** teimum nýggju vaðunum, sum Jesar hevði gjørt, og tað var eingin, sum kundi hugsað sær at javnmett tey gomlu vaðini við hesi. Nú átti Frammistovugarður alla veiðuna, teir førdu til lands; tí Kláin var ikki við longur; varð boðaður sum vanligt, men hann bar seg undan, orkaði ikki meir, segði hann.

**gekk væl at** – beit væl á

Per bóndi var so formaður, og tað tykist bera væl til. Aftur kemur greipufiskur at hanga undir húsum og í opnahjøllum. Aftur gingu feðgarnir, Per og Servin og húglaðu um greipurnar, so tær skuldu vera í besta standi til avreiðingar.

Tað varð liggjandi sjóveður út eftir heystinum; so útróðurin vardi við leingi. Bert teir dagarnar, fjøllini vóru gingin, stóð báturin á lunni. Nógvur fiskur kom upp á land, og tað stóra gróthúsið fyltist so líðandi við teyggjaðum turrfiski.

Aftur verða handilsferðir gjørdar til Havnar. Tá upplivir Per bóndi tann dag, at hann flýggjaði handlinum tað síðsta hallið á roknskapinum. Henda dagin keypti hann ein kagga av brennivíni aftur við sær. Ein fløska varð fylt og sett inn í tað gamla hornskápið í glasstovuni. Nú leit bóndin sær til at umsita ein dropa sum aðrir menn.

– – – – – –

Tá ið uppiløgan kom, eitt sindur fyri mortansmessu, og ullarbeiðið stóð fyri, var avrátt við Gunnhild, at hon og børnini skuldu koma á Frammistovugarð. Servin og Ella skuldu halda brúdleyp einaferð síðst í dansitíðini. Tá vónaði Per bóndi, at tað, tey vóru í ferð við at byggja upp í húsini, fór at vera liðugt.

Sjálvan mortansmessudag fer seksmannafarið til Kervíkar við Duritu, Eiriki lítla og Jesari. Nú høvdu tey verið á garðinum í seks mánaðir, og nú skuldu tey fara. Tey trý í Toft skuldu koma aftur við bátinum. Gunnhild skuldi hava vevin við sær; nú kundi hon veva garðsins egna tógv, tað skuldi ligið væl fyri. Jóannes og Blásus vórðu verandi; tí teir vóru festir fyri eitt ár – men løgdu heldur einki í at fara, funnu seg meir enn væl báðir, kendu seg heima her so líðandi.

Áðrenn Durita og Jesar fóru, hevði Per bóndi biðið tey koma inn í glasstovuna, hann vildi tala eitt orð við tey. Ja,

tað var tí, hann vildi takka fyri tað, tey høvdu verið fyri garðin og fyri hann sjálvan: »Tit bjargaðu øllum her, fyrst og fremst mær sjálvum,« sigur hann rørdur. »Eg var væl á leið til at fara heilt í rot sum menniskja. – Tað sindrið av løn, sum vanligt er, hava tit fingið umsíðir. Men tit hava ikki verið tænastufólk her bæði; tit tóku alt her til tykkum sum tykkara egna, og tí er tað eingin samsýning til tykkara í einari tænastuløn. Vit her kunnu ikki fulltakka tykkum. Tú Durita, sum tók húsarhaldið, ið tú hevur gjørt so væl, at arbeiðið á garðinum gekk sum eitt spæl, og orð gongur av víða um, hvussu gott kostarhaldið er her. Hartil hevur tú lært børnini at lesa og skriva, lært Ellu upp til alt húsarbeiðið, ja, eg havi ikki orð! Og tú Jesar. Tað mót, tú hevur potað í meg, tann veking, tað hevur verið fyri Servan at hava teg til vinmann, ja fyri alt takki eg tær. Tit taka meg ikki illa upp, um eg nú bjóði tykkum eina mørk í ogn at giftast uppá. Sær mítt eyga rætt, eru tit góð bæði. Men tá ið tit onga jørð eiga, forðar lógin tykkum í at giftast. Takið tí av einari ognarmørk frá mær; tit kunnu hava hana ella gjalda fyri hana so líðandi soleiðis, sum tað nú kann liggja fyri; men tit skulu ikki kenna tykkum skylda mær nakað, um tit einki lata.«

Tey sita og hyggja hvørt upp á annað, smílka, men ivast ikki í, hvat tey skulu svara: »Vit eru nú ikki trúlovað, bert vinfólk. Men vit takka tygum fyri ta stórfingnu hjálp, tygum bjóða okkum. Tað liggur kortini so fyri, at vit noyðast at fara aftur til Kervíkar; tí tað er so mangt, vit eru uppií har, sum vit kenna okkum hava ábyrgd av.«

»Ja, tað stendur til tykkum, hvat tit gera; men tit skulu vita, at so leingi eg standi fyri ognini í Frammistovu, stendur hetta tilboð við, og skuldu tit einaferð seinri fingið brúk fyri

tí, so latið meg tað vita, tað skal vera leyst og liðugt beinan vegin.« Bóndin fer í hornskápið og skeinkir til øll trý.

Ella og Lona gráta báðar, tá ið tey fara. Teir báðir húskallarnir sita fáorðaðir og hyggja upp á tey. Tað letur í Blásusi: »Á, teir bitar, tú gav okkum, Durita, á teir nýtiligu bitar. Ikki mín dag havi eg...«

Soleiðis fara tey av garði.

– – – – – –

Tað var frøi á teimum gomlu í Eirikshúsi, tá ið Durita og lítli Eirikur koma inn um gáttina. Drongurin var ikki álvuligur; stóð stívur og tagdi á gólvinum, fingurin í munninum, firnaðist abba og ommu. Men tað var bert ein løta, til hann er heimakendur aftur. Tey gomlu eru heilt burtur í honum: »Sum tú er trilkaður, neyðardýrið hesar mánaðirnar, tú hevur verið burtur; tað skal vera vist, at tú hevur havt nóg mikið fyri munnin.«

»Og nú er útisetan liðug, Durita,« sigur gamli Eirikur.

»Ja, nú eru vit komin aftur at búgva í Kervík.«

»Tað er í Guds heiður, vit hava nakað saknað tykkum,« pjátra tey gomlu bæði.

Á Brekkugarði er eisini frøi yvir, at útlegdin er av fyri Jesar. Anna hevur saknað hann so staðiliga, hevur ikki dugað at geva seg til tols við, at hann var ikki í húsinum. Hann hevði altíð staðið hennara hjarta næst av teimum brøðrunum, hon hevði altíð droymt um, at hann skuldi verða har á garðinum altíð – hóast hon jú ongar vónir kundi hava um tað.

Niels hevði meira verið eitt ólagabarn. Sjúkur var hann í uppvøkstrinum og fekk alt eftirlæti; kom seint til og lítið til mannar. Hevur altíð verið ov mikið heimaríkur við systkini; latið tey kent, at tað var *hann*, sum bóndi var – kanska tí hann kendi seg so lítið føran, at hann vildi styðja upp undir

seg soleiðis. Mamman hevði gingið og vónað, at hetta skuldi rætta seg, sum hann eldist; tað ger tað kanska eisini, hon heldur, at hann er vorðin sjálvbjargnari; sum nú hetta, at hann hevur kvittað seg frá Hanusar-Óla, tað er so góðum líkt. Mamman uggar seg, at hann alsamt verður at batna. Sigga og hann halda saman. Hon er ein vala genta, røsk og skilagóð, hevur góða ávirkan á hann. Hon er vorðin glaðari og fríari í framferð nú í seinastuni, kennir seg tryggari og heima her á Brekkugarði. Pápan roynir hon at skýggja, sum best hon kann; men tess meir heldur hon seg til mammuna.

Tey fýra tænastufólkini eru alsamt á Brekkugarði, og arbeiðið gongur, sum tað eigur, garðurin verður ríkin sum vanligt.

Jesar fer inn í lítla rúm sítt, sum hann nú aftur skal vera í. Hann kennir hvíld at vera her. Tað hevur verið ein størri saknur at umvera hetta rúmið, enn hann hevur viljað viðgingið fyri sær sjálvum, hetta at kunna vera fyri seg sjálvan, at fara inn og kunna lata hurðina aftur eftir sær, seta seg við frið og vera burtur úr eygunum á fólki, fáa frið at hugsa, taka skurðgøgnini í hondina og seta seg at skera; síggja fyri sær, kenna sinnisins keldur fara at hvella.

Tað vóru ikki nógvir dagarnir, fyrr enn tey bæði, Durita og Jesar, vóru gliðin inn aftur í bygdarlívið. Tey vitjaðu vinfólkini hjá sær. Sámal Jóhan var komin fram um aftur stokkin, men var fallin nógv, síðan tey fóru. Óluva, systirin, var tann sama, blíð og tolin, tókst alsamt við at húgla um beiggjan við mat og klæðum, halda hann reinan og nossligan, herklæðini í standi. Men nú var tað langt síðani, hann hevði biðið leggja sær tey fram, segði hon. Hann segði teimum frá stríðnum, hann hevði staðið í niðri á Lað. Kempuna hevði hann felt; men skamm fái hann Gýðin jall, sum hevði rent

hann úr saðlinum, tá ið hann kom ríðandi heim aftur gjøgnum tann myrka skóg: »Eg visti av ongum, fyrr enn eg lá øvutur á vøllinum, tikin bakleiðis.«

Malan sat líka blíð og nosslig við fýrstaðin og bant, glað og nøgd. Tey ellifarnu eyguni fingu glitra aftur, tá ið hon sá, hvør ið inn kom: »Á, Gud vælsigni tykkum, nú eru tit aftur, bygdin verður mest sum ljósari av at vita tykkum her bæði,« sigur henda gamla.

»Og hvussu veit við?«

»Væl, heilt væl. Pínuleys. Frá seingini hvønn dag. Fái alt, eg skal nýta, upp í hendurnar. Fólk eru so góð við meg, at eg kann ikki siga frá tí. Nei, sum *eg* siti, er lætt at vera gamal.«

»Og tygum halda á einum stokkum enn?« siga tey.

»Ja, betri enn so – og lesi sum harðast. Jú, takk fái Gud fyri meg.«

»Vitja tygum nakrantíð Mirmann longur?« spyr Jesar.

Hon lær: »Ja, nú er nakað síðani; men hann man vera við **semingin**, tað haldi eg.«

**semingin** – við sama lag

»Vit fara út til hansara nú, koma tygum við?«

»Jú men hevði eg havt hug til tað; men tit munnu hava annað at takast við enn at ganga og bera meg um bygdina.«

Tey fara við henni, koma at durunum, ganga spakuliga. Hoyra, gamli tosar við onkran fyri innan, lær, spyr og svarar. Tey lirka hurðina upp. Hann stendur við bakinum til og hevst okkurt at framman fyri fýrstaðin. Smáskemtar við ein fress, sum situr og hyggur upp á hann á eldbríkini. Tey seta Maluna inn á gáttina. Hon fer raggandi við hondini á knænum eftir gólvinum: »Góðan dag, Mirmann,« letur í henni.

Hann bregður sær á: »Nei, er tað tú, Malan góðan? Væl komin, væl komin! Kom, hoyk teg niður á bríkina. Men hvør Guds vinur hevur...«

Tá koma tey inn.

»Nú, eru tað tit bæði, sum komin eru? Gud eigi tykkum, vit hava nakað stundað. Tað var, sum einki var í lagi í bygdini, tá ið tit vóru burtur. Og nú er útisetan liðug?«

»Ja, nú er hon liðug. Hvør er hasin, ið har situr?« spyr Jesar og peikar á fressin.

»Ja, hann, hatta er ein vinmaður. Hann kom higar til mín við rivnum skinni. Soleiðis er vorðið! Ellin boyggir. Eyguni fara. Tenn og kløur slítast upp í nakka, hann orkaði ikki at verja skinnið longur, kom so higar til mín at fáa ein skáa.«

»Tygum eru sum fyrsta dagin,« hildu tey.

»Ja, eg? Havi tað sum í Himmiríki, takk fái Gud. Tit fáa bukkað beinini.«

»Nei, vit fara, koma seinri aftur eftir Maluni, tá støðga vit eina løtu.« Tey fara.

Dávur er sami maður. Gramdi seg um, at hann aftur var fastur á Laðabátinum. Hevði verið hjá sýslumanninum, biðið og bønað, men einki batti, bara geva seg undir, hevði sýslumaðurin sagt. Hann harmaði Imbu. Hevði so fegin viljað hjálpt; men tað bar ikki til, fekk einki gjørt. Onkuntíð, tá ið róp kom í, at hann drap hana, leyp hann avstað, tók Hanusar-Óla, so hon fekk krógvað seg úti í bygdini. Men hvør dagur var ein pína fyri hana, og tað kundi hann ikki bøta. Nú vóru báðir húskallarnir rýmdir av Lað, tað var so mikið verri.

Tey hyggja eisini inn á gólvið í prestagarðinum. Tosa saman um ting og viðurskifti í bygdini, drekka kaffi og hugna sær. Durita skal nú aftur taka sær av børnunum, sum læra at lesa og skriva. Birta er ikki so sterk og hevur henda stóra prestagarðin at halda.

Durita nevnir við tey, hetta hon hevur hugsað um, hvussu

tað kann fáast húsrúm til børnini í Eirikshúsi, um tað mundi vera ovmikið, um hon bað fedrarnar til tey børn, hon hevur í skúla, koma ein dag hvør og taka hondina í við arbeiðinum at økja um glasstovuna; tilfar og sovorðið skuldi hon royna at knógva sær til sjálv.

Nei, ovmikið? hildu tey, »tað er minst at gera hjá teimum, sum hava børn gangandi; tað kann tú ætla. Og so mong løtan fer burtur í møsni kortini hjá teimum; nei, hvat er líkari, enn teir taka lut í byggiarbeiðinum ein dag ella tveir.« Prestur býður sær til at orða tað við teir.

»Ja, men tað er ikki vert at gera tað rættiliga enn,« heldur Durita, »nú skal eg fyrst umráða meg og royna at fyribúgva alt nakrar dagar, so komi eg aftur.«

33. kapittul

# So er lagnum lagað

Nú treingir til at fara aftur á flot, tí tað man ikki vera so mikið av hóskandi mati hjá teimum, sum ongan innløgumannin hava. Aftur er tann tíðin í hondum, tá ið bóndahúsini virka ullina. Men Laðabáturin rør, og hann verður valla settur á lunn, tí Hanusar-Óli hevur mist øll síni tænastufólk, so har verður helst eingin ull virkað. Dávur verður tí bundin á tí bátinum. Seyðamaðurin, sum róði við Eiriki, meðan tey vóru burtur, verður nú uppi í inniarbeiðinum í Stórustovugarði, sum vitiligt er. Tey verða tí bara trý at reka Eirik. Tosa saman um hetta og gera av, at Durita skal fara at tala við Stóru-Sonnu; hon er einkja eftir tann mannin, sum fyri trimum árum síðani doyði av Laðabátinum. Hon hevur øll árini, síðani tey giftust, verið arbeiðskona á Lað og búð heima. Soleiðis hevur hon lívbjargað sær og soninum Gutta, sum nú er tólv ára gamal. Men nú fyri stuttum mátti Stóra-Sanna sum øll hini rýma frá Hanusar-Óla og sat nú í armadømi í sínari veggjakroysu, hevði einki fyri hendurnar soleiðis; onkur heitti á hana av og á at dugna við onkrum; men tað, hon fekk fyri tað, var svinniligt at liva av.

Durita kemur inn til Sonnu. Hon er eitt ramligt fólk, von at stríða og streva frá barnsbeini; tað skal nógv til at boyggja hana, men nú er ovboðið: »Eg eri komin ovmikið til árs og ov slitin til at fara av bygdini at tæna, her er einki soleiðis at koma til,« sigur hon.

»Tað er eyðvitað,« sigur Durita; »men hvussu er við Gutta, kann hann ikki koma at rógva út við okkum, á Eiriki; vit eru ikki meiri enn trý, tað er í so lítið. Ein munur

hevði tað eisini verið hjá tykkum at fingið nakrar fiskar uppímillum.«

»Ja, um hann kann?« sigur Stóra-Sanna upp í loft, »tað er so vist; men nyttar hann tykkum nakað, hevur ikki verið í báti fyrr, neyðardýrið?«

»Tað kemur skjótt hjá honum sum øðrum; hugsa einki um tað. So boða vit honum, tá ið vit fara aftur á flot,« sigur Durita. »Men hvussu er við roðklæðum, vað og sovorðnum?«

»Tað er eingin vandi,« sigur Stóra-Sanna, »alt er til frá pápa hansara; eg havi vart og varað tað av einlistum, so í tí er hann ikki hjálparleysur; um tað so eru skølingar og homluband, so hongur tað til taks.«

Gutti rør nú við Eiriki, og tá ið til ber, er hann við Jesar at fáa agn. Fyrsta dagin, hann var úti og kom við fullum parti aftur til mammu sína, stóð hon ovfarin: »Hvat er hetta, tú kemur við? Tú eigur ikki alla hesa rúgvuna!«

»Jú, tey søgdu, eg skuldi hava fullan part,« sigur Gutti errin.

Stóra-Sanna bant turriklæðið um herðarnar og leyp avstað, út til Duritu, sum rætt tá var komin at húsum: »Jesus náði meg fyri tykkum, hvat er tað, tit hava gjørt?«

»Gjørt,« undrast Durita, »hava vit gjørt dreinginum skaða ella hvat?«

»Skaða,« sigur Stóra-Sanna, »nei, so vist hava tit ikki gjørt honum skaða; men tit hava givið honum fullan part, tað ber ikki til, Durita góða, hann hevur onga nyttu gjørt, smádrongur, og ivaleyst hingið út á stokkin og spýð tað mesta av degnum.«

»Eg fekk eisini fullan part fyrsta dagin, eg var í báti, hvat mundi eg duga? Nei, Sanna, tað er, sum tað eigur at vera, hann hevur bara fingið sín part,« sigur Durita sáttliga.

»Kundi eg so ikki heldur komið sjálv við tykkum, hevði so gjørt mun við einari ár í hvussu er?«

»Nei, lat tú Gutta bara sleppa við okkum, um eina viku er hann longu kunnaður í bátinum; hugsa einki um tað.«

Stóra-Sanna tárar, rættir sínar knotutu armar og kroystir Duritu inn at sær: »Hetta er lívbjarging fyri okkum! Lívbjarging sigi eg.« So hvarv hon avstað aftur, líka brádliga, sum hon kom.

– – – – – –

Aftur gongur tos í bygdini um, at teir størru jarðareigararnir tíðum hittast til samrøðu í ymissum húsum, men eingin veit rættiliga, hvat tað er, teir tala um, og tær gitingar, sum ganga, verða ikki uppafturtiknar av teimum, sum halda eitt sindur um seg. Hesa ferð skuldi hetta tó sannspyrjast skjótari, enn tey flestu vardu.

Eitt kvøldið kemur Hávarð bóndi inn á Lað og spyr eftir Hanusar-Óla.

»Jú, hann er inni,« sigur Imba, matmóðirin, sum stákast í roykstovuni, »hevur verið frá húsum í dag og man hava lagt seg upp á seingina eina løtu, eg skal fara eftir honum.«

»Nei, vek hann ikki upp úr svøvni,« sigur Hávarð, »tú kann bara siga við hann, tá ið hann kemur upp aftur, at hyggja niðan til mín í kvøld.«

»Nei, tað ger einki,« sigur Imba, »hann man hava sovið eina góða løtu, síðani hann legði seg, so hann er kanska vaknaður.« Hon letur upp glasstovudyrnar. Tá er hann á gáttini og kemur uttar.

Hávarð tekur hetta uppaftur, um hann vildi gingið niðan til teirra eina løtu í kvøld: »Vit eru nakrir eigarar, sum høvdu havt hug at tosa saman um ymis felagsmál.«

»Tað veit eg ikki, um eg komi,« sigur Hanusar-Óli bítsk-

ur, »nei, eg hugsi ikki, havi einki soleiðis at tala við nakran um; er onkur, sum vil tosa við meg, er líkari, at hann kemur til mín, enn eg komi til hansara.«

»Ja, tað er ikki ringari,« sigur Hávarð bóndi, »so koma vit nakrir oman til tín eina løtu í kvøld.«

»Ja, sum tit vilja,« sigur Hanusar-Óli.

Stórustovubóndin boðar átta monnum, og um eina løtu kemur hann sjálvur níggjundi aftur á Lað. Imba býður teimum inn í glasstovuna, setur sessir fram. Bóndin situr fyri vindeyganum og hyggur út, letur sum einki, tá ið teir níggju koma inn og seta seg niður. Hurðin verður afturlatin, og tveir av monnunum førka sessir sínar, so teir sita fyri henni. Einki annað fólk er inni.

Tað er tøgn eina løtu. Allir eru ógvuliga svinnir. Hanusar-Óli, sum altíð er so gorrutur, steintigur. Menn anda tungliga. Luftin er full av stórhendingum.

Hávarð bóndi tekur eitt bræv upp úr kotalummanum og hyggur upp á teir, sum inni eru: »Nú eru vit allir her, og tá ið tit hava sett á meg at føra orðið, so er væl best at fara undir tað beinan vegin:

Tað er við teg, Hanusar-Óli, vit vilja tosa eitt sindur. Man ikki koma tær óvæntað. Vit hava mangan gjøgnum árini ávarað teg um, at broytti tú ikki tín atburð, noyddust vit fyrr ella síður at standa á tær. Kortini hevur tú latið sum einki. Tí hava vit nú gjørt av – hóast tú er bygdarmaður og starvsbróðir – at støðga tínum ólógliga atburði í bygdini. Vit hava her eitt bræv, sum ein lógkønur maður hevur sett upp fyri okkum; tað er ein klaga ímóti tær, ein stevning. Í skrivinum er tú ákærdur fyri seyðastuldur, fyri at marka um seyð, fyri at stjala úr hjøllum, fyri yvirgang og herverk á hús um bygdina. Í hvørjum einsærum máli, sum her er nevnt, eru vitni við,

tey hava sett sína hond undir og eru búgvin til undir eið at vitna ímóti tær. Um hetta verður sakarmál, krevja vit allir, sum hall hava liðið av tínum gerðum, fullar skaðabøtur, og at tú líður tann straff, sum lógin ásetur. Tú veit sjálvur nakað um, hvat *tað* er.

Nú hava vit sagt tær okkara ørindi. Tú hevur kanska okkurt at siga við okkum?« Hávarð bóndi tagnar. Tað er kvirt í glasstovuni. Øll eygu stara grísk at Hanusar-Óla. Hann sat og royndi at læa upp á háð, meðan Hávarð bóndi talaði; men tað vildi einki bera til; hann kveitti sjáldnari og sjáldnari upp, hugdi niður í gólvið, turkaði risthentur sveittan. Nú roynir hann at stinna sær á, glettir á tonn og sigur: »Tað er óført, sum tit vita nógv um meg í kvøld. Hvaðani hevur verið stolið meir enn úr mínum haga og úr mínum hjøllum? Hví nevna tit ikki tað? Hevur nakrantíð verið búrbrot her í bygdini uttan á mínar goymslur? Hvat siga tit til tað? Er tað eg, sum havi stolið frá mær sjálvum, ha?« Hann rennir eygini reyðrandað og rødd frá manni til mann: »Nú, tit svara ikki? Nei, tað hugsi eg. – Tit tala um vitni. Eg havi eisini vitni, bæði móti tí og tí, tað skal eg siga tykkum. Og stevning? Ja, stevnið tit! Eg stevni eisini. Tit skulu ikki sleppa so væl frá hesum, at tit koma mannsterkir inn í mítt egna hús og hótta meg við devli og dølgi!« Hann roynir at blása seg upp; men tað verður einki til, hann tagnar, situr og lútar framyvir, tivar og pilkar **skjálghentur** uppi í andlitinum.

Hávarð bóndi talar aftur: »Vit hava ikki stórt meir at siga við teg. Hetta, tú segði, halda vit vera møsn; tað man tú sjálvur halda eisini. Sjálvandi stevnir tú, hevur tú nakað at stevna fyri; men tað verður tín sak. Eftir er at siga, at tað er eitt, vit vilja bjóða tær: Um tú vil sleppa frá at fara í dómsvaldisins hendur, bjóða vit tær tey kor, at tú fer av oynni beinan veg-

**skjálghentur** – risthentur

in. Veðrið er toliligt, vit kunnu manna ein bát og seta teg yvir um sundið. Vil tú tað, og vil tú lova plikt og bót aldri at seta tín fót aftur á oynna meir, so skulu vit ikki stevna tær fyri tingið og ongar skaðabøtur krevja fyri tað, tú hevur stolið frá okkum.«

»Av oynni!« grælar í Hanusar-Óla, »hvat verður so av mær?«

»Tað má tú sjálvur um; men fer tú ikki, tekur dómsvaldið teg, og tú fer tá hagar, sum ránsmenn og stórtjóvar enda. Vel tú og ger skjótt av; vit eru uppá eitt áttamannafar her í stovuni. Far og tak tær nakrar klútar, so fara vit til báts, meðan einki fólk er á gongd; tú kemur ikki betur aftur.«

Tá var Hanusar-Óli linur í kongunum; hann reisti seg og fór lendahokin at roykstovuhurðini. Teir, sum sótu fyri durunum, spurdu, hvar hann ætlaði sær, um hann hevði tikið nakra avgerð?

»Ja, eg komi við tykkum, latum okkum fara til báts.« Hann støðgar á og spyr fram fyri seg: »Men konan, hvussu við henni?«

»Hon er betur farin uttan teg,« sigur Hávarð bóndi, »so mangan tú hevur roynt at beina fyri henni.«

Hanusar-Óli fer at skavast við at taka okkurt saman til ferðina; ein maður er undir hvørjari liðini á honum. Hinir fara at búgva seg til ferðar. Ein tíma seinri, meðan túnini liggja myrk og manntóm, fara teir til báts. Tá ið teir stíga inn, skal Hanusar-Óli seta seg í bakskutin; men Hávarð bóndi sigur nei. »Í nátt skal tú fram á rong at sita, tú skal hava fangasessin!«

So fer áttamannafarið frá landi. Tað hvørki goyr ella gelur eftir Hanusar-Óla, hann fer úr bygdini.

Morgunin eftir fundin á Lað spyrst um bygdina, at Laðabóndin er farin av oynni. Tað kennist sum ein vælsignaður lætti. Øll vistu nú ikki stórt um, hvat ið lá aftan fyri; men tað, sum øll ræddust hann fyri, var, at hann kundi ganga fullur og leika í um bygdina, gjørdi ongan mun á degi og nátt, so illførur, at eingin kendi seg tryggan; menn tordu ikki frá húsum, tá ið hesar ríðirnar vóru á honum, kundu ikki lata húsið mannleyst; tí lætnaði so vælsignað fyri bringuni á fólki at hoyra hesi tíðindi. Tað ljóðaði á hvørjum munni: »Væl, at hann fór, og illanstíð komi hann aftur!«

Hávarð bóndi hevði mangan talað við Imbu um, hvat ið henda mátti við manni hennara. Stillfør og niðurboygd av sorg og skomm hevði hon samtykt í, at hetta mátti verða endin. Hon hevði tí tey síðstu tvey árini vitað, hvat ið henda skuldi; hesa tíðina hevði hon so líðandi vant seg til ta skomm og vanlagnu, hon her skuldi líða. Sjálvandi var hetta ræðuligt at síggja ímóti. Men kortini, tað grímdi fyri henni ein lítil vón um, at nú fór hon at fáa nøkur friðarlig ár. Hon hevði dóttrina og Niels, hon hevði Dáva, sum alla tíðina hevði verið sum ein verji fyri henni, og hon kendi so inniliga, at øll bygdin stóð samanum hana; eingin legði hana undir nakra luttøku í tí, maðurin hevði havt fyri. Hetta kvøldið, fundurin var á Lað, var Sigga eftir mammuni og hevði hana út á Brekkugarð við sær, har hon var um náttina. Sigga visti eisini, hvat ið henda skuldi, og tær ynsktu báðar so staðiliga, at hann skuldi taka av og fara av oynni í staðin fyri at koma í hendurnar á dómsvaldinum. Sigga mintist aftur á ta ræðuligu náttina, tá ið mamman hevði sent hana eftir Dáva at koma oman at verja tær báðar. Hann kom og bant bóndan, fór avstað við matmóðurini og fekk hana inn í Stórustovu at gista. Sigga var so einsamøll eftir undir lonini við pápanum.

saftarleys – hjartaleys

Úti á náttini var hann farin at vena seg, bønaði og bað loysa seg: »Tú er ikki so **saftarleys**, at tú orkar at síggja pápa tín liggja bundnan her, sum eitt ómælandi dýr, alla náttina,« hevði hann sagt við dóttrina. Sigga hevði so loyst hann, hóast Dávur hevði lagt henni eina við: »Loys hann ikki sjálv; um okkurt skuldi verið, vek so meg.« Og hvat gjørdi nú pápin? So skjótt hann var leysur, legði hann á hana; men hann var kanska so mikið dovnaður av bondunum, at tað eydnaðist henni at ríva seg leysa. Rivin og skrødd vakti hon á Brekkugarði og tordi ongantíð at vera náttargestur aftur á Lað. Nei, Sigga syrgdi ikki pápa sín. Hugstoytt nú tað hendi, men ein vælsignaður lætti.

Garðurin á Lað lá illa eftir; har var alt av lagi, bæði burtur og heima. Sama morgun, tá ið Dávur hoyrdi, hvat ið hent var, fór hann til Imbu og beyð sær at vera húskallur hjá henni, men hann skuldi verða búgvandi har uppi hjá sær sjálvum kortini.

Hávarð bóndi fór til sýslumannin og segði honum, hvat ið hent var, bað hann koma at taka sýn av garðinum beinan vegin og gera tað, sum gerast skuldi, fyri at Hanusar-Óli varð settur frá sum bóndi, og Imba fekk tað ræðið, hann hevði havt.

Sýslumaðurin Torben Dijrel klárnaði sum eitt glar í andliti, tá ið hann hoyrdi, hvussu vorðið var. Hetta vóru himmals tíðindi fyri hann; tí teir høvdu havt mangt og hvat saman báðir, sum ivaleyst mangur visti, men fáur nevndi. Hanusar-Óli hevði fingið tamarhald á sýslumanninum, so hann stóð sum kúgv í mýru, slapp ikki burturúr aftur. Um fólk kom við klagu yvir Laðabóndan, kundi sýslumaðurin einki gera, honkaði alt burtur. Hetta var orsøkin til, at hann ótarnaður kundi gera so nógv av, sum hann mangan gjørdi. Og hann

kundi gera meira enn: Tá ið á stóð, fór hann til sýslumannin og kravdi hjálp. Sýslumaðurin físti og gav seg illa, royndi at skáka sær undan; men har vóru ongar umberingar: »Hjálpir tú mær ikki, so sigi eg hitt!« illflenti Hanusar-Óli. Hjálpina fekk hann, um tað so var pengar ella annað, tað galt. Tá ið brennivínsríðirnar vóru, sat hann úti hjá fólki og skræddi seg um, at hann hevði sýslumannin í lummanum, at hann hevði Torben Dijrel sum eina lús millum neglirnar: »Sýtir hann mær nakað, trýsti eg á, so hann nístir, og tað verður, sum *eg* sigi.« Hetta visti sýslumaðurin, og tí livdi hann í alsamum ótta. Væl visti hann, at fólk í sýsluni vóru **tvitin** at leypa á sýslumannin; men kortini. Hvørja ferð onkur kom á skrivstovuna og ongar sømdir fekk, óttaðist hann hetta, sum onkur hevði havt á muni: »Ja, ja, fái eg ongar sømdir her, kann eg fara til Hanusar-Óla; tað hevur hjálpt mongum.«

**tvitin** – óvilligur

Tí leyp sýslumaðurin, Torben Dijrel, alt í einum á føtur, gjørdi seg ferðabúnan: »Eg komi við tygum til Kervíkar, Hávarð bóndi, vit fylgjast, so taki eg garðssýnið og alt tað longu í dag.«

– – – – – –

Imba og Anna tala nú saman um, hvussu verða skal við gørðunum. Laðagarður er ikki leiguførur, sum nú er, so koma ikki stórvegis ábøtur beinan vegin, verður ilt av. Tær avráða við Siggu og Niels, at nú skulu tey skriva seg inn alt í einum og halda brúdleyp so skjótt, lýsingartíðin er av. Tey fara so á Lað beinan vegin at búgva, og Niels festir garðin. Hetta verður alt sett í verk uttan støðg. Sama dag, tey eru innskrivað, flyta tey inn til Imbu og búgva har.

Matmóðirin fær tey tænastufólkini aftur, sum rýmdu undan bóndanum, og Dávur stendur við sítt orð, at hann skal

**ríggin** – í orviti

tæna har. Nú er húsið aftur mannað, ullin verður virkað, og tá ið tað arbeiðið er frá hondini, verður farið undir av álvara at rætta alt upp aftur, sum farið er av lagi.

Imba gongur **ríggin** av gleði; dugir ikki rættiliga at fata, at hon hvørt kvøld kann leggja seg at sova uttan ótta fyri, at maðurin skal koma fullur heim og fáa berserksgang. Húsið fult aftur av arbeiðsfólki, sum trúgv og hugað stríðast upp á lívið fyri at bøta alt aftur. – Dóttirin, Niels, Dávur, Stóra-Sanna og teir báðir húskallarnir, sum rýmdir vóru. Á, Imba er so glað, at enn er hon ikki viss í, at hetta er ikki bert ein dreymur.

Sama dag, sum avrátt varð við Niels, at hann skuldi festa Laðagarð, fer Anna til sonin Jesar. Hon er glað og hyggur upp á hann við blonkum eygum: »Nú er tað tú, sum er bóndi á Brekkugarði, so gekk kortini mín duldi dreymur út, at tú skuldi verða verandi her.«

»Eg bóndi?« undrast Jesar.

Mamman sigur honum, hvat avrátt er: »Nú vil eg hava teg beinan vegin suður til Havnar at festa garðin. Veðrið er gott, kann tú ikki manna áttamannafarið og fara til Havnar í morgin ári og fáa tað gjørt? Eg havi ongan frið á mær, fyrr enn festibrævið er títt, ger tað fyri mína bøn, far í morgin.

Niels, neyðardýrið, nú hevur hann fingið Laðagarð. Havi ikki stórt álit á honum, men kanska hann kemur seg. Dávur hevur boðið sær til at hjálpa; hann er álitismaður, og væl eru teir mannaðir nú, kanska teir fáa garðin upp aftur, og er hann tað, hevði Niels kanska verið maður fyri at hildið alt í gongd. Tá ið tú so er her, kann tú hava eyguni við honum og hjálpa upp á hann.

Hvussu er tað vorðið, Durita og tú eru góð bæði, haldi eg meg skilja; kunnu tit ikki skriva tykkum inn, tá ið tú kemur

aftur úr Havn, so kunnu tit hava brúdleyp sama dag sum Niels og Sigga, vit halda dupultbrúdleyp.«

»Durita og eg eri ikki trúlovað, vit eru bara vinfólk,« sigur Jesar lágmæltur.

»Á, skittur í tykkum! Tit verða ikki við at vera sekstan ára gomul, einaferð mugu tit verða vaksin!«

Jesar verður tigandi, hyggur niður fyri seg og hugsar.

»Tú sigur einki,« heldur mamman, »er tú ikki glaður, Jesar? Eg, sum var so fegin at hava hesi stórtíðindi at bera tær.«

»Eg eri glaður, mamma. Men hesi tíðindi, tygum bera mær, eru so bráðkomin og stór, at tey hava mest sum tikið meg av fótum. Nú havi eg, síðan eg dugdi á at skyna, gingið og vant meg til, at eg ongantíð kom til nakað; hevði einki í væntu og havi lagt alla mína lívsundirtøku eftir tí – og so alt í einum at hava ein góðan garð, øll tey veldi, sum bóndafólk her í bygdini hevur. Sjálvandi eri eg glaður, fíndarglaður, havi altíð ynskt mær at liva mínar dagar her á garðinum.«

»Lova mær, at tú fer til Havnar í morgin við festibrævinum,« biður mamman, »far nú og fyrireika ferðina; eg veit ikki hví; men eg fái ikki frið yvir meg, fyrr enn hetta er gjørt.«

»Eg skal fara, mamma, tað skal eg gera tygum til vildar.« Hann fer.

Tað er ikki long løtan, til hann hevur fingið mannað bátin. Tá ið útróður er ikki fyri, og veðrið er so dánt, eru altíð nógvir menn, sum vilja vera við eina tílíka ferð, at gera handilsørindi, og hvat tað kann vera. Jesar er heilt undarliga heitin, kemur heim aftur, tá ið hann hevur røkt hesi ørindi, setur seg inn til sín sjálvs. Tað rørist so nógv í honum. Nú skal hann verða bóndi, vera ein í tí liði av monnum, sum gjøgnum øldir hava ført hetta gamla ættarsetur frá ættarlið til ætt-

arlið; nú er tað hann, sum skal umsita garð og grund, siðararv og alt, sum er. Alt í einum kennir hann hetta so stórt og umráðandi. Ættmenninir verða livandi fyri honum, soleiðis sum hann kennir teir frá søgu og søgn, ið livir í húsinum; teir koma inn til hansara, fylla rúmið, slitin og hugsunarsom góðmenni, sum ættarsøgan vanliga ger teir undanfarnu. Og alt í einum berst tað Jesari fyri, at her er tað, hann skal vera maður, hann skal taka við har, teir farnu sleptu, her er tað, hann skal vera skapandi. Pápin, sum doyði í bestu árum, stendur har og rættir honum festibrævið: »Tak nú við og ger tað, vit undanfarnu náddu ikki.«

Jesar reisir seg upp, gongur um gólvið, alt stendur á lopi í huganum. Tekur klæðið av skurðmyndini, hyggur at henni, at Duritu, tí dýrmettu vinkonuni, sum hann gjøgnum øll hesi ár hevur livað seg saman við – og skorið sína hugmynd av – bert hálvlidna! Hvussu við hinari helvtini? Hann tekur skurðgøgn, sum liggja á undirlagnum, upp í hondina. »Skal eg nú ongantíð taka hesi amboðini í hondina meir – yrkamaður burturav, sum á Frammistovugarði hetta hálvárið?« Alt, hann hevur gjørt fyri at skapa sær eitt lívsgrundarlag »burtur úr ongum«, kemur fram fyri hann – listaskapanin, sum førdi hann inn í ein undurbæran vakurleikaheim, gjørdi hann ríkan í sinninum, frían og óheftan, nøgdan við lívið. Hann vil ikki missa eitt vet av øllum hesum lívsneyðuga, tað er hansara eitt og alt. – Men tann omandotni pápin stendur har og rættir festibrævið, og Jesar hevur lovað at taka av; skjótvirkin, sum hann altíð er, hevur hann mannað bátin til Havnar, teir skulu frá landi fyri uppfaringartíð í morgin. – »Men nýti eg at avlukta nakað av hesum, eg havi livað uppá, fyri festibrævið?« hugsar hann víðari. »Var tann tíðin á Frammistovugarði so lítilsverd, rakk hon ikki út um

meg sjálvan? Tá ið vit komu hagar, var útkalt. Armadømi. Vónloysi. Tey neyðardýrini, sum har komu, vórðu uppaftur størri neyðardýr, og bóndafólkini tað sama. Nú ið vit fóru, var lívið vent aftur á garðin. Tey bæði Ella og Servin, sum skuldu taka við búnum, djørv, eydnusom, full av vilja til at gera væl við tey, sum har komu; Per bóndi og dóttirin, sum áður **sótu og hímdu** – nú full av lívshug og áræði.

**sótu og hímdu** – sótu sum neyðardýr

Um eg nú var ikki farin, men sat her inni í rúminum við mínum skurðgøgnum, hvat so? Eg hevði livað í einum sælum dreymalandi, millum litir og ljós, einki kravt og einki fingið uttan hetta dreymabølið, hesa skapanina, sum ivaleyst einki menniskja sá nakað virði í, uttan eg sjálvur. Hevði hetta so rokkið út um meg sjálvan? Ja, um tað, eg gjørdi, var list og kom í hendurnar á onkrum, sum virdi verkið. Helst hevði tað, tá ið eg var ikki meir, verið leiku í hondunum á børnum, til tað so varð nýtt sum onnur sneisapetti at kyka við.

Var so hetta hálvárið á Frammistovugarði eitt offur, eg læt? Nei, hvør dagur var virðismikil, tí yndið til Duritu umskapti hann til lív; arbeiðsamboðini í mínum hondum vóru skapargøgn. Men verður tað so ikki uppaftur meira skapandi her á Brekkugarði, tá ið vinkonan verður kona, og øll mín ætt er uppi í leikinum? Jú, lívið verður ríkt og umráðandi.«

Hann hyggur aftur at tí hálvlidnu standmyndini av vinkonuni – minnist tað, mamman segði við hann: »Tit kunnu ikki alsamt vera sekstan ára gomul, einaferð mugu tit verða vaksin!« Jú, tað var so; nú vóru tey satt at siga vinfólk av neyðum, vistu tað bæði. Dreymurin var av; skurðmyndin kundi ikki gerast liðug, hetta var tann droymda vinkona. – Kona hansara, Durita, varð ein onnur mynd. Dreymurin er av, og tað myndast soleiðis fyri honum:

Ungur eg yndaði gentu;
fín og fullkomin var hon,
unnaðist mær av øllum.
Djarvar dreymar vit droymdu.

Dáttliga hvarv hon, sum døggin
á morgni tornar av túgvu.

Vardi meg tá, at gentan
var listaverk, sjálvur eg skapti.

Tilfarið tók eg frá gudum. –
Gudarnir tóku tað aftur.[51]

**51**
Yrkingin er lík eini yrking í »Endurminningum«, sum Heðin Brú skrivaði á ungum árum, tá ið tað var komið til einkis ímillum hann og hansara ungdómskærleika.

Hann fer út úr rúmi sínum og ætlar at hitta mammuna, men hon er yviri á Lað, sigur Marin. Hann fer út, ætlar sær at hitta Duritu, skundar sær omaneftir.

Nú hann kemur oman móti Eirikshúsi, koma Durita og Havnar-Óli ímóti honum. Tá minnist hann, at tey skulu inn til Stóru-Sonnu eina løtu. Síðsta dagin, tey høvdu verið útrógvin, hevði Gutti sett í kalva, og hann so stórur var. Jesar hevði drigið. Nú skuldu tey øll trý niðan at ugga tey eitt sindur. Jesar letur ikki við seg koma, at hann hevði gloymt tað, fer við.

Tá ið tey koma inn, liggur Gutti og strekkir seg á beinkinum. Loypur upp og fær tey at sita.

»Nú, Sanna,« sigur Durita, »hvat sigur tú um sonin, hevur fingið ein stóran kalva?«

»Ja, tað má eg siga,« sigur Sanna, »tað síggi eg á øllum brøgdum, at tit fáa skjótt mann burtur úr honum; so mótaður hann longu er vorðin, at eg kenni hann ikki aftur. Nú sig-

ur hann mær, at hann skal ganga inn til tín, Durita, at læra. Sonur mín læra at lesa og skriva; tað er meir, enn eg nakrantíð havi vágað at droymt um.«

Durita gevur Sonnu okkurt, hon hevur tikið við sær: »Hygg, tak hetta, hong so ketilin uppyvir og ger okkum ein góðan kaffimunn, so halda vit mest sum eitt lítið vaðhald fyri Gutta.«

Stóra-Sanna verður glað sum eitt barn: »Jesus komi til mín, kaffi, tað er so fyrsta ferð, kaffi er kókað inni hjá mær.« Hon skundar sær at fáa ketilin uppyvir, og tað er ikki leingi, fyrr enn hvør hevur sín kaffimunn á knænum og ein bita afturvið. Borð er einki; men tað verður heldur ikki saknað. friður fellur yvir tey, vælvera og still gleði. Stóra-Sanna og Gutti mest sum rakna við og kenna seg koma uppí aftur manntal, uppí aftur bygdarlívið, aftan á neyðina, tá ið maðurin doyði burtur. Tað sæst, hvussu burtur Gutti er í hesum bátsfeløgunum, sum hava tikið hann við á bátin og givið honum høvi til at gera mans verk, og hann livir fyri at roynast teimum so væl, sum hann evnar. Hann er álitið hjá mammuni, innløgumaðurin, sum teirra vælferð hvílir á; tað mannar hann upp, ger hann virkisfúsan og mannkomnan. Tað er hann, sum skal fáa tey at flotna upp úr aftur armadøminum, so tey aftur tora at kenna seg sum hini í bygdini.

Tey sita ein góðan tíma og tosa saman. Stóra-Sanna kennir, tey meta hana líkafólk, og er sum eitt nýtt menniskja.

Bátsfelagarnir biðja góða nátt og fara. Útumkomin fer Havnar-Óli sína leið aftur í prestagarðin, og tey bæði fara tvørtur um bøin aftur til sín sjálvs.

Tá ið tey koma fyri seg sjálvan, sigur Jesar: »Skulu vit ikki fara ein lítlan túr bæði?«

»Jú, latum okkum tað,« tekur í armin á honum, og tey

fara. Hetta er um leggingartíð. Einki fólk er á gongd. »Tú hevur verið so tigandi og innhugsin í kvøld; er eitthvørt hent teg?«

»Ja, tað er nógv hent, so ótrúliga nógv. Minnist tú hitt kvøldið fyri árum síðani, tá ið tú kom niðan á Brekku og bað meg koma út at ganga. Vit fóru tá út gjøgnum bygdina, út á bakka?«

»Ja, tað gloymi eg aldri, tað minniliga kvøld, tá ið vit lovaðu hvørt øðrum vinskap fyri lívið, hetta lyfti, sum hevur verið so virðismikið, givið okkum so nógva lívsgleði,« sigur Durita.

»Men kortini, Durita; tá ið vit skulu siga, sum er, hevur tað verið okkum ein óendaligur saknur, at vit kundu ikki gifta okkum, verða maður og kona; mangan hava vit gjøgnumlivað tað, vit hava rópt oyðuløtur, tá ið dreymabølið hjá okkum feyk um koll, og vit lógu úti á berajóli, til vit aftur fingu umvælað tað.«

»Ja, til vit aftur kundu sannføra okkum um, at einki var at gera uttan at byggja okkum slottið aftur, tí tað var longst sum best í okkara umstøðum. Alt annað var okkum óhugsandi, tí krøvunum um frælsi og at verja okkara sjálvvirðing vildu vit ikki sleppa.«

»Hetta stríðið við dreymaslottinum tyngdist, sum tíðin leið, og kenslan av, at vit hoyrdu saman, búnaðist.«

»Soleiðis havi eg eisini kent tað,« sigur Durita, »men tað er kanska óbeint, at vit viðganga hetta hvørt fyri øðrum, tí vit hava jú onga vón til nakað meir … uttan vit skuldu tikið av tí, Per bóndi beyð okkum; men tað hava vit jú havnað – og skuldu vit allar dagar staðið í skuld til hann, bæði so og so, hevði okkara frælsa støða verið skerd.«

Tey eru komin út á Bakka. Stjørnurnar blunka, mánin lýs-

ir yvir teimum, strondin og áirnar hoyrast – rætt sum tað kvøldið, tey standa og minnast.

»Her var tað, vit stóðu,« sigur Durita. »Trýr tú ikki upp á lyftið, vit góvu, longur?« spyr hon rødd, »skal tað miseydnast fyri okkum at liva upp á tað meir, er tað hetta, sum er tann stóra broytingin, ið er hend tær?«

»Nei, tað er ikki, Durita!« Hann tekur hana inn at sær, sigur henni, hvat ið hent er og spyr, um hon vil vera kona hansara.

»Jesar, er tað satt? Skal tað eydnast okkum, uttan at missa frælsi og sjálvvirðing, at trúlova okkum; tá er mín eydna størri, enn eg havi orð fyri,« sigur Durita. Teskar fram fyri seg: »Bóndafólk á Brekkugarð, alt tað góða, vit kunnu gera, tað skapandi lív, vit kunnu birta í bygdini.« Sterk og bergtikin av stórum sjónum stendur hon og hyggur inn yvir bygdina, sær so langt, teskar hetta sama: »Alt tað góða, vit kunnu gera, Jesar, tú og eg, vit øll,« og hon teskar nøvn, til tey verða dastið av bygdarfólkunum. Hon hevur gloymt tíð og stað.

Jesar stendur og sær: Konan Durita – tann nýggja standmyndin, hann skal skera, øðrvísi enn hin, álvarsamari, búnari – Almóðirin. Hann er eisini bergtikin. Alt, sum nú skal henda: tað stóra skaparverkið! Lívið er ein fossur, sum kemur skúmandi og er við at taka hann av fótunum.

Sama kvøldið, Jesar kemur aftur úr Havn við festibrævinum, fara tey bæði í prestagarðin at skriva seg inn. Dávur og Hávarð bóndi eru trúlovingarmenn.

**Arbeiðsspurningar**

Hvørja lagnu fær Hanusar-Óli?
Hvussu ber tað til, at Durita og Jesar nú kunnu giftast?
Hvør meting av bóndastættini liggur í Jesars tonkum um forfedrarnar?
Hvussu metir Jesar arbeiði listamansins mótvegis bóndans arbeiði?

# UPPGÁVUR

## I

**Durita**

a) Lýs Duritu – lýs eisini hennara samband við fremmandamannin (s. 40-41) og hennara samband við Jesar, (t.d. s. 94, 193-94, 221, 227, 272, 387-88).

b) Ber til at fata Duritu og/ella tað, hon avrikar, sum ímynd ? Um so er, hvussu kann ímyndin tulkast?

d) Útvegið tykkum upplýsingar um Nólsoyar-Páll og berið hann saman við Duritu.

## II

**Prestarnir**

a) Lýs teir fýra prestarnar - tann fráfarna, Hellsund, Lieland og Sølvíkar prest.

b) Hvønn leiklut hava teir í samfelagnum ?

d) Greið frá hugtøkunum *pietisma* og *upplýsingartíð* og kanna, hvussu hesi rák síggjast í bókini ?

# III

**Samfelagslýsingin**

a) Nevn tær stættir, sum eru umboðaðar i bókini, og tekna eina valdspýramidu.

b) Lýs umhvørvi og greið frá, nær og hvussu leingi søgan fer fram. Kanna lýsingarnar av arbeiðslívi og kvøldsetu, hygg eisini at lýsingini av ættfedrunum (s. 385-86) og føroyingsins lyndi (s. 244-45, 248-49) og met um høvundsins hugburð mótvegis hesum samfelag.

d) Kanna tann samfelagsliga hugburðin hjá Birtu (s. 138) og Hávarði (s. 173) og met um høvundsins hugburð. Hvat politiskt rák man valda í Føroyum og londunum her um leiðir hesa tíðina ?

# IV

**Kvinnurnar**

a) Lýs Gunnhild, Birtu, Onnu (mammu Jesar) og Elina (mammu Duritu) og met um teirra styrki og veikleika. Er norska Birta øðrvísi enn hinar á nakran hátt?

b) Hvørjar arbeiðsmøguleikar høvdu konufólk, nevn tey konufólkastørv, sum eru í bókini.

d) Tulka hendingina við neytakonunum og fremmandamonnunum í haganum. Hvønn dám setir hendingin á søguna, og hvat man høvundurin ætla at strika undir við hesi hending?

# V

**Bøndurnir**

a) Lýs bøndurnar og teirra støðu í samfelagnum.

b) Vís á munin ímillum Hávarð bónda, Hanusar-Óla og Per bónda, hygg eisini eftir, hvussu garðar teirra verða røktir og met um sambandið ímillum arbeiðslag og lyndi.

d) Fylg bóndaarbeiðinum árið í kring og greið frá, hvat hvør árstíð hevur við sær. Met um, hvønn týdning arbeiðsfelagsskapurin hevði, sum var í eini bygd fyrr.

# VI

**Tey fátæku**

a) Greið frá teimum lógum, sum eru galdandi í bókini (sí fylgiskjøl). Vís við dømum úr bókini, hvussu tær verða fylgdar, og hvørjar avleiðingar tær hava.

b) Lýs brøðurnar Havnar-Óla og Hvalspýggjuna (s. 207, 217-18), hvør er grundin til, at teir fingu so ymiska lagnu? Finn dømi í bókini um lukkulig fátækrafólk og onnur, sum eru minni væl fyri.

d) Hvørjar arbeiðsmøguleikar høvdu tey fátæku? Hvat kravdist av teimum, fyri at tey kundu klára seg ?

# Skrivlig verkevni

1) Tú ert Durita. Skriva dagbók um ein ávísan dag, t.d. dagin, hon møtir fremmandamanninum í haganum ella dagin, Jesar ber upp bønarorð.

2) Skriva bræv frá Duritu til Gunnhild, meðan Durita er á Frammistovugarðinum.

3) Skriva samrøðu ímillum tvey slatrivætti, sum sleyga um Duritu.

4) Tú ert Lieland prestur og hevur verið í Føroyum í 2-3 mánaðir. Skriva eina grein í eitt norskt blað um títt nýggja prestakall og viðurskiftini í Føroyum.

5) Tekna eitt kort av bygdunum í søguni, har tú vísir á, hvussu tær liggja hvør í mun til aðra og í mun til Havnina. Hvussu ferðast tey ?

6) Tú ert Sølvíkar prestur. Skriva klaguna, hann ætlar at senda um Duritu og Jesar (s. 233).

7) Skriva klaguna, sum Hávarður bóndi hevur skrivað um sýslumannin (s. 180).

8) Skriva samrøðu ímillum Elina og Eirik, foreldur Duritu, tá ið Durita er farin til Havnar at sita.

# Fylgiskjal 1 (brot úr fyriskipan)

**Forordning angaaende adskilligt Agerdyrkningen og Tieneste Folk med videre paa Færøe vedkommende.**

Fredensborg Slot, den 21. Maj 1777.

Forordningen er her aftrykt efter det originale, af Kongen underskrevne Eksemplar (i Rigsarkivet).
Som Bilag er nedenfor aftrykt Forarbejderne til Forordningen (sammesteds), der bl.a. indeholde en Del Oplysninger om Landbrugsforholdene paa Færøerne i Datiden.

2.

Tieneste-Folk, som befindes og overbeviises at opføre sig skiødesløs, modvillig eller opsætsig i deres Tieneste, skal Hosbonden ei alleene have Magt til af sin Tieneste at bortviise, men de skulle endog efter befindende Omstændigheder straffes enten med Gabestokken, eller med at sidde nogen Tiid paa Vand og Brød, enten i et Udhuus af Hosbondens egne, under Kalsmændenes eller 2de af Sysselmanden tilsatte Mænds Opsigt, eller i Corps de Guarden ved Skandsen, og skal da i begge Tilfælde de paagaaende Omkostninger af Tienerens indeholdte Løn af Hosbonden udredes.

3.

De som uden lovlig Aarsag, saasom at blive ilde medhandlet af sin Hosbonde, forlade deres Tieneste uden lovlig Opsigelse, skal straffes paa samme maade, og desuden miste den Løn, som er fortient og kunde haves tilgode til den Dag, de

saaledes uretteligen begave sig af Tienesten.

7.

Det skal ikke være nogen Tieneste Tyende tilladt af deres Hosbonde at fordre eller imodtage videre Mad-Vahre end deres daglige Kost og Tæring, mindre at foreskrive Hosbonden, hvad Slags Mad og Drikke de ville have, men de bør lade sig nøje med den Mad og Drikke i Landet for Tienere er sædvanligt, uden for eet Maaltiid at fordre meere deraf, end de kan spise. Derimod skal Hosbonderne herefter være pligtige at give deres Tieneste Folk den imellem dem accorderede Løn allene i rede Penge, samt de sædvanlige Klæder in natura.

8.

De af Almuens Folk, som ville indlade sig i Ægteskab, skulle for vedkommende Præst oplyse og gotgiøre, hvorledes de formeene at kunne ernære sig, saasom enten at de af egen Eiendoms eller Fæste-Jord besidde ½ à 1 Mark, eller at de have nogen anden lovlig og tilstrækkelig Nærings Vei, eller og, at de paa begge Sider have i fire Aar eller længere tient paa Landet, og i samme deres Tieneste efter medbragt Skudsmaal viist Fliid, Troeskab, og Duelighed, da de formodes at være i Stand til skikkelig at ernære sig. Saa ville Vi og, saaviit muligt er, og Landets Leilighed det tillader, allernaadigst være betænkt paa, at duelige nyegifte Folk, som ere trængende, enten forskaffes et Stykke Jord at dyrke, eller anviises en anden lovlig Nærings Vei, eller og, at de paa begge sider have i fire Aar eller længere tient paa landet, og i samme deres tieneste efter medbragt Skudsmaal viist Fliid, Troeskab og Duelighed, da de formodes at være i Stand til skik-

kelig at ernære sig. Saa ville Vi og, saaviit muligt er, og Landets Leilighed det tillader, allernaadigst være betænkt paa, at duelige nygifte Folk, som ere trængende, enten forskaffes et Stykke Jord at dyrke, eller anviises en anden lovlig Nærings Vei.

11.

Sysselmændene skulle, paa det der kunde haves fornøden Underretning om alle de i ethvert Syssel sig opholdendes Handtering, ved deres første aarlige Omreise forfatte, hver over sit Syssel, en ordentlig, nøjagtig og tilforladelig Liste over alle de i hans Syssel sig befindende Tieneste Folk, saavel af Mand- som Qvinde-Kiøn, deres Navne, Alder, Hosbonder, og hvis de ere opsagte, da, om de igien have bekommet Tieneste, og hos hvem. Ligeledes skal i samme Liste antegnes alle de voxne Børn af Almuen, som ere over 16 Aar, men endnu opholde sig hjemme hos deres Forældre. Saa skal og enhver Hosbonde ved Sysselmændenes paafølgende aarlige Omreiser være pligtig for Sysselmanden hver Gang at angive, naar nogen af hans Tieneste Folk enten blive opsagte eller selv opsige deres Tieneste, samt hvor mange Tieneste Folk han da behøver, og om han for samme er forlegen, hvilket alt Sysselmanden udi den saaledes eengang forfattede Liste, tilligemed hvad andre Forandringer med Sysselets Tieneste Folk, saasom ved Dødsfald, Giftermaal og saa videre, kan være skeet, nøiagtigt bør at antegne. Og da enhver Sysselmand af den saaledes holdende Liste strax kan overse, hvem der mangler Tyende, og hvem der er i stand til at tiene, saa skal han alvorlig tilholde alle i hans Syssel sig befindende arbeidsføre og tienstdygtige Folk, som uden tieneste ligge leedige, og ingen lovlig eller ordentlig Nærings Vei have (og hvis Navne og Alder han derfor i sin førende Liste

ogsaa skal have anført) samt alle hos deres Forældre sig opholdende voxne Børn, at begive sig i Tieneste hos de Hosbonder, som mangle Folk. De i saadan Henseende forfattede Lister skulle ei alleene af Sysselmændene paa Begiæring enhver Hosbonde i Sysselet foreviises, og tilkiendegives, hvilke tienstdygtige Folk ledige ere, men endog aarlig til Laugtinget af Sysselmændene fremlægges, samt, om der i Sysselet findes tienestløse Folk, som ingen Tieneste der kunde erholde, da tillige for Laugtinget oplæses, paa det enhver, som mangler Tieneste-Folk, kunde erfare, hvoe saadanne vare at bekomme. Skulde da nogen, efter Sysselmandens Advarsel, befindes modvillig, og ikke vil antage Tieneste, naar samme er at bekomme, men heller vil ligge paa egen haand, Forældre eller andre til Byrde, da bør Sysselmanden dem paagribe og anholde, samt ved en Politie-Ret, saaledes som i 6te Post forhen er fastsat, ved Dom tilpligte dem at undgiælde som Løsgiængere. Ligeledes bør han ved Dom at paalægge de Forældre en vedbørlig og efter Omstændighederne passende Straf, som uden Føje holde deres voxne Børn hos sig til Ladhed og Lediggang, og forholde dem antagelig Tieneste, naar samme gives.

12.

Alle, endog virkelig fattige og nødlidende, som af en eller anden gyldig Aarsag ere satte ud af Stand til at erhverve Brødet for sig og sine, forbydes herved alvorlig al Landstripperie og Uldtryglen, det være sig under hvad Skin eller Paaskud det maatte, med mindre de først have forsynet sig med deres Sognepræstes og vedkommende Sysselmænds Attest om deres virkelige Armod, og med samme melde sig for Landfogeden i Thorshavn, som da, efterat han i Følge den ham tillagte specielle Ordre, nærmere haver undersøgt de-

Treytirnar fyri hjúnalagi fóru úr gildi í 1846 og aðrir partar av "trælalógini" í 1856 og1860. (H.J.Debes: Føroya søga 3)

res Tilstand, og, om de ikke paa anden Maade, ifølge bemeldte Ordre, staae til at hielpe, forsyner dem med behørig Trygle Pas, hvorved han, paa Grund af de befindende Omstændigheder, berettiger dem til at trygle Uld omkring i Landet.

*Givet paa Vort Slot Fredensborg, den 21de Maji 1777*
*Under Vor Kongelige Haand og Signet.*
*Christian Rex*

Kelda: Den Færøske Landbokommision Kbh. 1911

# Fylgiskjal 2

## Rættarsakir um legumál

Olle Poffuelsøn i Eldeuig for Lejelsmaal med Agatta Olluffs Datter, begge deres første Forseelse, blev han dømt at bøde for dem begge til K.M. 2 Mk. Sølv.

Olle Pedersøn ved Giou for at han belaa sin Kvinde for Brylluppet, blev dømt at bøde til K.M. 1 Gl.

Olle Simensøn Norder ved Schaale for at han belaa sin Kvinde for Brylluppet blev dømt at bøde til K.M. 1 Gl.

Peder Abrahamsøn i Sefflende (Seblende) for at han belaa sin Kvinde for Brylluppet blev dømt at bøde til K.M. 1 Gl.

Olle Pedersøn i Fugløe for at han belaa sin Kvinde for Brylluppet blev dømt at bøde til K.M. 1 Gl.

Jacob Nielssøn i Thorshaffn for Lejelsmaal med Sønniua Isacs Datter, begge deres første Forseelse, blev han dømt at bøde for dem begge til K.M. 3 Gl. for deres Armod Skyld.

Tommes Joensøn for Lejelsmaal med Sønniua Michels Datter, begge deres første Forseelse, blev han dømt at bøde for dem begge til K.M. 2 Mk. Sølv. (Strømøe. Er at finde i Sefflende).

Niclas Johannisøn for Lejelsmaal med Kattrin Michels

Datter, hans tredie Forseelse og hendes anden Forseelse. Blev han dømt at bøde for dem begge til K.M. 5 Mk. Sølv. Blev benaadet for sin Armod Skyld at bøde til K.M. 9 Gl. (Strømøe. Er at finde Norder ved Schale).

Niclas Isachsøn i Vesmenhaffn for Lejelsmaal med Anna Joens Datter, som døde i Barselseng, er han dømt at bøde til K.M. 1 Mk. Sølv og arbeide i Skandsen i Sommer.

Løgtings- og vártingsbókin 1655-66
ritstj. Einar Joensen, Tórshavn 1958.

# Fylgiskjal 3

## Klaga Lucas Debessar

### Á løgtingi 1663

For Retten frem kom hæderlige og vellerde Mand Hr Lucas Jacobssøn, Sogneprest udi Thorshaffn, og fremlagde sit skriftlige Indleg, det Indhold, at Haffnemendene have imod gammel Skik forladt sine Ferrering, som han bruger til sit Kalds Fornødenhed, uden Udroen, og i Steden haver ladet giøre smaa Baader, som han ikke kunde bruge til sit Kalds Fornødenhed, og der over er nød til at holde sig en Ferrering uden Brug, hvor fore han sette udi Rette, om ikke Haffnemendene fornemmeligen burde at udro paa sin Baad, og ikke Formanden, omendskønt han aatte Baad, burde ikke at forestaa sin Baad, efterdi de bedste Formend holder Baad sammen, og kan derfor ikke Formand letteligen bekommes. Da blev for Retten afsagt, at Haffnemendene skulde vere tilforpligtet at roe udi Her Lucasis Baad, og der iblandt en af de bedste Formend, og eftersom ingen dygtig Ferrering er nu i Haffnen til Flytting og Forenskab, da skulle Husegaards Bønder vere forpligtig at holde ogsaa en lovlig Ferrering, baade til Udroen saa og til Flytting, og Haffnemendene at vere tilforpligt at roe udi samme Baad, saa mange som behøves med en Formand ligesom forskrevet staar; og dersom nogen er, som her imod findes genstridig, da derfore at settes til Rette og straffes som ulydige.

Løgtings- og vártingsbókin 1655-66
ritstj. Einar Joensen, Tórshavn 1958.

# Fylgiskjal 4

**Konglig resolution**
Hans Majestæt Kongen har, under 13de d.m. behaget, allernaadigst at resolvere saaledes:

Vi ville allernaadigst have fastsat, at Sager om Rettighed til at bygge og holde Fiskerbaade paa Færøerne skulle af hvert steds Sysselmand som Politisager paakiendes, samt at Sysselmændenes Kiendelser, om Parterne ei derved acquiscere, indankes for det constituerede Amtmandskab paa Færøerne, og der paakiendes uden videre Appel.

Denne allerhøieste Resolution kundegiøres herved til alle Vedkommendes Efterretning og allerunderdanigste Efterlevelse.

Det kongelige Danske Cancelliel, den 23de Marts 1813.

**Amtmansplakatin um bátsbandið í 1813.**
»antages paa et halvt Aar med Skiftetid til 1. Maj og 1. November, men forsaavidt Baadsejeren ikke ved frivillig Overenskomst kan faa Besætning til Baaden, har han Ret til at forlange, at vedkommende Sysselmand af Bygdens fiskeridygtige Mandskab, udskriver Folk til at gøre Tjeneste paa samme og drive Fiskeri med den, dog saaledes at de ældre Baade, altid have Fortrinet for de yngre.«

Kelda: J.P. Joensen: Fiskafólk 1982 Tórshavn
Lógin varð tikin av í 1865.

# Fylgiskjal 5

## Klagur um handilin

**Anno 1632 den 14. Juli**

paa et sett Ting og Stevne udi Thorsshaffuen paa Ferøø opstod K.M. Foged Mads Christenssøn og paa Hans May. Vegne tilspurgte Prouisten, Presterne, Laugmanden og Laugretten samt menige Almue, som tilstede vare og den Dag Ting søgte, om de forgangen Vinter saavel som i denne Sommer indtil denne Dag var forsørged med god Tilføring og uforfalsket Købmandsgods og Vare efter som Hans May. Benaadingsbrev Det ferøeske og Iselandske Companie tilholder, og dersom der findes kunde Brøst eller Mangel paa noget, at de det saadant nu skulde give tilkiende.

Hertil blev svaret af menige Almue, som til Stede vare, at hvad Tilføringen var anlangendis, da var her forgangen Vinter slet intet i Forraad eller at bekomme, undertagendis det baar Bygkorn alene, og det duede lidet eller slet intet, her var hverken Rugkorn, Mel eller Malt, ej heller Øl og Vin, saa dersom Vorherre ikke havde givet os nogen Fisk af Søen, da maatte vi fattige Folk have lidt alsomstørste Hunger og Elendighed.

Tilmed have mange af os fattige Folk denne forgangen Vinter mist en stor Hob af vores Faar. Men hvad Tilføringen er anlangendis i denne Sommer, da er her kommen megen Guds Gaver med det første Skib her kom i Landet efter S. Hans Dag, baade Bygkorn og Rugkoorn, det som godt var, saa og noget Mel og Øl, dog en stor Part af Øllet var ikke bedre end tyndt Spijs Øl, maa dog give lige meget der fore, som for det bedste. Og noget Malt, ved Tyve Tønder kunde

lidt forslaa til Presterne, meget mindre til et helt Land. Hvilket forskrevne Gods vil lidt forslaa den hele Vinter over til dette fattige Land.

Hvortil Companies Kiøbmand svarede, at han endnu venter et Skib hver Dag, saa enhver skulde bekomme, hvad de kunde have fornøden til deres Nødtørft udi denne tilkommendis Vinter, vilde Vorherre give noget dennom at kiøbe fore.

Hvad Companies Købmand og hans Folk er anlangendes, fremkom ingen som klaget noget paa, uden alene at Kiøbmanden ikke vilde tage deres Hoser, som de formente sig dog at gode vere. Hvortil Købmanden Christoffer Hanssøn svarede, at naar de gøre deres Hoser saa lovligen og gode, som forsvarligt kan vere og som de, Laugmanden med andre Dannemend havde beseglet og hannom antvordet, vilde han ikke skiude et Par for dennom.

Det sligeste befol K.M. Foged Laugmanden og Laugretten paa Hans May. Vegne, at de skulde lade giøre Fire Par Hoser, To Par Fem Skinds Hoser og To Par Fire skinds Hoser og dennom besegle, og levere hannom, da vilde han lade den høje Øvrighed se dennom. Saa skulde der vel raades Bod paa.

At K.M. Foged Mads Christenssøn inde paa et sett Ting og Stevne i Torsshaffuen paa Ferøe haver forholdet menige Almue efter som forskrevet staar, og hannem der paa er givet Svar, vidne vi efterskrevne, Her Hans Rassmussøn, Sogneprest og Skolemester udi Thorsshaffuen, Joen Justinussøn, Laugmand, Mickel Joensøn, Hendrick Thommessøn, Augustinus Lyderssøn, Simon Thomessøn, Hans Nielssøn, Joen Joenssøn, Thrond Jørgenssøn, Joen Thomessøn, Dauid Olessøn og Jacob Pederssøn, svorne Laugrettismend

her paa Ferøe med vores Signetter her nedenfor.
Actum Vt Supra.

Tingbókin 1615-54
ritstj. Einar Joensen.

# Fylgiskjal 6

## Ørindi úr Lorvíks-Pálli

40. Páll hann gekk til hosnamannin,
honum pør at rætta:
»Hevði tú slept mær av við tey,
tað var mær ein góður lætti!«

41. Tikin vórðu pørini,
væl tykist Páll at liva,
so fór hann til bókhaldaran,
vørur út at skriva.

42. »Skriva mær nøkur handilsborð,
tubbak og farging bláa.«
Bókhaldarin ristir við høvdinum:
»Tað er ikki her at fáa!«

43. »Skriva mær pott av brennivíni,
hamp og nakrar nævur!«
Bókhaldarin ristir við høvdinum:
»Tú fært tað ikki, mín maður!«

44. Ilskaðist nú Lorvíks-Páll,
ikki var vanur at fíra:
»Skamm og last í heilarnar,
sum hesum handli stýra!«

45. Ilskaðist nú Lorvísk-Páll
við sínum breiða brósti:
»Ikki er tað verri vorðið
norðri í Lorvíks køsti!«

46. Svaraði ein av dragarunum,
svull hevði hann á tánni:
»Tað besta fer úr krambúðini,
meðan skipið liggur á vágni.«

47. Páll hann snúðist í krambadurum
við sínum ónda sinni:
»Er her nakað skonrugsbreyð
í krambúðini inni?«

48. Krambakallur í tunnu tekur,
niður í at hyggja,
sær hann nakrar skonrugsmolar
niðri á botni liggja.

49. Helvtin var av músaskarni,
Páll í tí man raka:
»Hvat man Nimfur keypmaður
fyri músalortar taka?«

50. Til tað svaraði ein havnarkona,
livir bert við meldur:
»Páll fekk ikki tann fyrsta skitt,
í krambúðini varð seldur!«

51. Svarar ein onnur havnarkona
við sínum andliti gráa:
»Fleiri krambúðir eru í Havn,
og har er meir at fáa.

52. Fimtan eru krambúðirnar,
tær eru allar betri,
tær eru hjálp hjá mongum manni
bæði vár og vetur!«

Nýggja kvæðabókin 2
ritstj. Sverri Egholm 1997.

# Fylgiskjal 7
## Ørindi úr Geyta Áslakssyni

57. Svaraði Geyti Áslaksson
hann heldur á øðrum ringi:
»Mongum er væl fjálvað um
men ikki eru øll at tingi.«

58. »Tú skalt renna for bergið tað,
ið heitur Hornið háa,
haðan er eingin aftur komin,
ið skíðir hevur vágað.

59. Tríati favnar er tað breitt,
annað slíkt er tað hátt,
haðan er eingin aftur komin
í sær hevur skíðir vágt.«

60. »Skal eg renna for bergið tað,
ið Hornið háa er,
tá skalt tú standa á bergskorum
og vita hvørt leikurinn fer.«

Føroysk kvæði. Jóannes Patursson. 1929.

# Týðandi hendingar

| | |
|---|---|
| 1901 | Føddur í Skálavík 17. august |
| 1916 | Til skips |
| 1919-20 | Á Føroya Fólkaháskúla |
| 1922 | Í skúla í Danmark |
| 1928 | Prógv sum búnaðarfrøðingur |
| | Starv sum hjálparmaður búnaðarráðgevans Mads Winther Lützens |
| 1929 | Fyrsta søgan prentað |
| 1930 | Giftist Katrinu Malenu Dalsgarð av Velbastað |
| 1942 | Landbúnaðarráðgevi |
| til 1968 | Formaður í Føroya Urtagarðsfelag |
| 1951-1963 | Formaður í Norrøna Felagnum í Føroyum |
| 1964 | M.A. Jacobsens virðisløn fyri fagrar bókmentir |
| 1968 | Fer úr starvi sum landbúnaðarráðgevi |
| 1980 | Barnabókaheiðursløn Tórshavnar býráðs, saman við Elinborg Lützen |
| | Gullheiðurstekin frá forlagnum Bókagarði |
| | Heiðurslimur í Rithøvundafelag Føroya |
| 1987 | Doyr 18. mai |

# Bókmentir eftir Heðin Brú

**Skaldsøgur**
Lognbrá. Tórshavn 1930. (Fotoprentað 1971).
– 4. útg. Tórshavn 1979.

Fastatøkur. Tórshavn 1935. (Fotoprentað 1971).
– 4. útg. Tórshavn 1979.

Feðgar á ferð. Tórshavn 1940. (Fotoprentað 1971).
– 5. útg. Tórshavn 1979.

Leikum fagurt. Tórshavn 1963. (Fotoprentað 1971).
– 3. útg. Tórshavn 1979.

Men lívið lær. Tórshavn 1970. (Fotoprentað 1971).
– 3. útg. Tórshavn 1979.

Tað stóra takið. Tórshavn 1972.
– 2. útg. Tórshavn 1979.

**Stuttsøgusøvn**
Fjallaskuggin. Tórshavn 1936. (Fotoprentað 1979).
– 4. útg. Tórshavn 1979.

Flókatrøll. København 1948. (Fotoprentað 1979).
– 3. útg. Tórshavn 1979.

Purkhús. Tórshavn 1966. (Fotoprentað 1971)
– 3. útg. Tórshavn 1979.

Búravnurin. Tórshavn 1971.
– 2. útg. Tórshavn 1979.

**Stuttsøgur**
Búreisingar. Jólastjørnan, 1971.
Landnámsmaðurin. Jólastjørnan, 1972.
Gívrinarhol. Jólastjørnan, 1973.
Á vitjan í dvørgabýlinum. Varðin 48, 1981.

**Ævisøga**
Endurminningar. Tórshavn 1980. 389 s.

**Yrkingar**
Snípan (Varðin 1934, bd. 14, s. 92).
Ásannað (Følv 1953, s. 14).
Fedrarnir (Gluggin 1956, nr. 7, s. 11).
Tey sjúku við strondina (Varðin 1961, bd. 35, s. 105).
Vígslukantata. Yrking gjørd til vígsluna av Føroya Læraraskúla 1968. (Tingakrossur 1969, nr. 20).
Tátturin grái (Heðin Brú: Endurminningar. Tórshavn 1980, s. 273-290).

**Greinir**
Det gamle bondesamfund (Færøerne. København 1958, bd. 1, s. 261-295).
Hitt gamla bóndasamfelagið (Føroyar. Keypm. 1958, bd. 1, s. 259-295).
Urtagarðurin (Tingakrossur 1979, nr. 9-23).

**Pláta**
Chr. Matras: 15 yrkingar. Heðin Brú: Innidagur. Høvundarnir lesa úr egnum skaldskapi.

# Bókmentalisti

**Andreassen,** Hanus: Um at fara ígjøgnum heilt (1976). *Tíðartinnur* 1985

**Arge,** Finnbogi: Feðgar á ferð. Ein lýsing av einum samfelag i broyting. *Varðin* 45, 1978

**Dahl,** Árni: *Bókmentasøga 2.* Fannir 1981

**Dahl,** Jákup: Skúlaskapur í Føroyum. *Búreisingur* 1902

**Debes**, Hans J.: *Føroya søga 3.* Føroya skúlabókagrunnur 2000

**Degn**, Anton: Oversigt over Fiskeriet og Monopolhandelen paa Færøerne 1709-1856. *Varðin* 1929

**Djupedal**, Reidar: Heðin Brú, "smíðimeistari og meistarasmiður". *Varðin* 48, 3-4. 1981

**Eddukvæði** I (ritstj. Ólafur Briem). Reykjavík 1976 (1949)

**Fibiger**, Johannes og Gerd Lütken: *Litteraturens veje.* København 1999

**Hammershaimb**, V.U.: *Færøsk antologi I.* København 1891

**Heinesen**, William: Hann fær byr, ið bíðar og havn, ið rør, 1971. *William ummælir fagrar listir.* Fannir 2000

**Høgnesen,** Róland Waag: Færøernes historie frem til den anden verdenskrig. *Færinger - frænder* ritstj. Anders Ølgaard. Gyldendal 1968

**Isaksen**, Jógvan: "Frá tí einstaka til samfelagið". Samrøða við Heðin Brú í *Brá* 3, 1983

**Isaksen**, Jógvan: *Føroyski mentunarpallurin.* Mentunargrunnur Studentafelagsins 1983

**Isaksen**, Jógvan: *Treð dans fyri steini.* Mentunargrunnur Studentafelagsins 1995.

**Jacobsen**, Elin Súsanna: *Kvinnutíðindi.* Desember 1982

**Jakobsen**, Jakob: *Poul Nolsøe, lívssøga og irkingar.* Tórshavn 1966 (upprunaútgáva 1912)

**Jakobsen**, Jakob: Snæbjørn. *Færøske folkesagn og æventyr.* 1898-1901

**Joensen**, Hans Andreas: Enehandelen på Færøerne 1777-1807. Ritgerð 1981

**Joensen**, Jóan P.: *Fiskafólk.* Tórshavn 1982

**Løgtings- og vártingsbókin** 1655-66. Ritstj. Einar Joensen. Tórshavn 1958

**Marnersdóttir**, Malan: Skaldslig søga ella søgulig skaldsøga. *Fróðskaparrit* 44, 1996

**Matras**, Christian: Heðin Brú og móðurmálið. *Varðin* 40, 1971-72

**Mortensen,** Andras: Bátsbandið. *Fróðskaparrit* 41, 1993

**Patursson**, Jóannes: *Føroysk kvæði.* 1929 (1979)

**Patursson**, Sverri: Hin dapra tíðin. *Varðin* 11

**Rasmussen**, Petur M.: *Den færøske sprogrejsning,* 1987

**Rønning**, Anne Birgitte: I dialog med fortiden. Den nye historiske roman. *Norsk kvinnelitteraturhistorie,* bd.3, 1990

**Sigurðardóttir**, Turið: *Hugtøk í bókmentafrøði.* Sprotin 1998

**Svabo**, Jens Christian: *Indberetninger fra en Reise i Færø 1781 og 1782.* Keypmannahavn 1959

**Tingbókin** 1615-54. Ritstj. Einar Joensen. Tórshavn 1953

**Varðin**. Føðingardagsheilsanir. 1981, bd. 48

17. august í ár eru 100 ár liðin, síðan Heðin Brú varð borin í heim í Skálavík. Skaldskapur hansara verður mettur millum fremstu klassikarar føroyinga. Heðin Brú legði við sínum skaldskapi, helst meira enn nakar annar einstaklingur, støðið undir føroyskar prosabókmentir.

Gjøgnum allan skaldskapin hjá Heðini Brú sæst tokki til forfedrarnar og virðingin fyri teirra lívsáskoðan og teirra seiggi. Hendingarnar í *Men lívið lær* fara fram seinast í 18. øld og fyrst í 19. øld, tá ið stórar broytingar fóru fram í Føroyum. *Men lívið lær* er ein samfelagslýsing og ein kærleikssøga, og hon hevur stórt siðsøguligt virði.

Henda útgáva av *Men lívið lær* er fyrst og fremst ætlað miðnámsskúlum og framhaldsdeild fólkaskúlans. Bókin verður ognað skúlaungdómi okkara á 100 ára degnum.